genyen pou pratike lang lavi a ba yo pou yo pale. Plizyè peyi, pami yo Ayiti, asepte, adopte deklarasyon sa a. Placide panse DUDL la kapab sèvi « kòm temwen pou nou idantifye kominote ak gwoup lengwistik ki ta gen dwa lengwistik yo (pèsonèl ou kolektif) ».

Tontongi abòde kesyon idantite a tou nan domèn ekriti literè. Li poze nesesite pou chèche yon idantite pèdi pou kreyòl la anpil moun kwè ki ta enferyè parapò ak lòt lang, yon lang yo meprize epi yo panse ki pa ka layite kò li. Youn nan mwayen li kwè ki ka pèmèt nou rejwenn idantite sa se « tablisman enfrastrikti lengwistik e entelektyèl nesesè yo pou andjanmen lang lan ». Sa mande pou yo ta aji sou twa plan : 1) plan lengwistik/entelektyèl : pou enfliyanse jan sosyete ayisyen an trete e valorize kreyòl la, ekriven, pwodiktè entelektyèl, syantifik ak edikatè ayisyen yo dwe ekri e pwodui zèv nan lang ayisyen ; 2) plan politik/praksis volontaris : kreyasyon literè ansanm ak piblikasyon/pwodiksyon bibliyografik, kreyasyon baz enstitisyonèl pou konsolide degre prestij lokitè yo bay lang yo pale a mete sou fyète idantitè li fè palan-lokitè yo santi... ; 3) plan enfrastriktirèl/medyatik : nesesite pou devlopman e simayennasyon enfrastrikti entelektyèl e enstititisyonèl yo (ekriti ak kreyasyon an ayisyen, tablisman mezon edisyon pou devlopman zèv ayisyen, fondasyon yon Akademi Ayisyen, kreyasyon medya k ap pwomouvwa kreyòl la : radyo, televizyon, sit entènèt...). Li pati sou lide pou valorize kreyòl la se pou administrasyon Leta yo ak lekòl fonksyone ladan. Tèks sa a montre oralite a te toujou sèvi pou espresyon literati kreyòl depi anvan endepandans peyi a, gen anpil esperyans ekriti literè yo te deja fè tankou pyès teyat, powèm, kont, lèt, ets. Depi XVIII$^{yèm}$ syèk literati ayisyen an te kòmanse te bay tèt li yon idantite. Men, apre endepandans, yo te fè chwa franse kòm lang administrasyon ak tout domèn ofisyèl yo.

Isabel Martínez Gordo dekri esperyans kreyòl ayisyen an nan peyi Kiba depi finisman XVIII$^{yèm}$ syèk. Prezans imigran ayisyen yo nan Kiba se youn nan eleman kiltirèl ki make Karayib la. Desandan ayisyen sa yo mennen koutim yo, lang yo, dans yo, chan popilè ak fòklorik yo nan nouvèl kominote ki akeyi yo a. Pou kòmanse, se kolon fransè avèk kèk kreyòl, metis oubyen nwa lib melanje avèk

kèk esklav ki pote kreyòl la Kiba. Rive gwoup sa yo nan zile a pa rete san konsekans sou sosyete kiben an. Pa egzanp, se nan esperyans sa a tradisyon sosyokiltirèl yo rele « tumba francesa » a soti. Se yon aktivite ki raple tradisyon « nwa franse » ki te konn mete fòs travay yo ansanm nan sans pou youn ede lòt reyalize sa li pa ka reyalize poukont li.

Yon rechèch yo fè nan inivèsite Kiba enpòtan anpil pou konesans sou fonksyònman « tumba francesa » a te parèt nan kat kaye. Li montre kreyòl ayisyen an trè prezan nan chante yo, menm si gen anpil entèferans espànyòl. Chante yo ekri an espànyòl avèk kèk mo kreyòl. Rezilta rechèch sa a montre pratik kreyòl nan Kiba pa fasilite kreyasyon yon varyete kiben lang kreyòl la. Rezon an se paske imigran sa yo te blije aprann espànyòl pou entegre e fonksyone nan sosyete kiben an. Ayisyen zafè pa te bon te mete avèk Kiben ki nan menm kategori sosyal avèk yo epi yo tou aprann espànyòl la. Jouk jodi a nou kapab jwenn kèk tras lengwistik premye jenerasyon an nan leksik espànyòl Kiba a tankou « cocoyé, congrí, griyé, prú ». Depi plizyè lane, Leta kiben mete mwayen pou anseye varyete kreyòl sa a epi fè etid ak rechèch sou li. Yo kreye nan ane 1980 yo, yon direksyon nan Enstiti Literati ak Lengwistik Kiba pou sa. Kounye a, yo anseye kreyòl la Kiba e sa resevwa bon akèy bò kote kreyolofòn yo. Yo kontan pou aprann li ak ekri lang nan yo te konn pratike nan pale sèlman.

### Referans bibliyografik pou entwodiksyon an

BOYER, H., 1991, *Éléments de sociolinguistique : Langue, communication et société*, Paris, Dunod.

———, 2001, *Introduction à la sociolinguistique*, Paris, Dunod.

CALVET, L.-J., 2002, *Le Marché aux langues. Les effets linguistiques de la mondialisation*, Paris, Plon.

———, 1999a, *La Guerre des langues et les politiques linguistiques*, Paris, Pluriel.

———, 1999b, *Pour une écologie des langues du monde*. Paris, Plon.

————, 1998, *La Sociolinguistique.* (3e édition), Paris : PUF (Coll. Que sais-je ?).

————, 1996, *Les Politiques linguistiques,* Paris, PUF (Coll. Que sais-je ?).

————, 1974, *Linguistique et colonialisme.* Petit traité de glottophagie, Paris, Payot.

CHAUDENSON, R. & VERNET, P., 1983, *L'École en créole, étude comparée des réformes des systèmes éducatifs en Haïti et aux Seychelles,* Paris, ACCT.

CUQ, J.-P. (dir.), 2003, *Dictionnaire de didactique du français langue étrangère et seconde,* Paris, CLE International.

DEJEAN, Y., 2006, *Yon lekòl tèt anba nan yon peyi tèt anba.* Port-au-Prince, Éditions Henri Deschamps.

FARO-HANOUN, V. & PORCHER, L., 2000, *Politiques linguistiques,* Paris, L'Harmattan.

GOVAIN, R., (à paraître), *Les emprunts du créole haïtien à l'anglais et à l'espagnol,* Paris, L'Harmattan.

————, 2009, *Plurilinguisme, pratique du français et appropriation de connaissances en contexte universitaire en Haïti, Thèse de doctorat de 3e cycle,* Université Paris 8, Paris.

SAINT-FORT, H., 2011, *Haïti : question de langues, langues en question,* Port-au-Prince, Éditions de l'Université d'Etat d'Haïti.

TROUBETZKOY, S., 1986, *Principes de Phonologie,* Paris, Klincksieck.

VAVAL, D., 1911, *Littérature haïtienne. Essais critiques,* Paris, E. Sansot.

VINTILA-RADULESCU, I., 1976, *Le créole français,* Paris, Mouton.

# Diskou ouvèti kòlòk la

Jean Vernet Henry, Rektè
Inivèsite Leta d Ayiti
recteur@ueh.edu.ht

Mesye Reprezantan Minis Edikasyon Nasyonal ak Fòmasyon pwofesyonèl
Mesye Reprezantan Minis Jistis
Mesye Senatè Repiblik la
Mesye Vis rektè Rechèch nan Inivèsite Leta Ayiti
Mesye Prezidan Akademi kreyòl Lil Moris
Madam Reprezantan Inivèsite West Indies nan Babad
Mesye dam manm komite inisyativ la
Mesye dam manm komite pilotaj la
Mesye dam manm komite syantifik la
Mesye dam manm komite sipò a
Mesye dam manm òganizasyon an
Tout envite yo
Mesye Dam laprès yo

Jodi a, 26 oktòb 2011, vle di anpil bagay pou UEH. Se alafwa yon finisman ak yon kòmansman. Se yon finisman paske nou rive nan bout yon demach Inivèsite a te tanmen dekwa pou li mande

respekte Konstitisyon 1987 la nan sa ki konsène itilizasyon lang nan peyi d Ayiti. Konsa, travay Komite Inisyativ la bout, yon komite ki genyen ladan li : Jounal Bon Nouvèl, SEA, Sektè Vodou a, Près Nasyonal ak Inivèsite a. Travay komite sa a ede Leta ayisyen jwenn mwayen pou li aplike atik 213 Konstitisyon an. E kòlòk sa a reprezante fwi travay yo, mwen vle di yo yon gwo mèsi pou sa.

Mesye dam, chapo pou nou !

Men tou, se yon kòmansman nan demach pou nou rive mete Akademi Kreyòl Ayisyen an kanpe. Kòlòk sa a se yon moman istorik pou nou deside ki mòd Akademi peyi d Ayiti bezwen epi pou nou enstitisyonalize li san pèdi tan.

Mwen voye yon chay mèsi pou tout manm komite yo : komite pilotaj, komite syantifik, komite sipò ak komite òganizasyon an, tout enstitisyon ak pèsonalite ki te rejwenn komite inisyativ la pou fè kokennchenn travay pou pèmèt nou rive nan reyalizasyon kòlòk sa a. Yo di mèsi se lizay, men se pito yon mwayen pou nou di yo nou rekonèt gwo bourad yo bay komite Inisyativ la nan preparasyon gwo woumble sa a.

Mesye dam,

Lang se yon zouti kominikasyon enpòtan nan tout sosyete. Se yon zouti ki ka gen valè alafwa politik, kiltirèl ak kominotè. Jounen jodi a, youn nan pi bon siman ki makònen byen djanm tout moun nan sosyete yo, se lang. Kreyòl se lang tout Ayisyen pale. Nou itilize li chak jou nan tout pwodiksyon sans, nan tout sa n ap di, nan tout sa n ap fè.

Kreyòl se lang ki fonde nasyon nou an : nan tan lakoloni, li te la, nan moman liberasyon nasyonal yo, li la; jounen jodi a, li la pi rèd. Nasyon nou an, pèp nou an pa janm kite kreyòl la sou kote. Se ladan l li viv, se ladan l li bouske lavi, se ladan l li ri, se ladan l li joure, se ladan l li kriye e se nan lang kreyòl la popilasyon an kole zepòl nan moman detrès ak nan selebrasyon laviktwa li.

Se poutèt sa nou ap kontinye chache yon mwayen pou nou ranmase tout reyalite sila yo. Anpil save ayisyen ap chache dekri, konprann, fè teyori sou kreyòl poutèt sa. Tout teyori yo pa menm jan paske tou dabò, yo fèt sou yon bagay yo rele lang ki li menm toujou

ap bouje nan fondman li, nan estrikti li. Refleksyon ki ap fèt sou li yo oblije konsidere evolisyon lang nan. Jan yo ekri lang lan bouje, jan yo pale bouje piplis toujou, jan yo wè l bouje. Konsa, teyori ki fèt sou li yo kapab bouje tou. Kidonk, san nou pa antre nan detay, tout travay ki te fèt oubyen k ap kontinye fèt sou lang kreyòl la gen merit yo. Men sa nou ta ka plis bezwen jounen jodi a, se yon jan ki pou mete nou sou wout pou nou bay lang nou an oryantasyon, yon fason pou di ofisyèlman ki sa ki pi bon oubyen ki pi aseptab nan pratike lang kreyòl la. Sa vle di jwenn prensip ki mete majorite moun dakò, kreye ak mete règ anplas san nou pa bliye dimansyon kreyativ lang nou an, « relativite » ki travèse l ak prensip ki di se moun ki pale lang lan ki ekri l, ki gen jan l pou l konprann li ; se li ki tou fòme dinamik lang lan. Okenn akademi pa gen pouvwa pou anpeche yon lang evolye.

Ki pi gwo kote yon pèp viv libète l, ak dezi l, pou kontrekare epi entèdi anpil lòt bagay ki oprime li ? Se nan lang li. Men, yon akademi ka bay lang lan plis prestij, ranfòse itilizasyon l, chache ak kreye konesans sou li, defann li ak kilti ki mache avèk li. Se poutèt sa Akademi Kreyòl Ayisyen an ta kapab yon òganis otonòm, « entra-enstititsyonèl » ak « entè-enstititsyonèl», « pliridisiplinè » ki gen nati syantifik men ki valorize ak evalye eksperyans anpirik pwodiksyon nan zafè lang. Li ta kapab genyen konesè nan plizyè domèn, militan ki angaje nan defans lang kreyòl la, san nou pa bliye fòse pouvwa politk ak pouvwa piblik yo bay patisipasyon yo ladan l. Yon filozofi san fòs kote ki chita sou lasyans, angajman sèvis kominotè ak volonte n ap itil anpil.

Mesye dam,

Dapre atik 213 Konstitisyon 1987 la, Leta dwe mete yon Akademi sou lang kreyòl kanpe. Kidonk, Konstitisyon an di se Leta ki dwe fè travay sila a. Fòk nou fè atansyon anpil paske gen divès jan yo ka wè Leta. Kiyès oubyen ki bagay ki Leta a ? Kesyon sa yo se yon sijè pou gwo deba tou. Fòk nou ta chache pi bon teyori Leta ki ka fasilite nou kontinye ak inisyativ sila a. Sa se yon mòd panse ki wè Leta a tankou yon « antite » ki diferan de rès sitwayen yo. Donk se Leta ki pou fè l se pa nou !

Mesye Dam,

24 lane pase depi yo poko janm fè sa manman lwa peyi a di nou sou zafè lang kreyòl la. 24 lane pase depi objektif Leta bay tèt li nan « preyanbil » la sou zafè lang poko respekte. 24 lane pase depi atik 24 la ak atik 213 la poko janm respekte. Pou konble reta sa a oubyen retisans sa a ki genyen nan aplike manman lwa peyi a sou zafè lang kreyòl la, Inivèsite Leta Ayiti a tanmen yon seri aksyon ak demach depi plis pase 2 zan. Demach sa yo reponn ak volonte Inivèsite Leta a pou li rete Inivèsite k ap sèvi popilasyon ayisyen an.

Zafè lang kreyòl se yon gwo zafè pou Inivèsite Leta a. Lè nou konnen lang se kote pou n al fouye pou pwodui konesans, Inivèsite Leta Ayiti a poze tèt li kesyon : ki kalte konesans li vle pwodui ? kòman li ka ranmase ki pwodui anndan popilasyon an ? kòman li ka ranmanse konesans ki pwodui nan lang kreyòl la ?

Lè nou konnen lang kreyòl la se premye mwayen konesans Ayisyen ak Ayisyèn anndan popilasyon an, Inivèsite Leta a poze tèt li kesyon : ki jan nou ka pataje konesans, oubyen ranmase konesans k ap pwodui san pèdi yon lòsye ?

Lè nou konnen popilasyon an se nan lang kreyòl la li di pwoblèm li, se nan lang kreyòl la li viv pwoblèm li, e se nan lang kreyòl la li konprann ki jan pou rezoud pwoblèm li yo, Inivèsite Leta a poze tèt li kesyon : kòman enstitisyon an ka pi efikas nan sèvis li ap bay popilasyon an ? Èske se pa nan lang kreyòl la enstitisyon yo dwe fè sa ?

Koze sa yo reponn ak 3 nan gwo fonksyon Inivèsite Leta Ayiti a, ki se : pwodiksyon, pataj konesans, sèvis pou popilasyon ayisyen an.

Mwen ap tann anpil bon rezilta de kòlòk sa a. Tout entèvenan yo se moun ki kapab anpil. Anpil ladan yo deja fè prèv yo nan bay avi yo sou lang kreyòl la. Mwen swete tout moun bon patisipasyon nan kòlòk la ki pral fèt sou tèm « Akademi Kreyòl Ayisyen : ki pwoblèm ? ki avni ? avantaj ? ki defi ? »

Mèsi

# Lang kreyòl : prensipal mwayen konesans pèp ayisyen

Yves Dejean,
Doktè an Lengwistik, pwofesè

**Rezime**

Kreyòl se sèl prensipal mwayen konesans pou plis pase 9 milyon Ayisyen. Aprann yon lòt lang, tankou franse, se yon bon bagay, men sa pakab rive fèt pou tout popilasyon yon peyi ki deja gen yon lòt lang. Tout kalite rechèch ak etid sou lang kreyòl nou an ap itil pou tout popilasyon an. Sistèm lekòl dwe sèvi ak lang kreyòl tout ayisyen deja konnen an pou tout moun devlope konesans k ap itil tout moun ki deja konn kreyòl tout timoun ann Ayiti tou. Akademi Kreyòl la dwe ede tout Ayisyen sèvi ak tout richès lang Kreyòl yo a : akademi an dwe ankouraje rechèch sou tout branch sistèm lang kreyòl nou an. Akademi an dwe ankouraje tout popilasyon an aprann li, aprann ekri lang kreyòl ki deja nan tèt yo depi yo te timoun piti. *Baton ou gen nan men w se avè li ou pare kou.*

Bonjou Mesye dam,

Pawòl mwen ta vle pale avèk nou jodi a sou lang, espesyalman sou kreyòl enpòtan e yo difisil. M ap fè mwayen posib mwen pou yo parèt klè, epi lè nou kenbe yo nan tèt nou, pou nou reflechi sou yo.

Yon premye pawòl : men lide pi fò gran save modèn genyen sou kesyon lang : lang se yon sistèm, se yon zouti, se yon mwayen ki pèmèt moun reflechi, konprann, konnen. An premye, lang se yon

mwayen konesans[1] tout kretyen vivan genyen. Apre sa, poutèt sa, yo kapab separe konesans yo ak lòt. Ki fè lang sèvi kòm yon mwayen kominikasyon tou.

Yon dezyèm pawòl : Kreyòl se yon mwayen konesans pou popilasyon Ayiti a ki rive sou 10 000 000 moun konsa dapre dènye chif òganizasyon nasyonal ak òganizasyon entènasyonal prezante nou.

Yon twazyèm pawòl : Kreyòl se sèl mwayen prensipal konesans pou plis pase nèf (9) milyon moun ann Ayiti.

Yon katriyèm pawòl : Gen yon dezyèm mwayen prensipal konesans pou yon pati popilasyon Ayiti a, se franse. Pou konbyen moun ? Nou pa konnen vrèman vre, men, nou dwe fè atansyon pou nou pa bay tèt nou manti. Pa egzanp, anpil nan nou ki pase sèt (7) ane nan lekòl segondè apre sètifika jis finisman klas filozofi, e ki te etidye angle (epi panyòl tou) oblije rekonèt angle pa te tounen yon lang ki te sèvi bonjan mwayen konesans pou yo lè sa a. Sa klè pou pi fò Ayisyen nan ka sa a, lavi mennen o Zetazini. Alèkile, lè nou pa vle pete tèt nou, lè nou pa vle viv nan blòf ak nan manti, èske nou kapab kwè gen plis pase twasanmil (300 000) Ayisyen ki konprann e ki pale franse ?

Yon senkyèm pawòl : Èske se pou nou tann plis pase nèf (9) milyon Ayisyen ki konprann divès kalite pawòl an kreyòl sètoblije tounen pwa tann ki ap tann yon mirak fè franse rele yo chèmèt chèmètrès, pou yo devlope konesans milya moun sou latè ann Ewòp, ann Azi, ann Afrik, ann Amerik vin genyen nan pwòp lang yo pale toulejou a ? Moun lòt peyi tankou Ayisyen parèy nou, dwe rive jwenn ti moso oubyen gwo moso konesans ak teknik modèn. Depi dat se franse ki lang lekòl ann Ayiti, ki rezilta sa bay ?

Ann gade rezilta bakaloreya 2009. Sou chak mil (1000) elèv ki konpoze se 22 grenn ki reyisi.

1 « Language is not properly regarded as a system of communication. It is a system for expressing thought, something quite different. » Noam Chomsky page 357. *The Essential Chomsky* Edited by Anthony Arnore 2008.

**An nou wè sa konstitisyon 1987 la di sou kreyòl**

Konstitisyon 29 mas 1987 la, se yon dokiman ki gen anpil enpòtans epi ki mete pèp ayisyen sou wout demokrasi, ak konkou yon seri regleman ak lwa ofisyèl pou pwoteje dwa tout sitwayen, libète, respè pou tout moun. Pandan prèske 60 sitwayen ayisyen t ap prepare konstitisyon an, anvan yo siyen l, nou sipoze yo pran konsèy nan men tout kalite espesyalis ayisyen tankou avoka sou koze dwa moun ak lalwa, nan men doktè sou kesyon sante, nan men edikatè sou kesyon lekòl, nan men enjenyè sou bati kay epi fè wout ak pon, nan men ekonomis sou kesyon lajan ak depans leta, nan men medam sou kesyon dwa medam yo, nan men politisyen sou kesyon eleksyon, nan men jij sou kesyon tribinal, nan men agwonòm sou kesyon kilti latè, eksetera. Èske yo mande espesyalis lang enfòmasyon sou koze lang kreyòl ? Epòk sa a te gen yon gran tèt anpil moun te respekte, se te defen Pradèl Ponpilis, ki te fè kou nan fakilte lengwistik. Defen Pyè Vènè te alatèt Fakilte lengwistik lè sa a, pandan mwen te pwofesè la epi nan Lekòl Nòmal Siperyè tou.

Se premye fwa, yon konstitisyon te pran ka lang tout Ayisyen pale depi sou tan batay pou endepandans peyi a, ki ban nou Vètyè ak premye Janvye 1804. Nan konstitisyon 1987 la, desizyon ki an rapò ak lang parèt depi nimewo 5 pawòl ki prezante manman lwa peyi a epi nan atik 5, atik 24-3,1, atik 40, atik 211, atik 213. Men atik 213 la an franse : « *Une académie haïtienne est instituée en vue de fixer la langue créole et de permettre son développement scientifique et harmonieux.* » Men yon tradiksyon kreyòl defen Paul Dejean frè m, fè ansanm avè m : « Yo mete yon akademi ayisyen pou li fikse lang kreyòl la e pou li fè li kapab devlope anfòm, nan òd epi selon prensip lasyans. »

An n reflechi sou sitiyasyon prèske 60 ayisyen ki t ap prepare konstitisyon 1987 la, lè yo bòde kesyon kreyòl la. Yo tout te konprann kreyòl depi yo te kòmanse fè ti pale lè yo te gen 3 an. Ann chonje lè yo te rive gen 15 an. Yo tout, yo te konn li franse e yo te konn ekri franse lekòl. Ann sipoze yo te konprann pi fò pawòl yo te li nan liv jewografi, istwa d Ayiti, eksetera. Ann fè yon lòt sipozisyon. Pi fò nan yo te gen 40 an pou pi piti. Sa vle di yo te fèt an 1947

ou anvan sa. Se sèten nanpwen yon grenn nan yo ki te aprann li ak ekri kreyòl lè yo te timoun 6 / 7 an. Men se pa fòt yo. Se sèten nanpwen yon grenn nan yo ki te li 20 liv an kreyòl anvan yo bòde koze kreyòl nan yon reyinyon anvan konstitisyon an. Se sèten nan prèske 60 moun sa yo ki t ap travay pou prepare konstitisyon 1987 la, nan finisman ane 86 la ak koumansman 87, pa te gen 10 nan yo ki te deja li 4 ou 5 liv serye sou lasyans lang, pa egzanp kèk liv :

› Ferdinand de Saussure (1916)
› Leonard Bloomfield (1933) (1949)
› Edouard Sapir (1921) (1939)
› Roman Jakobson (1963)
› André Martinet (1963)
› Noam Chomsky (1944)

Nanpwen youn ki te li youn ou de tèz doktora lengwis ayisyen ekri tankou :

› Suzanne Comhaire Sylvain (1936)
› Pradel Pompilus (1961)
› Marie Marcelle Racine (1970)
› Gérard Fèrère (1974)
› Yves Dejean (1977)

Kounye a, nou gen plizyè lòt mesye dam ki etidye branch lengwistik fon. Kwak yo aletranje, yo enterese anpil nan pwoblèm lang kreyòl Ayiti a. Yo fè rechèch sou divès pati sistèm kreyòl nou an. Se pou moun ki va responsab akademi kreyòl Ayiti a pran kontak ak mesye dam sa yo ki Ayisyen e ki gen yon doktora nan lasyans lang. Men non 4 nan yo Ozetazini mwen rekonèt e mwen li tèz doktora yo.

› Carol Berotte Joseph
› Michel Degraff
› Hugues Saint-Fort
› Flore Zéphyr

Kounye a, sa pou nou fè ak atik 213 konstitisyon an ? Mwen kritike li nan chapit 22 liv « *Yon lekòl tèt anba nan yon peyi tèt anba* »

An 2006 nou konstate li pa respekte konesans lasyans modèn devlope sou lang depi san ane. Fòk nou ta chanje pawòl atik 213 la. Nimewo 282 jis 284-2 konstitisyon an esplike se lachanm senatè ak lachanm depite oubyen gouvènman an, ki kapab mande chanje yon nimewo konstitisyon an. Nan plas atik 213, yo gen dwa ekri kichòy ki kapab itil peyi a. Pa egzanp : « Yo mete yon biwo, nan inivèsite leta a (nou mèt rele l akademi) pou li fikse yon pwogram etid ak rechèch sou lang kreyòl la dekwa pou etid ak rechèch sa yo fèt anfòm, nan lòd epi selon prensip lasyans, epi pou Leta depanse lajan ki nesesè pou rechèch sa yo ».

Gen kèk moun ki konprann se yo ki dwe di lòt moun ki jan pou yo pale lang yo. Koute pawòl yon save ameriken, Pinkè, ekri nan yon liv an 1995 (paj 370, 372, 403) : « Pa gen Akademi lang angle, sa byen bon konsa. Wòl Akademi franse, se fè jounalis lòt peyi ri kont ri yo, poutèt regleman ki te mennen diskisyon piman bouk, Franse twò kontan pa okipe »... « Lè yon save kalkile tout kalite mekanik mantal wo degre ki nesesè, pou mete mo nan lòd nan fraz tou senp, regleman moun mete (nan lang) pa plis pase ti dekorasyon ki pa gen enpòtans ». Yon lòt ekriven ki ekri sou Voltaire ak Akademi franse, poze tèt li yon kesyon sou wòl li wè Akademi franse a genyen. Repons li : « Se yon dekorasyon ». Yon gran lengwis franse, André Martinet, an 1969, rele moun k ap pwoteje lang franse a, k ap netwaye l, k ap korije l, lèlmi lang lan. An 1963 Martinet te bay yon liv li non « Grameryen ap touye lang lan »

Ayiti bezwen tout kalite rechèch sou tout fòm kreyòl yo pale nan nò, nan Latibonit, nan zòn Jakmèl, nan Sid. Ayiti bezwen bon liv an kreyòl pou gaye konesans lasyans an kreyòl. Dwe gen yon gwoup save serye ki ta jwenn èd ak mwayen nan men Leta pou sa. Gwoup la ka pote non Akademi oubyen yon lòt non. Men, travay serye sou lang pa dekorasyon. E travay serye bezwen fèt ann Ayiti sou zouti yo rele kreyòl la, ki deja nan tèt tout ayisyen pou yo sèvi ak li toutbon nèt. Ak zouti kreyòl la, se gaye konesans nan mas pèp la an premye, nan yon nouvo sistèm lekòl ki bay tout timoun, tou jèn moun, tout kote ann Ayiti, depi 6 an jis 18 an, mwayen pou lekòl ede yo devlope tout kalite konesans pandan douz an lekòl nan lang

tout moun pale toulejou nan peyi a. Konesans pwoblèm sante ak swen pou sante, konesans matematik, konesans danre tè peyi nou kapab pwodui pou tout moun jwenn manje. Konesans gadinay bèt, konesans sa teknik ak lasyans kapab fè pou tout popilasyon an. Konesans sou dlo, sou maladi, sou remèd...

Nan zafè konesans sou lang kreyòl nou an, an nou fè yon lèy sou atik defini. Fason pou nou bòde pwoblèm nan, se sèvi ak yon valè egzanp.

Mwen rankontre ak yon chofè kamyon bò pòtay Leyogàn.
Chofè a gen yon matant
Matant lan gen yon pitit
Pitit la se zanmi Pòpòl
Zanmi an se yon timoun
Timoun nan se yon ti gason
Ti gason an mete yon vès blan
Vès la gen yon sèl pòch
Pòch la gen yon bèl bouton dore
Bouton an se yon fil ki kenbe l
Fil la wouj
Fil bouton pòch vès zanmi pitit matant chofè a kase

Nan onz (11) egzanp sa yo nou jwenn, 5 fòm prensipal (atik defini) kreyòl la :

| | |
|---|---|
| a | apre chofè |
| an | apre zanmi / gason / blan / bouton |
| la | apre pitit / pòch / fil |
| lan | apre matant |
| nan | apre timoun |

Lè 9 milyon Ayisyen kapab di yon pawòl konsa ak konbyen milyon lòt ki sanble ak li, èske gen moun ki entèlijan, moun lespri, moun je klere, moun bon konprann ki ta di se chans ki fè mo sa yo gen tèl plas, gen tèl fòm, epi yo remèt tèl sans ?

Si nou egzaminen egzanp yo byen, epi si nou vin ak lòt toujou, n a rekonèt fòm atik la, ak plas li, swiv sèten prensip :

Plas atik defini kreyòl nou an, se apre non an, oubyen apre gwoup non an kòmande a.

| | |
|---|---|
| gade : | fil la / vès la |
| men : | fil blan an / vès blan an |

Fòm li se **a** apre vwayèl ki fèt, lè souf nou soti nan bouch nou sèlman : Chofè a – Frè a, oubyen se **an** apre vwayèl ki fèt, lè souf nou soti ni nan nen ni nan bouch nou : Bouton an – vès blan an.

(Yon ti esplikasyon pou mo tankou : zanmi, fanmi, fini, ranni. Konsòn nazal **m** oubyen **n**, aji sou vwayèl i a. Se poutèt sa, atik defini **an** remèt yon fòm nazal : an)

### Yon lòt egzanp

Pwonon dezyèm pèsonn sengilye a gen 3 fòm : ou, wou, w. Yon pwoblèm son ki enteresan se jan fòm kout pwonon dezyèm pèsonn nan aji sou yon seri vwayèl li swiv.

Si yon etranje ki enterese aprann kreyòl epi ki fè anpil pwogrè nan pale kreyòl ta mande nou : Èske onz vèb mwen pral nonmen yo gen 2 fòm ?

| | |
|---|---|
| ale | alò |
| ba | bò |
| di | dou |
| fè | fò |
| gade | gado |
| kale | kalo |
| kenbe | kenbo |
| pale | palo |
| renmen | renmon |
| ri | wou |
| wè | wo |

Sa nou ta di ? Sa w di = Sò w di ?

epi èske gen mo ki gen 2 fòm tankou :

| | |
|---|---|
| lide | lido |
| manman | manmon |

E si etranje a di nou li tande pawòl sa yo nan bouch Ayisyen, sa n ap di l ?

Yon ti chante lontan montre 3 fòm pwonon dezyèm pèsonn sengilye a :

Manman wou ale larivyè
Papa wou ale peche krab
Si ou pa dodo
Krab la va manje w

Sa m vle fè n wè, se jan pawòl nou ta di ki tou senp, pa manke konplike.

Gen yon diferans ant konnen yon lang, sa vle di konn pale yon lang konprann yon lang ak konnen kijan yon lang òganize, menm jan gen yon diferans ant: konn mache ak konnen sistèm zo, mis, nè, ki fè nou kapab mache.

Chomski, yon gran lengwis ameriken, fè moun rekonèt premye sèvis ki enpòtan yon lang genyen ; se pa kominikasyon, kwak se sa nou pi abitye tande: yon lang se yon zouti kominikasyon. Chomski di nou premye wòl yon lang se ban nou yon mwayen pou nou panse, pou nou reflechi, pou nou poze pwoblèm, pou nou rezoud pwoblèm.

Lè yon gwoup moun pale menm lang, timoun piti vin konn lang sa a san yo pa fè okenn jefò pou sa, depi yo tou piti. Se lang sa a ki tounen lang pa yo, chemen konesans pa yo. Se nan lang sa yo vin konnen tou sa yo konnen kòm timoun piti : non moun lakay yo, non bagay yo wè, bagay yo manje, moun ki nan fanmi yo, moun ki nan vwazinaj yo. Se nan lang sa a timoun poze tout kalite kesyon. Se nan lang sa a y aprann tout kalite ladrès. Yo mande tout kalite esplikasyon. Lè yo pi gran, yo tire kont, yo rakonte istwa. Se nan bouch timoun andeyò m tande twa koze m pral ban nou.

M ap pase devan yon ti kay nan mòn. Yon timoun ki te chita, leve kanpe li di m : bonjou tonton, mwen reponn li, epi mwen mande l kote papa w ?

Papa m al debouche yon tou pou l bouche yon tou
Sa pawòl sa vle di ?

Enbyen papa m te prete yon kòb nan men yon moun. Dat la rive pou li remèt kòb la. L al prete yon lòt kòb pou l remèt premye kòb la.

L al debouche yon tou, pou l bouche yon tou.

Kot manman w?

Manman m al wete sa l pa te mete.

Ki jan?

Manman m se fanmsay, maten an yo vin kote l pou yon madanm ki an mal danfan. L al wete yon pitit li pa t mete nan vant.

E ou menm sa w ap fè?

Manman m kite m veye sa k ap monte ak sa k ap desann.

Manman m kite yon chodyè pwa sou dife. Li soti, li di m veye pwa ki sou dife a. M ap veye pwa k ap monte ak pwa k ap desann.

E lè timoun ap tire kont !

*Plim anwo, plim anba, blan sou kote, nwa nan mitan* :

Grenn je

*Adèlwòz bèl fann, domaj li grave vèrèt* :

De a koud

*Ti sèkèy anba tè* :

Pistach

*M ale wa, m tounen wa* :

Lanm lanmè

*Mòn Makaya toujou glise* :

Nen bèf

*Wou mou fouye tè di* :

Nen kochon

*Timoun radi lonje dwèt li sou Bondye* :

Kè palmis

*Male, m pa tounen* :

Larivyè

*Yon sèl kout wou fouye 2 tou* :

Zago bèf

Se yon valè timoun ki tire kont konsa, pwofesè lekòl ap plede rele yo kreten paske pwofesè lekòl sèvi ak yon lang ki pa lang pi fò elèv lekòl ann Ayiti.

Lang se yon zouti pou moun panse. Fòk nou fè pawòl sa a, antre nan tèt Ayisyen. Sa pa vle di nenpòt ki lang se yon zouti pou nenpòt ki moun panse.

Tout timoun ann Ayiti pale kreyòl. Tout granmoun ki fèt e ki leve ann Ayiti pale kreyòl. Sa fè 9 milyon moun. Gen twa san mil lòt Ayisyen nan peyi a, ki pale kreyòl depi yo gen 3 zan, kwak yo pale franse tou. Men konesans fèt pou tout moun. Konesans pa fèt pou 300 mil moun sèlman nan peyi a. Sèl zouti konesans ki la pou tout moun nan peyi d Ayiti se kreyòl. Si nou derefize sèvi avè l pou konesans gaye tout kote, nou pa vle konesans antre fon nan tèt yon mas moun. Ann Ayiti toutotan sistèm lekòl la pa sèvi ak lang kreyòl la toutbon, ak sèl lang ki deja nan sèvo 9 milyon ayisyen epi nan sèvo 300 mil lòt ayisyen tou, depi jaden danfan jis nan dènye ane inivèsite, nou p ap janm regle pwoblèm edikasyon pou yon mas moun. Sa ta vle di nou p ap janm regle pwoblèm sèvi ak teknik epi ak konesans 21^yèm^ syèk la, pou popilasyon peyi nou an.

M ap di moun ki reskonsab mete yon akademi kreyòl sou pye sa yo dwe konnen :

Ni nou menm ni Akademi p ap òganize lang kreyòl nou an.

N ap etidye jan lang kreyòl Ayiti a deja òganize.

Sèvi ak kreyòl toutbon nan lekòl ann Ayiti depi jaden danfan se yon egzijans, se reyisi devlope yon bon baz konesans jeneral.

Yon mouvman konsa te kòmanse fèt nan finisman XIX^yèm^ syèk e sa kontinye fèt serye pandan 20^yèm^ syèk :

Ann Amerik di Nò : o Kanada, o Zetazini,

Ann Amerik di Sid : Ann Ajantin, o Chili

Ann Azi : an Kore, o Japon

Ann Ewòp : ann Otrich, an Frans, ann Itali, an Syèd, an Nòvèj, an Fenlann, ann Angletè. E sa fèt nan tout peyi sa yo, ata an Frans, san okenn akademi pa foure bouch nan koze a, san okenn akademi pa reskonsab pwogrè sa a, san okenn akademi pa òganize zafè lekòl pou tout moun.

Gade 5 lang ann Ewòp – alman, angle, franse, panyòl, ris – anpil gran savan, gran edikatè, gran ekriven te pale, te ekri, ki pèmèt lasyans devlope. Lasyans fè gran pwogrè, san pa te gen okenn akademi ni gran òganizasyon savan, ni espesyalis lang yo rele lengwis, ki te responsab òganize lang sa yo, swadizan devlope lang sa yo. Se pa akademi franse ki lakòz gen maskilen ak feminen an franse (le, la/ un, une/ ce, cette/ celui, celle/ il, elle...)

Se pa akademi franse ki lakòz yo di « *un gros chien* » ak « *gros* » anvan « *chien* » « *un chien maigre* » ak « *maigre* » apre « *chien* » se pa akademi franse ki fè yon deklarasyon « *elle est belle* » pa gen menm lòd mo ak yon kesyon « *est-elle belle?* »

Akademi pa envante lang
Akademi pa òganize lang
Se pa wòl akademi, se pa wòl pèsonn.

Menm jan akademi pa envante lang, akademi pa fè lang, akademi pa korije lang. Akademi XXI$^{yèm}$ syèk la pa dwe bliye gen yon syans yo rele lengwistik. Mwen swete tout moun ki reskonsab dirije peyi d Ayiti, tout Ayisyen ki rive nan wo nivo etid ak konesans, ap bay konkou yo pou nou mete yon akademi kreyòl sou pye kòm yon sèvis pou 10 milyon moun ki pale kreyòl toulejou.

Twa (3) lide ta dwe dirije jefò nou pou nou òganize yon akademi kreyòl serye, epi pou nou rekonèt ki wòl akademi kreyòl la dwe genyen.

Akademi an la pou li ede tout moun ki gen sistèm kreyòl Ayiti a nan tèt yo, sèvi ak tout richès sistèm nan, pou chak manm kominote a devlope tout konesans yo kapab devlope nan divès branch konesans depi jaden danfan, lekòl primè, sant alfabetizasyon, lekòl segondè, lekòl metye, lekòl teknik, inivèsite.

Akademi an la pou li ankouraje rechèch, pou li òganize rechèch sou sistèm son lang lan, sentaks, vokabilè, fòm espesyal chak zòn, e latriye. Yon akademi kreyòl va gen anpil valè si li ede tout Ayisyen sèvi ak zouti konesans yo rele kreyòl la pou peyi nou fè anpil pwogrè.

Akademi an la pou itil peyi nou, an rapò ak yon prensip mwen repete de twa fwa : « Lang nou se prensipal mwayen konesans nou »

Milyon moun ki pale kreyòl depi 300 lane, ann di depi 1771 jis 2011, èske tout konesans ki te nan tèt yo pèdi nèt ? Depi dat milyon moun sa yo t ap reflechi sou tout kalite pwoblèm, depi abi yo fè yo, jouman yo pran, mizè yo pase, sa yo wè, sa yo tande, kalkil egzaminasyon, move moman, kèk bon moman tou, ladrès yo genyen, teknik yo devlope nan pare tè pou danre, plante, wouze, fè rekòt, sere nan depo, nan sèvi ak remèd fèy, nan bati kay, nan fè kannòt ak batiman, nan peche pwason, nan lave pase, nan kwit manje, èske tout disparèt ? Non ! Pawòl pase bouch an bouch, pèranfis ak konesans yo pote. Nou jwenn yon valè ladan yo nan pwovèb, kont yo tire, istwa yo rakonte, odyans yo bay, epi nan chante.

Wòl akademi an, se ede tout elèv lekòl, etidyan, entèlektyèl ayisyen, savan, agwonòm, doktè, edikatè, ekriven, atis, mizisyen, fi kòm gason, konprann enpòtans sous konesans ki nan pawòl prèske 10 milyon moun kreyòl rele chè mèt chè mètrès. Pa kite enèji mantal sa a gaspiye pi lontan, tankou nou kite enèji solèy twopikal nou an san nou pa sèvi ak li.

Mwen swete tout moun ki la a, dakò ak pi bon rezon mwen kwè nou genyen pou nou mete yon Akademi sou pye. Se pou li sèvi enterè yon mas pèp ki pa gen lòt zouti konesans, lòt lang pase lang kreyòl.

# Une académie pour la langue créole : bref historique de projets d'institutionnalisation du créole à l'ère des indépendances

## Le cas du mauricien et du seychellois

Vinesh Y. Hookoomsing
Ile Maurice
vinesh.hookoomsing@gmail.com

**Rezime**

Desizyon pou fonde Akademi kreyòl ayisyen an – varyete referans pou lòt kreyòl yo – reponn yon egzijans konstitisyon 1987 la ki chita sou respè dwa ak libète fondamantal Ayisyen. Pozisyon konstitisyon an sou kreyòl la se rezilta yon seri batay pèp ayisyen an t ap mennen depi byen lontan. Bò kote pa li, premye aksyon an favè kreyòl morisyen an kòmanse nan moman endepedans Repiblik Moris an 1968, avèk yon mouvman nasyonalis sou ideyoloji « morisyanis » la. Se lengwis Dev Virahsawmy ki te chèf mouvman an : li pibliye yon seri atik sou amenajman, estandadizasyon ak pwomosyon lang nan. Men Leta pa rekonèt aksyon sa yo tousuit. Se 36 an apre endepandans peyi a, an 2004, gouvènman morisyen an pran desizyon pou amonize tout pwopozisyon òtograf yo te fè pou moun rive ekri lang nan. Konsa, ministè edikasyon an pibliye an 2005 yon travay yo rele « *Grafi-Larmoni* ». An janvye 2012, yo entwodui kreyòl nan lekòl kòm matyè elèv kapab chwazi menm jan avèk tout lòt lang zansèt yo. An 2010, menm ministè a kreye yon komite pou travay pou entwodui kreyòl, lang nasyonal Moris, nan lekòl. Poutèt sa, li kreye yon komite yo rele *Akademi Kreol Morisien*

avèk yon lòt zouti fòmasyon an kreyòl yo rele *Younit Kreol Morisien* pou elabore materyèl didaktik tout kalite. Yon ane apre, yo kreye « *Creole-Speaking Union* », yon enstitisyon ofisyèl ki chita sou lide « pwomosyon yon inite nan yon divèsite ». Pannanstan, van rekonesans ak pwomosyon kreyòl la t ap soufle nan zile Sechèl tou ki pran endepandans li an 1976. An 1981, yo kreye Enstiti pedagojik nasyonal ki pwodui yon travay refleksyon ak oryantasyon sou entwodiksyon kreyòl la nan ansèyman.

## Introduction

L'éloge du projet d'Académie du créole haïtien procède du fait que sa création est inscrite dans la constitution du pays, celle de 1987 – rédigée dans les deux langues officielles[1], le créole, qui est aussi « sèl lang ki simante tout Ayisyen nèt ansanm », et le français – marque le début d'une nouvelle ère fondée sur la reconnaissance des droits humains et des libertés fondamentales. Par ailleurs, le projet s'engage dans le sens de l'histoire profonde du pays, malgré ses multiples dérives et détours, comme en témoigne la résilience du peuple haïtien, ancrée dans sa culture et sa langue. Les débuts de la codification de celle-ci, coïncidant avec le processus de démantèlement des empires coloniaux, en ont fait progressivement une langue de référence pour les pays créolophones en voie d'indépendance. Par ailleurs, il est bon de rappeler ici l'intérêt croissant de la linguistique moderne pour les langues créoles, qui déboucha sur la première conférence internationale sur les langues créoles. Tenue en 1959 au Campus de Mona de l'*University of West Indies*, cette rencontre historique est reconnue comme le point de départ de la constitution des études créoles en domaine de recherche scientifique.

1 La version créole a fait l'objet d'une note corrective et polémique dans Berrouët-Oriol et al (2011, 239-41). En 1991, lors de mon premier et bref séjour de recherche en Haïti, Paul et Yves Dejean m'avaient offert un double exemplaire de la Constitution de 1987, l'un en créole, l'autre en français. Ils m'avaient également offert un exemplaire de leur propre version de la Constitution en créole, datant de mai 1987 et publiée en 1989, « fè yon jan pou li chita sou pawòl tout moun nan peyi d Ayiti abitye pale, sou pawòl tout moun nan peyi d Ayiti kapab konprann fasil. ». Voir en annexe 1 la couverture de la version créole officielle, avec la mention « Gratis. Koutwazi/Ministè Enfòmasyon ak Kowòdinasyon ».

## Le créole mauricien : reconnaissance et prise en charge hors de l'État (jusqu'à la première décennie du XXI<sup>e</sup> siècle)

Le rappel de ces convergences permet de comprendre comment à l'autre bout du monde, les premières prises de position politiques et scientifiques autour du créole de Maurice ont été exprimées au moment où le pays accédait à l'indépendance en 1968. Le contexte, marqué par des tensions interethniques et des incertitudes face à l'avenir, favorise l'émergence d'un mouvement nationaliste prônant le mauricianisme comme fondement identitaire et le créole comme langue d'unité nationale. Dev Virahsawmy, linguiste et membre en vue du mouvement, entreprend d'énoncer et de défendre dans une série d'articles de presse rédigés en anglais en 1967, un programme révolutionnaire de reconnaissance, de développement et de standardisation du créole, dont les points forts sont :

Le créole est véritablement la langue de l'unité et de l'identité nationales.

Il se distingue comme la langue mauricienne par excellence; par conséquent, on doit l'appeler 'morisien' plutôt que créole, pour éviter toute confusion entre langue et ethnie tout en s'alignant ainsi sur l'usage établi par l'équation entre nom du pays, nationalité et langue nationale.

Le « morisien » n'est ni un patois ni une variété déformée du français. C'est une langue de plein droit, dotée de son propre système de prononciation, de grammaire et de vocabulaire.

Les structures linguistiques du 'morisien' doivent faire l'objet d'études sérieuses et approfondies en vue de la standardisation de la langue.

Il faut établir une orthographe standard pour que le 'morisien' puisse s'affirmer en tant que langue à part entière

Le 'morisien' doit devenir la langue véhiculaire d'une littérature authentiquement mauricienne

Passant des paroles aux actes, Dev Virahsawmy propose une graphie phonologique, qui rappelle à bien des égards, les premières versions de l'orthographe haïtienne , notamment le recours à l'accent circonflexe pour transcrire la nasalisation vocalique. Il entreprend

également de produire une riche et impressionnante œuvre littéraire faite de créations originales et de traductions de grands classiques anglais et français.

Face à la non-reconnaissance du créole par l'État mauricien, l'essentiel du travail aussi bien d'aménagement et de promotion de la langue, que de publication et de diffusion de la langue écrite, sera l'œuvre d'individus et de collectifs organisés au sein de la société civile, notamment *Ledikasion Pu Travayer* (LPT). Dotée d'une imprimerie, la LPT, dont l'action en faveur du créole s'inscrit dans le combat politique qu'elle mène au sein du parti révolutionnaire Lalit, utilise une graphie phonologique dont le signe distinctif est le procédé dit 'n/nn' adopté dans la plupart des systèmes orthographiques créoles en cours pour transcrire la nasalisation, notamment dans l'orthographe officielle des créoles seychellois et haïtien. Enfin, Philip Baker et moi-même avions également élaboré un système orthographique vers la fin des années 1970 dans le cadre d'un projet de dictionnaire créole-anglais-français.

Ce n'est qu'en 2004, c'est-à-dire 36 ans après l'indépendance, que le gouvernement mauricien prend l'initiative historique pour une harmonisation des graphies standardisées du créole en vue de son introduction à l'école. Il en naîtra la 'Grafi-Larmoni', que le Ministère de l'éducation aura tout juste le temps de publier sur son site internet avant les élections de 2005. Le nouveau gouvernement ne donnera pas suite au projet, mais les usagers habituels du créole écrit standard adopteront la nouvelle graphie. Des ONG socioculturelles se réclamant de l'identité créole en feront de même, soutenues par l'Eglise catholique. Son Institut Cardinal Jean Margéot, nouvellement créé, entreprend de mener un projet pilote d'utilisation pédagogique du créole au cycle post-primaire d'enseignement technique. *Ledikasyon Pu Travayer* pour sa part réunit un panel d'experts internationaux et nationaux pour juger des torts causés par l'exclusion de la langue maternelle de l'école.

Comme attendu, aux élections générales de 2010, l'introduction à l'école du créole – et du bhojpuri, deuxième langue maternelle du

pays[2] – est inscrite au programme des partis politiques. Réélu, le gouvernement aussitôt enclenche les procédures pour que ces deux langues maternelles fassent leur entrée à l'école en janvier 2012, en tant que matières optionnelles, au même titre que les autres langues dites 'ancestrales' inscrites au programme depuis belle lurette. Nous y reviendrons.

## Le créole seychellois : reconnaissance et prise en charge par l'État

Les Seychelles accèdent à l'indépendance en 1976 et changent de régime politique un an plus tard à la faveur d'une révolution instaurée par un coup d'état. La nouvelle constitution adoptée installe un régime à parti unique et fait du créole une langue officielle au même titre que l'anglais et le français. De ce fait, la codification et l'équipement de la langue ainsi que la création de structures nécessaires à cet effet deviennent prioritaires. Ainsi, suite au rapport de la commission nationale mise sur pied en 1978 en vue de définir la nouvelle politique de l'enseignement des langues, l'Institut Pédagogique National (IPN) est crée en 1981. Il comprend une section créole responsable de tous les aspects ayant trait à l'introduction de la langue dans le système éducatif. À cet effet, une étude technique sur l'introduction du créole comme langue d'enseignement est commanditée auprès de l'Unesco[3].

L'extrait qui suit apporte des précisions sur la nouvelle politique des langues :

> « La politique linguistique
>
> « La politique linguistique du pays a été réorientée et précisée à la suite des décisions prises par le Comité exécutif central du SPPF (*Seychelles People's Progressive Front*) au cours de sa session du 31 juillet 1981, laquelle avait été précédée par la réunion d'un

2 Le bhojpuri, langue d'origine indienne, est arrivé à Maurice à partir de 1835. Langue maternelle de la majorité des immigrants venus de la région du Bihar en Inde, le bhojpuri a progressivement perdu nombre de ses locuteurs au profit du créole ainsi que du hindi, langue officielle de l'Inde et langue optionnelle au programme.

3 Joseph Poth, « L'introduction du créole comme langue d'enseignement ». Rapport établi à l'intention du Gouvernement de la République des Seychelles, Paris : Unesco, 1982, p. 18.

comité de travail présidé par le chef de l'Etat et composé des responsables du Ministère de l'éducation et de l'information, en plus des directeurs d'école. C'est ainsi que le créole devient la première langue nationale, l'anglais la seconde et le français la troisième ...»

«Le créole sera non seulement la première langue enseignée, mais aussi le support de l'enseignement au début de la scolarité primaire ...»

«L'étude de l'anglais sera introduite dès que les enfants sauront lire et écrire en créole, donc au début de la seconde année d'enseignement primaire.»

L'anglais deviendra dès que possible la langue d'enseignement à tous les niveaux pour toutes les matières, à l'exception toutefois de celles qui continueront à être enseignées en créole.»

«Le français sera obligatoirement la troisième langue enseignée et sera introduit au niveau primaire dès que l'anglais sera suffisamment maîtrisé.»

Il ne sera pas utilisé comme langue d'enseignement contrairement à ce qui est actuellement le cas pour l'histoire et la géographie.»

Sources : Rectificatif d'août 1981 au Plan sectoriel de mai 1981. »

Pour codifier la langue, l'équiper, la décrire, l'étudier, l'enrichir, et ainsi soutenir en même temps le travail de l'IPN, l'*Institut Kreol* est créé en 1987. Il n'apparaît pas sur le site officiel actuel – quasi intégralement en anglais – du gouvernement ou des ministères appropriés, sans doute parce que certaines pages du site paraissent encore en construction. Il faut surfer sur le net pour retrouver le site, presqu'entièrement en créole, de l'Institut : [www.creoleinstitute.sc]. A partir de sa page d'accueil, on peut accéder aux contenus de ses trois principales unités : *Unit Resers, Unit Literatir, Unit Dokimantasyon.* Parmi les annonces figurant à la page d'accueil il y a celle du '*Kolok Internasyonal*' de 2012 – un des temps forts du *Festival Kreol annuel* – et du thème du '*Kolok*' annoncé : « *Kiltir Kreol – Lakademi Kreol* ».

En cliquant sur '*Lir laswit*' on en découvre le descriptif en version bilingue kreol-français, celle en kreol se terminant ainsi :

« Se alor avek gran plezir ek lafyerte ki Lenstiti Kreol Sesel i ankor enn fwa envit bann Kreolis ek serser dan letid Kreol pour selebre son zibile larzan dan en kolok enternasyonal ki pou fer dan kad 27$^{enm}$ Festival Kreol Sesel. Tenm prensipal sa kolok i :

'Kiltir Kreol – Lakademi Kreol'

Swa sa tenm i annan en lyen avek stati Kreol dan lemonn ozordi, sirtou dan konteks langaz, koman en foronm enternasyonal pour letid lengwistik ek lakizisyon lalang dan konteks ledikasyon. I en fe ki san bann kominote Kreol ki pe kontinyen servi, devlop e esansyelman, viv zot kiltir ek lalang Kreol, ti pou napa size pour etidye, pour komant lo la, pour ganny doktora ek stati profeser dan sa domenn. Koman sours lalang Kreol, kiltir Kreol i annan en rol tre enportan pour zwe dan kreasyon en lakademi Kreol. Avek sa gran dikton Kreol antet, 'Linite i fer lafors', partisipan kolok i ganny envite pour partaz zot bann sikse, panse, dekouvert, dan en prezantasyon. Zot kapab servi sa bann soutenm swivan koman en lankadreman pour zot prezantasyon.

Soutenm :

Lengwistik Kreol ek bann foronm akademik : sa topik pou kouver bann size standardizasyon, bann teori lengwistik Kreol, lorizin, lenfliyans ek bann tandans dan levolisyon lalang.

Ledikasyon Kreol : sa topik pou kouver bann size ledikasyon Kreol, polisi ledikasyon, kirikilenm e Kreol koman en lalang maternel dan laprantisaz.

Kiltir Kreol koman en sours resers akademik : sa topik pou kouver bann size antropolozi, listwar, literatir...

Kiltir Kreol ek bann lenpakt sosyal : sa topik pou kouver bann size sosyolengwistik, sosyoekonomik tel ki migrasyon, devlopman ek prodiksyon artistik...

Sur la page d'accueil de l'Institut, quand on clique sur « apropo », pour en savoir plus, on se retrouve devant un document en anglais dont la phrase d'ouverture nous informe que l'Institut a été créé

en 1981, alors qu'il fêtait son jubilé d'argent en 2012 ! Il y a là sans doute une confusion avec l'IPN, dont la date de création est 1981. Par ailleurs, une note encadrée précise que le 'mission statement' figurant sur le document est nouveau, en date de 2008, et s'inscrit dans un processus de planning stratégique. Il ne fait aucune mention d'Académie créole mais fait état dans le 3e programme majeur de l'Institut, de sa promotion en tant que centre de langue et de littérature et de maison d'édition, localement et à l'étranger. Enfin, il rappelle sa fonction additionnelle de secrétariat du mouvement Bannzil Kreol et des obligations qui en découlent. (Voir en annexe 2 le document intégral « *5 Year Plan – Kreol Institute – 07-011*).

Il est donc fort probable que le terme 'académie/Lakademi' ait été utilisé dans le sens de savoir/connaissance/recherche universitaire. Cette interprétation se confirme dans le rapport du colloque organisé dans le cadre du *20e Festival Kreo*l, par l'emploi du terme pour qualifier le haut niveau de « développement académique dans la Caraïbe et les îles des Mascareignes » :

> « Il faut cependant noter que dans ces deux régions existe un développement académique de haut niveau (...). Certains programmes avancés tels que le CAPES créole existent aussi au niveau universitaire et permettent un développement continu de l'académie du créole. »

La République des Seychelles ne fait pas partie de l'archipel des Mascareignes. Quel bilan peut-on établir du développement des travaux sur la langue et de la production littéraire ? Jean-Claude Mahoune, chercheur seychellois en sciences sociales, en fait un constat réaliste[4] :

> The Creole Institute came into being in October 1986. Its main objectives were to install a documentation centre which would promote academic research on the Creole language and culture. It would be involved in ministerial policies on the use of Seychellois Creole, both spoken and written. It would trigger, promote, and

4 Jean-Claude P. Mahoune, « Seychellois Creole : Development and Evolution », Leiden, IIAS Newsletter n°. 22, June 2000.

kreyòl ayisyen an. Degraff (2005)[22] devlope yon etid sou prejije lengwistik ki vle fè kwè kreyòl yo ta yon kategori lang espesyal la.

Nan domèn pwodiksyon liv lekòl ak tèks relijye, gen anpil bagay m ta ka di. Tout moun konnen Collège Universitaire Caraïbe, Éditions Zémès, Legliz metodis d Ayiti ak anpil lòt ankò pou pwodiksyon liv lekòl an kreyòl. Legliz katolik ak legliz pwotestan ap pwodui dokiman sou relijyon an kreyòl depi ane 30 yo. Yo fè anpil tradiksyon tou. Depi 1998, Bib la, yon vèsyon konplè Labib, egziste an kreyòl (Sosyete Biblik Ayisyen) epi li sou entènèt. Ministè pou Devlopman Kretyen, yon enstitisyon pwotestan ki la pou fè fòmasyon pou lidè kretyen, pibliye tout liv fòmasyon li yo an kreyòl, li tradui lòt liv teyolojik an kreyòl epi li fè pwomosyon pou yo.

Depi plizyè dizèn ane, gen kèk misyon peyi etranje ki prezan nan peyi a ki egzije pou misyonè yo aprann kreyòl depi nan peyi yo epi pou yo desann kay yon fanmi andeyò ann Ayiti anvan yo kòmanse travay nan peyi a. Enstitisyon sa yo ak tout kalite ONG fè kreyòl tounen premye lang tradiksyon ann Ayiti, espesyalman apre tranblemann tè 12 janvye 2010 la. Yo fè tradui tout kalite gwo dokiman an kreyòl. Dokiman pou pwofesyonèl lasante, agrikilti, travay sosyal, edikasyon mas, konstriksyon, eksetera. Nan tèt ansanm ak Konsil Evanjelik Legliz d Ayiti yo (CEEH), Asosyasyon evanjelik Billy Graham bay legliz ayisyen yo plizyè santèn milye liv fòmasyon ki tradui an kreyòl epi ki byen enprime. Jean Casimir, yon sosyològ, gen plizyè piblikasyon bileng kreyòl-franse.

Si tout otè ak enstitisyon nou nonmen yo pa antre nan pwodiksyon syantifik, yo se egzanp moun ka suiv. Pwoblèm ki pi grav la, sèke anpil nan moun k ap repete pawòl tou fèt yo, ki plen ak prejije kont kreyòl epi ki pa devlope imilite entèlektyèl, pa gen kouraj pou yo resanse pwodiksyon ki la deja yo pou yo li yo, ni pou yo ta di yo pa enterese ase nan pwoblèm nan pou yo ta byen apresye sitiyasyon an. Epitou yo pa t montre nou di : « M pa konnen. »

22 Nan « *Linguists'most dangerous myth : the fallacy of Creole Exceptionalism* ». Plizyè prezantasyon Degraff ak rezime rechèch li sou sijè a disponib sou entènèt.

## III. Kouman yon akademi ta kapab pouse pwodiksyon syantifik nan tèl lang ?

Si pwodiksyon syantifik te depann de prezans yon akademi lang, peyi ki pale angle yo tankou Etazini, Angletè ak Kanada, pa t ap gen pwodiksyon syantifik ak teknik ki fè yo lidè nan domèn nan. Angletè pa menm gen yon konstitisyon fòmèl tankou Ayiti. Peyi sa yo pran pri Nobèl nan plizyè domèn syantifik regilyèman epi yo alatèt peyi ki oryante rechèch la o nivo mondyal. Akademi lang ki egziste yo pa te janm sèvi kòm motè rechèch syantifik. Istwa yo pa konfime yo te genyen okenn enpak, ni dirèk, ni endirèk, sou devlopman lasyans.

Estrè nou repwodui yo (nan I. A.1-3) sou objektif ak misyon akademi yo montre yo tout gen yon karaktè nòmatif/preskriptif, yo pa syantifik. Sa fè yo di koze tankou : « kenbe karaktè pi lang italyèn nan ; « nòmalize epi pèfeksyone », « pwòpte l epi fè li yon jan pou tout moun konprann li » (akademi fransèz) ; konsève « bèlte » li, « pou li konsève tout valè li, chèlbè li epi pou li rete san dechè », « fikse lang nan nan pi wo nivo li », « fikse son ak mo yo nan lang nan » (Akademi wayal espanyòl). Saint-Fort (211 : 41) panse Akademi kreyòl la ka yon espas konfli ant piris k ap defann tèl varyete kreyòl yo « ki bonjan kreyòl daprè yo (...) Se kote yo ka chase mo prete (...). Se kote preskriptivis ak gramè nòmativ va domine. » Li prevwa yon inisyativ konsa va frennen « libète pou ekriven-kreyatè esprime yo (...) ». Li di : « Pou kesyon : Èske nou bezwen yon Akademi kreyòl la ?, repons mwen se « Non ! »

Entèvansyon Renauld Govain, manm komite syantifik la, jou 27 oktòb 2011 lan, jistifye krent Saint-Fort yo : « Lang nan se kote tout kalite dezòd kapab manifeste. Youn nan fason nou kapab regle sa se kreye enstitisyon »[23]. Li anonse preparasyon diksyonè, kreyasyon plizyè komisyon tèminoloji pou pwopoze mo... Apwòch pwoteksyonis sa a chita sou konsepsyon kòmkwa fòk yo dirije pèp la nan domèn lengwistik pou li ka pale byen, pou li pa defòme lang nan.

23 Govain te prezante : « Pretay mo kreyòl ayisyen fè nan anglè ak espayòl : konpòtman leksiko-semantik ak fonolojik mo prete yo. Kouman akademi an kapab reyaji devan yon esperyans konsa ? »

Tout peyi ki avanse nan domèn syantifik ak teknik, kit yo gen yon akademi lang, kit yo pa genyen, gen yon bon kalite sistèm edikasyon ki sèvi ak lang matènèl elèv yo kòm lang ansèyman, yo apiye sou kilti peyi a, yo gen pwofesè pwofesyonèl ki suiv resiklaj regilye, yon bidjè rezonab pou edikasyon ak rechèch syantifik ak teknik. Nan ka Ayiti a, egzistans yon Akademi kreyòl kapab nwi devlopman panse syantifik nan lang nan akòz menm entèlektyèl k ap defann li yo panse fòk gen yon akademi kreyòl pou korije dezòd nan pale lokitè yo. Si nou gade ti ponyen moun ki gen diplòm nan peyi a, jan sosyete a konsèvatè, jan konesans syantifik pa sikile, si gen yon deba ant yon lengwis, yon pedagòg, yon didaktisyen konpetan k ap prezante yon prensip dapre metòd syantifik ak tenik, epi se yon doktè X oubyen Y nan nenpòt domèn ki anfas yo, ki manm akademi an, se doktè a piblik la ap pi fasil kwè. Yon akademi kreyòl ap mete plis konfizyon.

## IV. Wout reyalis ki mennen nan pwodiksyon syantifik nan nenpòt lang

Fòmasyon yo bay nan nivo siperyè nan pi fò enstitisyon ann Ayiti pa alawotè ni nan kantite, ni nan kalite, si n ap konpare li ak nivo devlopman syantifik ak teknik lemonn. Mank kòdinasyon ak entegrasyon ant divès kou, ant divès nivo, anndan fakilte yo epi ak divès lòt enstitisyon fòmasyon siperyè mete sou absans kourikoulòm ki byen detaye manm kominote inivèsitè a ta dwe konnen, ki ta dwe mache ak misyon, ak vizyon, ak objektif (lè gen objektif) chak enstitisyon lakòz yon mank pwofesyonèl konpetan menm nan domèn kote fòmasyon an egziste sou papye. Ti ponyen moun ki diplome ki ka pwopoze solisyon pou pwoblèm pratik yo dwe rezoud pou devlope sosyete a pa reprezante yon mas kritik. Nou dwe sonje 80 % Ayisyen ki gen diplòm yo aletranje. Sa lakòz kantite ak kalite konesans k ap sikile nan sosyete a nan medya, nan enstitisyon fòmasyon fòmèl ak enfòmèl, nan sant relasyon sosyal... ba anpil. Akòz moun ki diplome yo pa gen abitid fè rechèch, egzamine rechèch, evalye rechèch, yo toujou doute gen yon seri zouti ki la paske yo pa janm pran tan pou yo chèche yo, pou yo tcheke yo epi pou yo sèvi

ak sa ki bon ladan yo. Mank bon abitid sa yo parèt nan jan yon pati nan moun ap « defann » lang kreyòl la ak nan jan yon lòt pati « meprize » li. Se pa nan mete yon Akademi lang kreyòl sou pye nou va ni rezoud pwoblèm sa yo, se pa sa k ap chanje atitid yo.

Fè pwomosyon pou pwodiksyon syantifik an kreyòl mande pou otorite politik yo an jeneral ak otorite edikasyon espesyalman pran anpil dispozisyon ki mande kouraj. Listwa peyi d Ayiti montre kouman nou fò nan kreye enstitisyon ki p ap regle anyen. Sa fè yon demi syèk depi nou gen Kou siperyè dè kont ak kontansye administratif ki la pou li kontwole jesyon lajan leta. Sa pa gen lontan depi nou kreye Inite pou lite kont koripsyon (ULCC an franse) ak Inite santral pou ransèyman finansye (UCREF) pou « ogmante lit kont koripsyon». Èske sa fè nou gen yon pi bon klasman nan endis pèsepsyon koripsyon Transparency International ? Egzanp sa yo ak yon pakèt lòt di nou : kreyasyon nouvo enstitisyon pou chanje jan bagay yo ap fèt pa sifi. Fòk nou soti nan lojik kreye enstitisyon pil sou pil la pou nou devlope plan ki valab, pou nou aplike yo, evalye yo regilyè, amelyore yo san rete. Pwodiksyon syantifik an kreyòl dwe suiv yon demach ki gen twa dimansyon pou pi piti : valorizasyon kreyòl kòm lang ansèyman/aprantisaj, yon pedagoji ki chita sou devlopman konpetans ak devlopman abitid/kilti fè rechèch.

Modènize sistèm edikatif la nan tout nivo dwe kòmanse ak bay lang kreyòl la plas li merite a nan lekòl, nan fòmasyon pwofesyonèl, teknik ak inivèsitè. San demagoji ! Moun ki pa te janm aprann li ak ekri nan lang yo depi nan piti, ki te oblije fè esperyans Gagantya a ap devlope prejije kont pwòp lang yo pandan y ap valorize lang yo pa ka metrize a paske se pa nan lang sa a yo kominike vre (Zéphyr, 2008a : 10). Saint-Louis (2010 : 293-304) repran sèten prejije entèlektyèl tradisyonèl yo epi li trase istwa devlopman lang kilti, lasyans, ak teknik nan monn nan pou li deklare : « se pa nan yon jou y ap rive fè kreyòl tounen yon lang moun ka itilize nan tout bagay, yon lang ki ka pale de verite syantifik. » (*ibid*, p. 300). Okontrè, « fòk nou montre li (pèp la) travay di » pou li ka metrize lang kolonizatè yo pou li ka konprann lasyans ak teknik, angiz pou yo ta chwazi « yon solisyon fasil lang kreyòl la ofri ki ta mande pou yo fè mwens efò. » Li di se

sèvi ak kreyòl lekòl ki reskonsab feblès sistèm edikatif la. Dapre li, mete Joseph C. Bernard a te mete kreyòl nan sistèm edikatif la, se yon mannèv divalyeris. Li menm mande si « jan y ap sèvi ak kreyòl ann Ayiti alèkile a pa montre entansyon kolonyalis ak enperyalis k ap bay Ayiti lajan yo ? » (p. 300). Demach li a vle pwouve pa gen anyen nou ka fè paske pa gen anyen : pa gen ni gramè nòmativ, ni diksyonè bileng, ni resous materyèl, ni liv nou ka konpare ak liv peyi devlope yo.

Kalite agiman li yo fè pati lojik ki rekonèt kreyòl nesesè nan lekòl paske se lang tout Ayisyen nan yon premye tan epi ki voye li jete apre menm jan ak Desroches (1986 : 7-28).[24] Èske yo o kouran de sa : depi revolisyon syans ki etidye fonksyònman entelijans yo o XVII[yèm] ak XVIII[yèm] syèk, nou konnen yon lang « sèvi ak yon seri mwayen fini (ki limite) yon fason enfini (san limit) » epitou yon timoun k ap trimèse nan lang kominote lengwistik li aprann yon mo pa è pou pi piti, li konprann mo yo yon fason ki pi konplèks pase sa definisyon diksyonè yo bay (Chomsky, 2000 : 6) ? Èske yo konnen tout lang nèt gen menm valè ? Sa vle di, yo ka sèvi pou yo pale de sa ki ansyen, sa ki nouvo, sa ki dwòl, sa moun konnen depi yo antre nan yon sistèm esperyans. Di kreyòl pa ka jwe wòl lang ansèyman-aprantisaj se inyore tout lang « pase nan yon menm moul » – sèvo moun – (Chomsky, 1997 : XVI), se manifestasyon volonte pou kenbe sistèm edikatif ki pase mòd la, ki o sèvis yon ti lelit la, ki fè moun meprize pwòp kilti yo. Moun ki nan kouran fatalis sa a ta dwe reflechi sou mesaj Max Bélaise (2007 :174) bay pwofesè ayisyen yo nan yon seyans fòmasyon : « Sispann tann lide k ap soti lòt peyi, reflechi sou lekòl kote li ye a ann Ayiti anvan nou al eseye konpare l ak esperyans inivèsèl. »

24 Apre Rony Desroches fin montre tout avantaj pou yo sèvi ak kreyòl nan ansèyman tankou aprantisaj rapid, konesans k ap dire, absans prejije lengwistik, li fè remake kreyòl poko pare pou li ranpli wòl sa a. Se yon tèz ki gade kreyòl tankou yon lang espesyal. Si jouk kounye a entèlektyèl nou yo kontinye ap repete pawòl kwochi sa yo, sa montre kouman yo pran tan pou yo aprann pwogrè lasyans epi pou yo fè yo antre nan aktivite yo. Nan atik *Lang nou ak nou, Jounal Libète*, fev. 2002, p. 11-14, LemèteZéphyr analize konsepsyon sa a entèlektyèl tankou Jean Métellus, Jean-Claude Bajeux, René Depestre, Rosny Desroches... pataje.

Menm jan ak anpil lòt moun anvan sa, Lesly Péan (2010 : 210) montre kouman sistèm edikasyon ayisyen an pa fè pataj, li anpeche popilasyon ki pale kreyòl la pwodui pwòp entèlektyèl pa li.[25]

Atitid tèt anba elit entèktyèl la ki pase mòd se prensipal blokaj pou modènizasyon sistèm edikatif la. Yo meprize sa ki pou yo, yo pè resikle tèt yo, yo chwazi fèmen je yo sou rezilta pedagoji, didaktik ak syans ki etidye fonksyònman entelijans yo. Yo sèvi ak tout mwayen pou yo bare refòm lekòl la pandan y ap plenyen sistèm nan ap depafini vit. Poutan, yo rive leve defi yo idantifye yo lòt kote, kote ki gen volonte pou yo devlope yon bon kalite edikasyon ki motè tout devlopman sosyo-ekonomik : pwodui materyèl didaktik adapte, fòme mèt yo, mete yon bidjè ki rezonab pou edikasyon, adopte yon politik lengwistik, eksetera. Pou rezime, se prepare yon plan refòm ki reyalis, epi egzekite li ak konviksyon. Jan Denise Delgado Guante di sa trè byen an, edikasyon kounye a se pa « yon mwayen pou yo fòme moun lekòl, pou yo transmèt yo sistèm òganizasyon ki gen divès nivo ansanm ak prensip moral ki mache avèk yo. (...) edikasyon ak konesans dwe pwen santral pou transfòmasyon k ap pote rezilta epi ki fasilite moun egalego. » (2007 : 202). (Al wè Siguán ak Mackey, 1986 : 92 sou relasyon ant lang ak kilti).

Lengwis, pedagòg ak moun eklere ki nan divès branch konesans k ap fè pwomosyon pou kreyòl kòm lang ansèyman pa vle di pou yo mete franse, angle, ak panyòl sou kote kòm lang etranje. Yo rekonèt yon verite lòt peyi asepte depi lontan. Pale de konfli kòm kwa depi ou pou kreyòl ou tou kont franse se demagoji, se fèmen je espre pou nou pa wè verite a. Kwak Zéphyr se yon gwo defansè ansèyman nan lang manman elèv, li bay konsèy epi li pwopoze ladrès pou amelyore ansèyman fransè nan lekòl fondamantal; li menm mande pou yo bay ansèyman franse yon plas espesyal nan sistèm nan (2008a :

25 « (...) sistèm edikatif ayisyen yo prepare an franse mete majorite popilasyon ki pale kreyòl la sou koute. Sa lakòz yo pa ka pwodui pwòp entèlektyèl pa yo. Yo kondane abitid ak gou kreyòl an favè abitid boujwazi ki pale franse epi ki renmen Lafrans (sic). (...) Yo goumen kont lekòl an kreyòl epi timoun kotinye bay san yo nan yon sistèm edikatif ki an franse (...) » Péan byen konstate « peyi a pa pwodui entèlektyèl ki pale kreyòl ki ka travay pou amelyore sitiyasyon moun an deyò pa mwayen inisyativ tankou devlopman kreyòl ak literati kreyòl, alfabetizasyon, edisyon, o rezime tout mwayen ki nesesè pou fè mas pèp la soti nan sistèmògani-zasyon ekonomik ak politik leta ki an plas apre tan lakoloni an. »

81-89 ; 2008b :111). Pou tout sa fèt, fòk yo anseye kreyòl kòm yon matyè toutbon vre, fòk yo sèvi ak li kòm lang ansèyman, fòk yo mete li nan kourikoulòm yo sou divès fòm nan tout nivo. Kanta pou eleman ki fè pati ansyen sistèm lekòl la, fòk yo mennen yo dekouvri nouvo lide, entegre yo nan yon mouvman rechèch sou pwoblèm nan, mennen yo devlope abitid fè rechèch sou nouvote lasyans pou yo aprann di « Mwen pa konnen.»

Tout politik pou devlope yon jenerasyon chèchè ki konpetan epi ki motive pou pwodiksyon syantifik dwe kòmanse ak devlopman plizyè nivo konpetans pou moun k ap aprann nan lang manman yo depi yo antre lekòl jouk yo rive nan inivèsite. Jodi a, yon bon valè nan etidyan k ap fin fè etid yo pa ka li yon tèks franse ki yon ti jan difisil, yo gen pwoblèm pou yo fè espoze, tradiksyon an kreyòl oubyen nenpòt lòt aktivite pratik. Rezon an, sèke sistèm edikatif ayisyen an ankouraje elèv ak etidyan aprann pa kè, yo kite nenpòt moun vin pwofesè nan tout nivo, yo òganize tout bagay an franse kòm si franse te lang elèv, etidyan ak pwofesè. Poutan, « lang matènèl la se yon enstriman kominikasyon pèsonèl ak sosyal epitou se yon mwayen pou moun di santiman yo ak panse yo. (...).» (Confemen, 1995 : 24). Lang matènèl la se pa lang moun aprann, se lang moun trape, se lang ki kòmanse devlope natirèl depi timoun nan tou piti, san li pa menm konnen, san fòse ni ansèyman, nan sitiyasyon kote li fè tout kalite esperyans chak jou ki bay lavi li fòm, ki fè li konnen kilti li, prensip, koutim ak abitid kominote li. Anwetan nan kèk sitiyasyon espesyal, depi timoun nan depase laj set an, li p ap janm rive byen metrize yon lòt lang li aprann lekòl oubyen nan lòt kontèks sosyal, apre li vin gran, menm jan ak lang manman li. Se youn nan gwo kontribisyon lengwistik jenerativ Chomsky te lanse an 1955 epi ki revolisyone lengwistik, didaktik lang ak pedagoji. Sa vle di, jan Denise Delgado Guante (2007 : 203) di a : « lang pa pwodui yo vann nan yon mache ki an konpetisyon kote valè lajan yo fè deside si pwodui a ap rete sou etajè yon makèt. (...) Lang se sipò divèsite sosyokiltirèl; si nou mete yo sou kote, se kòm si nou mete sosyete yo ak tout moun ki ladan yo sou kote tou.

Sosyete sa yo merite menm respè ak tout lòt sosyete moun panse ki gen plis valè. »

Ladrès pou moun pwodui divès kalite dokiman ki nesesè nan lavi chak jou ak nan lavi pwofesyonèl nan de lang ofisyèl yo ann Ayiti se premye pa nan tout demach pwodiksyon syantifik. Si yo pa devlope konpetans (Roegiers, 1997) tou senp nan lekti, redaksyon, analiz tèks, rapò lekti, espoze, eks. p ap gen pwodiksyon syantifik. Fòk nou soti nan pedagoji ansèyman kote anseyan aktè prensipal sou sèn « transmisyon konesans » pou n pase nan pedagoji aprantisay kote anseyan se gid epi elèv/etidyan se aktè prensipal, moun k ap aprann toutbon nan fè aktivite aprantisay (Marguerite Altet, 1997). Fòk nou kòmanse ak sa ki itil pou nou kreye abitid ekri, panse kichòy, kreye. Kou nou fin franchi etap sa a, lòt travay ki pi difisil ap pi atiran, pi fasil. Nan ka lang matènèl la moun trape nan laj ideyal la, poutèt yo deja pale li, lekti ak ekriti se yon pwolonjman ki pa difisil. Pou nou jwenn rezilta sa yo, nou dwe byen sèvi ak lang matènèl la, espesyalman nan lekòl fondamantal epi nan tout sistèm edikatif la an jeneral. Pa gen okenn akademi ki deja fè kalite mirak sa a. Pa gen okenn akademi k ap ka fè li!

Yon moun mèt annik konte memwa ki soti nan sant ansèyman siperyè yo pou li konprann tandans jeneral la. Pa gen anpil memwa yo prezante nan Inivèsite d Eta a. Etidyan yo ap plenyen pou mank ankadreman : pa gen bon kou metodoloji pou rechèch, pwofesè yo pa gen tan, ankadreman pwofesè yo koute anpil kòb nan kèk fakilte, eksetera. Anvan nou reflechi sou pwodiksyon syantifik an kreyòl, nou dwe gen yon politik rechèch. Fòk nou sèten chak pwofesè bay yon silabis nan kòmansman chak kou chak ane akademik. Fòk nou sèten kou yo tonbe daplon youn ak lòt epi yo sèvi kòm yon modèl òganizasyon konesans.

Gen pwofesè ki mouri apre yo pase anpil tan ap anseye san yo pa janm pibliye ni yon liv, ni yon atik ki gen yon bon nivo. Ansèyman siperyè ta dwe chita sou konesans tout moun ka verifye sou fòm mànyèl kou, blòk konesans. Metodoloji ansèyman, relasyon ant konesans y ap anseye ak bezwen sosyete a ansanm ak kalite evalyasyon yo ta dwe ankouraje etidyan fè rechèch.

Fòk yo kreye yon sistèm inivèsitè ki egzije pou divès aspè nan rechèch fè pati fòmasyon etidyan yo tankou : dekouvri rechèch ki fèt nan domèn etid yo, fè rezime tèks yo li, fè rechèch pèsonèl obligatwa ; ankouraje yo prepare memwa yo an kreyòl, bay pri meyè rechèch an kreyòl, mete kou lengwistik kreyòl obligatwa nan tout enstitisyon ansèyman siperyè, eksetera. Zéphyr (2008b : 106-112) prezante yon seri pwopozisyon pratik ki ka itil pou nou rive la.

## Dènye koze ak rekòmandasyon

Enkapasite elit entèlektyèl ayisyen an pou l devlope yon pwodiksyon syantifik an kreyòl se rezilta esperyans akademik devan dèyè li fè ki mete lang manman l sou kote nan aktivite lekòl, ki frennen kapasite espresyon li epi ki fè l kwè se limit lang kreyòl lekòl la meprize a ki lakòz sa. Prejije lengwistik yo tounen yon repons fasil ki anpeche elit la chache konprann prensipal kòz enkonpetans li nan domèn espresyon ak estil an kreyòl. Otè de (2) vèsyon tèks (kreyòl ak franse) ki bay oryantasyon kòlòk la sanble kwè Akademi kreyòl oktòb 2011 la deja tounen reyalite nan jan yo montre yo vle respekte atik 213 Konstitisyon 1987 la je fèmen an. Kòlòk la se yon okazyon pou fè moun sonje youn nan fonksyon inivèsite a se poze kesyon sou sa moun di oubyen sa yo fè, se analize yo, mete yo anfas glas pwogrè lasyans deja fè. Ann sipoze konstitiyan 1987 yo te vini ak yon atik ki mete ayisyen nan plas kreyòl oubyen ki ta fè anglè vin lang ofisyèl peyi d Ayiti, èske inivèsite a t ap respekte yon egzijans konsa ?

Palmantè ayisyen yo amande konstitisyon 1987 la nan premye trimès ane 2011 lan. Konfli ant enterè diferan ti gwoup bloke demach la. Inivèsite a te dwe pwopoze palmantè yo bon agiman pou yo elimine atik 213 konstitisyon an nèt. Atik sa a se rezilta alyenasyon kiltirèl ak mank enfòmasyon sou pwogrè syans ki etidye fonksyònman entelijans yo. Vrèman vre, prejije kont kreyòl ak mank konpetans moun ki gen gwo diplòm pou yo devlope yon pwodiksyon syantifik an kreyòl se rezilta sistèm edikatif nou an ki mete lang ak kilti pi fò moun nan peyi a sou kote depi nan fondasyon peyi a. Se ak modènizasyon sistèm nan nou dwe kòmanse.

Fonksyon teknik ak syantifik yo vle bay Akademi kreyòl la tankou preparasyon diksyonè referans, liv didaktik, fòmasyon gwo anplwaye nan leta, tradiksyon ak revizyon tèks kreyòl pou administrasyon piblik la, pwomosyon edikasyon an kreyòl ak lang kreyòl, se misyon omwen twa enstitisyon Leta deja genyen : Biwo Lang kreyòl Sekreteri Leta Alfabatizasyon a, Ministè Edikasyon Nasyonal ak Fòmasyon Pwofesyonèl ak Fakilte Lengwistik Aplike. Vis-rektora rechèch la deja gen yon direksyon rechèch ak yon mezon edisyon. Ki fè, pwoblèm evalyasyon ak piblikasyon rechèch an kreyòl la deja gen yon chemen solisyon. Men kesyon pou nou poze tèt nou : èske diksyonè, gramè, materyèl didaktik akademisyen yo pral prepare yo pral sèvi kòm zouti referans poutèt prestij akademi an oubyen paske y ap pi bon pase sa ki deja la yo ?

Si yon moun pa t konnen, divès alineya ki bay Akademi kreyòl la wòl « veye » a montre akademi ki nan tèt komite òganizatè a se yon enstitisyon nòmativ menm jan ak Akademi italyen, Akademi fransèz ak Akademi espanyòl ki jwe yon wòl polis sou papye sèlman. M envite syantifik yo chwazi chemen devwa kritik pou yo poze kesyon sou enstitisyon leta ki sou mank yo dekwa pou yo ranpli misyon yo, pou yo pwopoze pi bon kòdinasyon ant divès enstitisyon leta yo pou yo ka bay pi bon rezilta, pou yo gaye konesans modèn nan syans ki etidye fonksyònman entelijans yo pou nou ka leve nivo deba yo, pou nou bay bon egzanp lan nan mete kreyòl kòm lang ansèyman nan inivèsite olye pou nou kreye yon lòt enstitisyon ki p ap vin regle anyen, ki pral tounen yon koki vid anplis.

Men senk pwopozisyon pou m rezime lide m yo : 1) Ranfòse fakilte Lengwistik aplike. Pou sa, anplwaye pwofesè konpetan, fòme anseyan ki la yo nan lengwistik modèn, prepare yon kourikoulòm entegre epi kreye yon Ensititi rechèch sou kreyòl ayisyen (EREKA). 2) Ranfòse biwo Lang kreyòl SEA a apre nou fin evalye anplwaye li yo, misyon li, objektif li, pou li ka ranpli fonksyon fòmasyon anplwaye leta nan lang kreyòl, tradiksyon ak preparasyon dokiman administratif an kreyòl, pwomosyon lang kreyòl. 3) Apiye rechèch otè ak enstitisyon ki montre yo gen kapasite pou yo pwodui bon kalite zouti syantifik an kreyòl : mete teknisyen a dispozisyon yo,

finanse rechèch yo ak piblikasyon yo, eks. 4) Òganize deba sou koze lang ak espesyalis ki etidye pou sa epi ki konpetan pou ede piblik la konprann kesyon an pi byen. 5) Goumen pou yo sèvi ak kreyòl nèt kòm lang ansèyman nan tout nivo sistèm edikatif la. Wout sa a pa grenn wout moun kapab suiv. Li mande plis efò pase yon senp fòmalite kreyasyon yon Akademi kreyòl. Men, li kapab mennen nou kòmanse yon chanjman dirab pou sosyete a.

## Bibliyografi

ALTET, M., 1997, *Les pédagogies de l'apprentissage*, Paris, PUF.

BÉLAISE, M., 2007, « Haïti : quel (s) fondement (s) démocratique (s), pour quel développement ? » in *Les Caraïbes dans la géopolitique mondiale*. Lambourdière, E. (dir)., Paris, Ellipses éditions Marketting, p. 155-193, col. Carrefours/Les dossiers.

BENVENISTE, E., 1974, *Problèmes de linguistique générale* 2., Éditions du Gallimard, Paris, Col. Tel.

CHOMSKY, N., 2000, *New Horizons in the Study of Language and Mind*, Cambridge University Press, Cambridge /New York /Melbourne/ Madrid.

__________, 1997, « Préface » In *Langage et cognition : introduction au programme minimaliste de la grammaire générative*, Paris, PUF, p. xiii-xix, Col. Psychologie de la pensée.

DEGRAFF, M., 2005, *Linguists' most dangerous myth: the fallacy of Creole Exceptionalism*. Cambridge University Press, Col. Language in Society.

DÉJEAN, Y., 2006, *Yon lekòl tèt anba nan yon peyi tèt anba*. Pòtoprens, Deschamps.

________, Avril 1997, *Alphabétisation : Mythes et réalités/Lecture critique de textes d'Antonio Faundez*, Port-au-Prince, Éditons Lemète Zéphyr.

________, « Créole, Constitution, Académie » Port-au-Prince, *Le Nouvelliste*, 26 janvier 2005, p. 12, 13.

DELGADO, Guante D., 2007, « La complexe question linguistico-éducative dans la Caraïbe à l'ère de la mondialisation », in *Les Caraïbes*

*dans la géopolitique mondiale*, Lambourdière, É (dir), Paris, Ellipses Éditions Marketing S.A. Col. Carrefours/Les Dossiers, p. 195-210.

DESROCHES, R. janvier-mars, 1986, « Conjonction », *Autour de quelques problèmes du système éducatif haïtien*, Entretien avec Pierre-Raymond Dumas, n° 168, p. 7-28.

GROSJEAN, F., 1982, *Life with Two Languages : An Introduction To Bilingualism*, Harvard University Press, Massachusetts and London.

MARS, J. P., 2001, *La Vocation de l'Élite*, Port-au-Prince, Les Presses Nationales d'Haïti, Col. Patrimoine.

PÉAN, L., 2010, « L'économie politique au service de la renaissance d'Haïti », in *Refonder Haïti ?*, Buteau, P., Saint-éloi, R., Trouillot, L. (dir)., Montréal, Mémoire d'Encrier Col. Essai, p. 207-234.

POSNER, M.I., 1989, *Foundations Of Cognitive Science*, Massachusetts Institute of Technology. MA.

ROEGIERS, X., 1997, *Analyser une action d'éducation ou de formation : analyser les programmes, les plans et les projets d'éducation ou de formation pour mieux les élaborer, les réaliser et les évaluer*, Paris/ Bruxelles, Éditions De Boeck et Larcier s.a. /De Boeck Université, Col. Pédagogie en Développement.

SAINT-FORT, H., 2011, *Haïti : Questions de langues, langues en question*. Port-au-Prince, Éditions de l'Université d' État d' Haïti.

SAINT-LOUIS, V., 2010, « Langues et enseignement en Haïti » in *Entre refondation et reconstruction : les problématiques de l'avenir post-sismique d'Haïti*, Dorlus, W. (dir), Port-au-Prince, Éditions de l'Université d' État d'Haïti, p. 293-304.

SIGUÁN, M., Mackey, W.F., 1986, *Education et bilinguisme*, Paris, UNESCO-Delachaux et Niestlé/Bureau international d'éducation.

VÉDRINE, E.W. *An Annoted Bibliography on Haitian Creole : A review of publication from colonial time to 2000*. Educa Vision, FL., http ://www.potomitan.info/vedrine/vedrine1.php.

ZÉPHYR, L., 2008a, Les facteurs de blocage à la communiction orale dans les cours de français en 9e année fondamentale :

diagnostic et stratégies de remédiation. Shoelcher, Université des Antilles et de la Guyane, Mémoire de Master FLE et Communication, Dumont P. et Miled, M. (dir).

________, 2008b, *Pwoblèm pawòl klè nan lang kreyòl*, Pòtoprens, Éditions de l'Université d'État d'Haïti.

# Men anpil, chay pa lou : an nou sèvi ak lang kreyòl la pou bonjan edikasyon ak rechèch ann Ayiti

Michel DeGraff[1]
MIT Linguistics & Philosophy
degraff@MIT.EDU

**Rezime**

Youn nan rezon ki lakòz sistèm lekòl Ayiti a fè fayit, se paske lang yo plis itilize pou yo anseye elèv yo se franse alòske pi fò Ayisyen – kit se elèv, kit se pwofesè – se kreyòl sèlman yo pale byen. (Gen petèt 500 000 Ayisyen ki pale franse divès degre pami 10 milyon Ayisyen ann

1 Se non pa m sèlman ki parèt la a. Men, se tout yon ekip solid ki dèyè atik sa a : ekip MIT-Ayiti a http ://haiti.mit.edu, tout pwofesè ki te patisipe nan atelye nou te fè an mas 2012 epi janvye 2013, epi pwofesè ak elèv nan Lekòl Kominotè Matènwa nan Lagonav. Se mwen ak Vijay Kumar k ap dirije ekip MIT-Ayiti a. Epi gen anpil pèsonalite ak òganizasyon enpòtan n ap di gran mèsi pou bèl konbit sa a. Nou pa gen plas pou nou mete non tout moun – padon wi. Men, nou dwe site moun sa yo : Lourdes Alemán, Audy Alvarez, Yves Armand, Paul Belony, Tatiana Behrmann, Sara Bonner, Fedo Boyer, Alison Brauneis, David Bruchon, Ivica Ceraj, Pierre Michel Chéry, Yves Dejean, Moise Derosier, Iramène Destin, Cecilia d'Oliveira, Peter Dourmashkin, Ilio Durandis, Dominique Fattier, Ruthly François, Elena Geretti, Renauld Govain, Lesha Greene, Mary Grenham, Josiane Hudicourt-Barnes, Janin Jadotte, Nirvah Jean-Jacques, Dale Joachim, Philip Khoury, Jessica Kloss, Tom Kochan, Janet Kolodner, Judith Leonard, Chris Low, Serge Madhere, Kenneth Manning, Haynes Miller, Brandon Muramatsu, Jacques Pierre, Jean Milou Pierre, Agnès Pierre-Louis, Michèle Pierre-Louis, Carline Rémy, Abner Sauveur, Chuck Shubert, Glenda Stump, Lindja Trouillot, Jocelyne Trouillot, Nuriel Vera-DeGraff, Emily Wade, Flore Zéphyr, CreoleTrans, EducaVision, Ekòl Siperyè Enfotwonik Ayiti, Ekòl Nòmal Siperyè (UEH), Fakilte Lengwistik Aplike (UEH), Fakilte Syans (UEH), Fondasyon Konesans ak Libète (FOKAL), Haiti Fund of Boston Foundation, Inivèsite Karayib, Komite Òganizason Kòlòk sou Akademi Kreyòl Asyiyen, Komite Entènasyonal Etid Kreyòl, Lekòl Kominotè Matènwa, MIT, NATCOM, National Science Foundation (USA), Office of Educational Innovation & Technology (MIT), Open Course Ware (MIT), Open Society Foundations, Otèl Le Plaza, Rektora (UEH), Wade Fund.

Ayiti.) Koze kreyòl pa ka sèvi nan edikasyon, se sistèm kolonyal la ki te foure lide sa a nan tèt anpil moun. Lide sa a chita sou yon koze goumen pou pouvwa ki la nan peyi a depi lontan. Sa kòmanse depi nan tan lakoloni ak komès esklav pandan XVIIyèm syèk la. Epi sa kontinye toujou jis kounyea nan XXIyèm syèk la akoz vye prejije ki egziste sou divès pozisyon moun okipe nan sosyete ann Ayiti.

Mwen menm ansanm ak yon ekip kolèg mwen nan MIT epi ann Ayiti, nou lanse yon « Inisyativ MIT-Ayiti » k ap devlope resous pou edikasyon san baryè an kreyòl. N espere Inisyativ sa a ap ka sèvi kòm egzanp pwojè Akademi Kreyòl Ayisyen an tou. Inisyativ sa a pral ede nou konbat prejije anpil moun genyen kont lang kreyòl la. Pou rezon sa a, gras ak nouvo teknoloji nou devlope nan MIT, n ap mete men nan kreyasyon epi evalyasyon bonjan resous ki sèvi ak kreyòl kòm zouti pou rive chanje sistèm edikasyon peyi d Ayiti. Konsa tou, n ap rive bay sistèm edikasyon an plis fòs pou li vin pi djanm. Se premye fwa espesyalis ap kreye divès materyèl ak teknoloji an kreyòl pou aprantisaj aktif nan domèn syans ak matematik pou ansèyman nan inivèsite ak lekòl segondè. Antan travay sa a ap avanse, n ap afiche bonjan prèv ki ka sèvi kòm egzanp pou konfwonte lide ki nan tèt bon kou lengwis, edikatè ak paran ki kwè kreyòl se yon lang ki kokobe – kòmkwa se yon mòd pale ki apa, yon mòd pale ki pi ba pase lòt lang tankou franse, angle oswa panyòl.

Mo kle : Ayiti, kreyòl, Edikasyon pou tout moun (EPT), nouvo teknoloji, aprantisaj aktif, syans, matematik

> Si m ap ekri an franse, ki se lang peyi mwen, olye de laten ki se lang pwofesè mwen yo, se paske mwen vle pou moun k ap li liv sa a sèvi ak bon sans yo sèlman pou yo rive konprann sa m ap esplike a. Moun sa yo ap rive analize metòd syantifik mwen yo pi byen pase moun ki sèlman kwè nan liv demode ki ekri an laten. (René Descartes, Diskou sou metòd pou nou byen rezone epi pou nou chache verite nan lasyans, paj 77 – se mwen ki fè tradiksyon an)

## Objektif

Nan atik sa a nou vle brase lide sou yon koze enpòtan ki nan bouch moun nan Ministè Edikasyon Nasyonal ak Fòmasyon Pwofesyonèl (MENFP) ak anpil lòt enstitisyon – kit se enstitisyon Leta, kit se enstitisyon prive, kit se enstitisyon ann Ayiti, kit se enstitisyon

a letranje. Enstitisyon sa yo toujou ap pale de koze sa a depi kèk tan : « EPT » ki vle di « Edikasyon Pou Tout moun ». Paran yo ap mande sa tou, e y ap mande yon EPT ki dwe ede pitit yo reyisi nan lavi, ki dwe ede kominote yo devlope. Nou vle antre kòm sa dwa nan konbit EPT sa a. E nou panse Akademi Kreyòl Ayisyen an pral gen yon gwo wòl pou li jwe nan sa tou. Kidonk nou pral mande : Ki kalite edikasyon ? Pou ki moun ? Ak ki metòd ? Nan ki lang ? Nou pral gade Ayiti kòm yon laboratwa pou nou konprann ki jan sèten fenomèn nan zafè lang ak edikasyon ka bloke EPT, epi ki jan fenomèn sa yo sanble ak lòt fenomèn nou jwenn toupatou sou latè. Men youn nan prensipal pwoblèm nou pral egzamine yo : ann Ayiti, ni lang ni edikasyon pa ko janm sèvi pou amelyore kondisyon tout moun nan peyi a. O kontrè, yo sèvi ni ak lang ni ak edikasyon pou bloke devlòpman mas pèp la. Atik sa a vle ede nan debloke sitiyasyon sa a.

Atik la gen 2 pati : Yon pati teyorik ki pral eseye konprann sèten relasyon ki egziste ant fòs pouvwa ak pwodiksyon konesans toupatou sou latè. Nou ka konprann relasyon sa yo selon teyori nou jwenn nan sosyoloji (pa egzanp, nan travay filozòf-sosyològ Michel Foucault ak Pierre Bourdieu). Epi nou pral gade ki jan relasyon sa yo (ant pouvwa ak konesans) vin devlope nan istwa d Ayiti. Aprè sa, nou pral gen yon pati pratik k ap pèmèt nou gade ki jan nou ka kraze sèten baryè – baryè ki pwoteje enterè yon ti klas lelit e ki anpeche mas pèp la devlope. Kidonk objektif nou se pou nou kreye yon sistèm edikasyon ki va fasilite ansèyman pou tout moun toutbon vre.

## Yon revolisyon ki pa ko ateri : elit kont mas pèp la (sètadi : « moun anwo » kont « moun anba »)

Kounye a nou pral rantre nan istwa peyi d Ayiti. Deviz peyi a se : « *L'union fait la force* » ki vle di « Men anpil, chay pa lou ». Deviz sa a soti nan revolisyon ki te fèt nan XVIII$^{yèm}$ syèk ann Ayiti, kote nèg ak milat, esklav ak moun lib te mete tèt yo ansanm pou yo montre ke tout moun se moun toutbon vre.

Gen yon liv ki enspire m anpil nan travay sa a. Liv sa a rele : *Silencing the Past : Power and the Production of History* (ki vle di :

« Kenbe lepase anba dra : Pouvwa enfliyanse jan yo ekri listwa »). Se travay yon kòlèg ki rele Michel Rolph Trouillot – li mouri twò jèn, e se yon zanmi mwen p ap janm bliye. Travay Trouillot sa a enpòtan anpil. Li te sèvi ak teyori Michel Foucault[2]. Trouillot rive fè nou konprann ki jan Ayiti se yon egzanp ki montre klè ki jan fòs pouvwa enfliyanse pwodiksyon konesans sou listwa peyi nou an. Nou menm nou pral montre ki jan fòs pouvwa enfliyanse konesans sou lang nou epi sou jan nou sèvi ak li.

Nan listwa peyi d Ayiti, depi nan fen XVIII^yèm syèk te deja gen moun ki t ap goumen pou egalite pou tout moun. Nou ka site, pa egzanp, Toussaint Louverture. E poutan, jouk jounen jodi a, zafè inegalite sa a toujou egziste ann Ayiti : pi fò Ayisyen toujou ap travay pou zo. Sa vin parèt klè nèt apre tranbleman tè 12 janvye 2010 la. Jounal Boston Globe te pale kare sou sa nan yon atik ki te pibliye nan dat 31 janvye 2010 :

> Kounyea nou dwe mande si ti elit ki kontwole pi fò lajan nan peyi a pral ede rebati Ayiti epi kreye yon klas mwayèn ki ka vin djanm. Katreven pousan Ayisyen ap viv nan lamizè pandan gen yon ti ponyen moun ki kontwole tout richès peyi a. Pi fò nan ti ponyen sa a se milat ki gen zansèt pami blan franse ki te mèt plantasyon kann ak plantasyon kafe nan tan lakoloni anvan Ayiti te vin endepandan nan lane 1804.

Men, se pa sèlman pami milat nou jwenn Ayisyen k ap met baryè devan mas pèp la. Se pami tout elit yo – kit se milat, kit se nwa, kèlkeswa kote zansèt yo soti – nou jwen sèten gwoup ki kontinye ap met baryè devan mas pèp la. Ayisyen ki pale kreyòl sèlman, yo konsidere yo kòm si yo enferyè devan Ayisyen ki konn pale franse.

Nou menm Ayisyen, nou byen konprann zafè inegalite nan peyi a. Nou pale de sa anpil nan kont, nan chante, nan liv. Pa egzanp, gen yon chante anpil moun konnen ki rele « Nèg anwo, nèg anba » ki mande pou nèg anwo bay nèg anba yon chans. Maurice Sixto se yon gwo

2 Men 3 liv enpòtan Foucault ekri : *Les mots et les choses : une archéologie des sciences humaines* (Paris : Gallimard, 1966). *L'archéologie du savoir* (Paris : Gallimard, 1969), *Power/knowledge : Selected interviews and other writings* (New York : Pantheon, 1980).

lodyansè ayisyen, yon moun ki te konn obsève sosyete nou an fen. Sixto te pale anpil de inegalite sa yo nan lodyans li yo : « Sentaniz », « Lea Kokoye », « Jeneral Tikòk », « Mèt Zabèlbòk », eks[3].

Politisyen nan peyi a sèvi ak koze inegalite sa a pou yo regle zafè pouvwa yo. Pa egzanp, Jean-Bertrand Aristide, ki se yon ansyen prezidan, te ekri yon liv ki rele « Tout moun se moun» ki preche kont inegalite nan sosyete Ayiti a. Michel Martelly ki se nouvo prezidan peyi a te pale de menm inegalite sa a nan kanpay prezidansyèl li. Li te pale de goumen ant 2 kan : « entèlektyèl » kont « vagabon » :

> Se yon bagay istorik k ap fèt. Youn veye sou lòt paske m pa konn si nou wè sa k ap pase a : se 2 kan k ap goumen la a wi : kan entèlektyèl [kont] vagabon. Se 2 kan k ap goumen wi. Entèlektyèl la se li ki kenbe nou nan sa nou ye la a jodi a, paske mwen menm mwen sezi lè m ap tande radyo pou m wè se ti vagabon an k ap mande lekòl gratis pou pèp la. Se pa entèlektyèl la... Se pa ti sezi yo sezi, non. Yo pa t janm konnen nou t ap rive la. Yo te panse se betiz mwen t ap vin di. Yo te panse mwen t ap vin chante pou yo kou gwo egare. Podyab, yo pa konn anyen. Yo pa t konnen m te konn pale « franseu » ! Yo panse se yo sèlman ki te entèlektyèl.

Ki fè, Michel Martelly te pale sou inegalite ki genyen ant nèg anwo ak nèg anba lè li t ap mande pèp la vote pou li. Epi li te sèvi ak diferans ant kreyòl ak franse pou li te montre inegalite sa a : pèp la pale kreyòl sèlman, epi entèlektyèl yo pale « franseu » tou. Lè li di « franseu » olye de « franse », Martelly ap pase pwononsyasyon franse mawon nan betiz – e sa se yon pwononsyasyon nou sitou jwenn nan mas pèp la, pami moun ki pa konn pale franse. Men, menm si li menm li konn pale « franseu », se an kreyòl li te fè kanpay li. Kidonk Martelly byen konprann pouvwa kreyòl la kòm lang li dwe sèvi ak li pou li kominike ak mas pèp la. Kounyea, fòk nou konprann kreyòl la ka sèvi pou edikasyon mas pèp la tou, nan tout nivo lekòl ak inivèsite nan peyi a. Kreyòl pale, kreyòl konprann...

3 Rozevel Jean-Baptiste fè yon analiz sou rapò ant kreyòl ak franse nan lodyans Maurice Sixto : « Fenomèn Derilis la : Ki jan Siksto wè rapò ant lang yo ? » nan *Journal of Haitian Studies* (Oktòb 2010)

## Goumen sou lang nan istwa d Ayiti ak lòt kote sou latè beni depi byen lontan

Gen yon magazen nan Boston ki rele « *Revolution Books* » ki vle di « Liv pou revolisyon ». Youn nan mesaj nou wè sou vitrin magazen an se yon afich ki di : « *You can't change the world if you don't know the basics* ». Sa vle di : Ou pa ka chanje lemonn si ou pa menm konn anyen sou konesans de baz yo. Deviz sa a enterese nou anpil : se konesans de baz sa yo nou dwe eseye konprann pou nou rive amelyore edikasyon nan peyi d Ayiti. Konesans de baz sa yo pral ede nou konprann ki kalite goumen k ap fèt sou do lang kreyòl la. Pou ki sa goumen sa yo ap fèt ?

Pou nou reponn kesyon sa yo, n ap fè yon antre nan travay Pierre Bourdieu sou kondisyon ki pèmèt pwodiksyon konesans[4]. Daprè Bourdieu, pwogrè nan konesans mande pou nou byen konprann sou ki baz konesans sa yo chita. Nan sans sa a, an nou byen analize wòl lang lan kòm baryè ki bloke pwogrè mas pèp la nan istwa peyi d Ayiti epi an nou analize goumen plizyè gwoup ap mennen pou pouvwa, ni anndan ni deyò peyi a. Sa va pèmèt nou wè sèten rasin enjistis sosyal ann Ayiti.

Depi Ayiti fonde an 1804, lang ak edikasyon toujou sèvi kòm mwayen pou kreye inegalite sosyal, pou mete yon bann moun a kote nan sosyete a[5]. Men, sa se pa yon bagay ki nouvo, se pa yon bagay ki egziste ann Ayiti sèlman. Nan prèske tout peyi sou latè, lang ak edikasyon se zouti inivèsèl pou kreye klas elit epi sa ka sèvi kòm yon baryè pou anpeche lòt moun rantre nan klas lelit sa a. Se sa sosyolengwis ki pale angle rele « elite closure ». Sa ki vle di gen yon elit ki sèvi ak lang yo pale a pou yo mete bonjan baryè ant yo menm ak rès pèp la[6].

---

4 Men yon ti echantiyon liv Pierre Bourdieu : *Le sens pratique*. Paris : Minuit, 1980. *Ce que parler veut dire : L'économie des échanges linguistiques*. Paris : Fayard, 1982. *An invitation to reflexive sociology*. Chicago : University of Chicago Press, 1992.

5 Nou ka wè pwoblèm sa a byen nan liv Edner Brutus : *Instruction publique en Haïti, 1492-1945* (Port-au-Prince : Imprimerie de l'État, 1948) epi nan liv Louis August Joint : *Système éducatif et inégalités sociales en Haïti : le cas des écoles catholiques* (Paris, L'Harmattan, 2006).

6 Se Carol Myers-Scotton ki te entwodui pawòl sa a an 1993 nan yon atik ki rele « Elite closure as a powerful language strategy : the African case » nan *International Journal of the Sociology of Language*.

Sa fè plizyè syèk depi elit yo ap monte baryè sa a pou yo pa pataje richès peyi a ak rès pèp la. Fòk nou di tou entèlektyèl, edikatè ak politisyen jwe yon gran wòl nan konstriksyon baryè sa yo. E nou ka wè jan sa te konn fèt nan xv$^{yèm}$ syèk lè kreyòl pa te ko menm pran nesans. An nou pran egzanp yon lengwis ki rele Antonio de Nebrija ki te viv ann Espay nan peryòd 1441–1522. Se misye ki te ekri premye gramè sou lang panyòl. Lè misye te ekri premye gramè sa a an 1492, li te remèt rèn Isabella li. Rèn lan te mande li : « Pou ki sa nou bezwen yon travay konsa ? Mwen deja konn pale panyòl. Mwen pa bezwen liv pou aprann pale panyòl. » Nebrija reponn li : « Rèn mwen, lang se yon bonjan zouti pou kolonizasyon vale teren[7]. » Ki sa sa vle di ? Sa vle di : Lang se yon zouti pou konkèt enperyalis ak pou kreyasyon baryè ant divès klas sosyal. E nou ka wè sa ata nan diskou yon ansyen prezidan fransè (1974-1982) ki rele Valéry Giscard d'Estaing. Men sa d'Estaing te di sou pouvwa ekonomik lang franse a pou domine lòt peyi ki se manm asosiyasyon yo rele « Frankofoni » an :

> Pouvwa ekonomik yon peyi ak jan li gaye kilti li toupatou se 2 bagay ki makonnen ansanm. ... Sa vle di, se pa sèlman prezans materyèl yon peyi ki kreye wout pou prezans entèlektyèl li. Men tou, se gras a lang peyi a li rive kreye yon dinamik ekonomik pou mache mondyal la. Se poutèt sa nou dwe toujou ap kore lang franse a, epi gaye kilti franse a toupatou sou latè san rete. ... Se poutèt sa kominote lengwistik ak entèlektyèl ki rele «Frankofoni» a, nou dwe konsidere li kòm yon eleman enpòtan nan ajanda politik nou. (*Le Monde*, 21 avril 1974)

Pawòl Giscard d'Estaing sa yo eksplike klè ki sa Frankofoni ye toutbon vre. Misye bay yon bèl leson sou ki jan Frankofoni se yon kokennchenn zam, se yon bonjan zouti pou fè enterè enperyalis peyi Lafrans pike devan. E nou menn Ayisyen nou dwe byen konprann sa pou nou veye zo nou devan Frankofoni sa a, pou li pa tounen yon Franko-foli ki pral kraze pwòp enterè ekonomik pa nou. Lè gen

7 http ://en.wikipedia.org/wiki/Antonio_de_Nebrija

yon ti elit k ap enpoze franse kòm lang prensipal pou edikasyon ak pwogrè ekonomik kote se yon ti pousantaj Ayisyen sèlman ki ka benefisye, se tout peyi a ki soufri lè mas pèp la pa ka sèvi ak sèl grenn lang li pale a pou li rive jwenn bonjan edikasyon nan tout domèn – soti nan li ak ekri nan lekòl primè rive nan syans ak matematik nan inivèsite.

Premye fraz nan atik nimewo 5 nan konstitisyon peyi d Ayiti deklare : « Sèl lang ki simante tout Ayisyen ansanm, se lang kreyòl. » Epi dezyèm fraz la di : « Kreyòl ak franse, se lang ofisyèl Repiblik d Ayiti. » An nou gade ki lojik ki ka konekte 2 fraz sa yo : Kreyòl simante tout Ayisyen. Men, nou gen 2 lang ofisyèl : kreyòl ak franse. Nou ka santi chaj ideyolojik ak presyon politik ki vin kreye dezekilib ant 2 fraz sa yo epi dezekilib ki egziste ant atik 5 la ak pratik lengwistik Leta ak lekòl ann Ayiti : si kreyòl se sèl grenn lang ki simante tout Ayisyen, ki jan fè se 2 lang ki ofisyèl (kreyòl ak franse) menm si majorite pèp la pa pale franse ? E pou ki sa se franse ki plis sèvi ni nan biwo Leta, ni nan tribinal, ni nan lekòl ak inivèsite, eks. ? Pou ki sa gouvènman ayisyen an mande pou se franse, olye de kreyòl, ki pou vin yon lang ofisyèl nan CARICOM[8] ? E poutan gen plis moun ki pale kreyòl pase franse toupatou nan Antiy yo. Sa se anpil kesyon ki merite repons. Men, nou p ap rete sou sa.

Kounye a gen yon lòt atik ki enteresan tou pou travay n ap fè sou kesyon « EPT » (Edikasyon pou tout moun). Se atik 32-2 nan Konstitisyon an ki di : « Premye travay Leta ak moun ki alatèt chak zòn peyi a, se fè yon jan pou tout moun rive al lekòl. » Lè nou sonje ke sèl lang tout Ayisyen pale se kreyòl (selon atik 5 lan), nou wè konklizyon an klè : si travay Leta a se fè tout moun al lekòl, epi si tout moun pale kreyòl, enben fòk lekòl fèt an kreyòl nèt ale. Men, malgre konstitisyon, malgre lalwa, malgre reyalite peyi a, sa pa ko janm fèt. Sa fè m sonje yon pwovèb ki di « Konstitisyon se papye, bayonèt se fè. »

8 http ://www.alterpresse.org/spip.php ?article14007

## « Konstitisyon se papye, bayonèt se fè » : Yon Plan Operasyonèl ki pa ka opere

An nou konpare papye konstitisyon an ak bout fè reyalite a. Men yon premye bout fè : Gen apeprè ant 5 ak 10 % moun ann Ayiti ki pale franse san pwoblèm, pandan tout popilasyon an nèt pale kreyòl. Kreyòl ak franse se 2 lang diferan, kwak nan sikonstans istorik ki konsène yo, youn an rapò ak lòt. Sa yon ti jan tankou rapò franse ak laten. Pi fò mo kreyòl Ayiti a ak anpil modèl fraz soti nan franse. Men, modèl son, sentaks ak sans konn diferan, bonjan diferan, nan anpil kontèks. Epi tou, nan kreyòl nou an, nou jwenn enfliyans lang yo pale nan zòn Nijè-Kongo ann Afrik. Moun ki pale kreyòl sèlman ka konprann ti moso franse malman, epi moun ki pale franse sèlman ka konprann ti moso kreyòl malman. Ki fè, franse kòm lang pou enstwi elèv lekòl ann Ayiti, se tankou yon baryè ki klete nan figi pi fò Ayisyen. An jeneral, konesans transmèt pi byen lè ni etidyan ni pwofesè sèvi ak yon lang ki rele yo « chè mèt chè metrès ». Kanta metòd modèn pou aprantisaj aktif nan syans ak matematik, yo mande pou etidyan yo sèvi ak bon sans yo pou yo fè anpil rezonnman ak anpil brase lide pandan y ap rezoud pwoblèm pratik pou yo bati pwòp konesans pa yo. Aktivite pratik sa yo pa fouti reyisi nan yon lang yo pa konnen byen.

An nou kwaze reyalite lengwistik sa a ak yon lòt bout fè : yonn nan aktivite yo fè nan lekòl ak inivèsite nan peyi a, se montre elèv an franse. Nan pi fò ka, yo pa montre elèv yo franse. Yo sèlman montre yo an franse : yo montre yo an franse menm lè yo pa konn pale franse pyès, menm lè y ap viv nan kominote kote pèsonn pa pale franse. Epi tou, yo ba yo kokennchenn egzamen an franse. Ki fè, pi fò elèv yo ap redi di pou yo eseye aprann nan yon lang yo pa menm konnen, epi yo dwe fè egzamen yo nan lang sa a – yon lang yo pa ko rive konnen byen. Enben, elèv yo oblije aprann leson yo pa kè, san yo pa konprann, e se konsa pi fò ladan yo pa ka pase egzamen an franse sa yo. Se yon sistèm ki oblije baze sou memorizasyon, sou aprann pa kè – kote tèt elèv yo tounen tankou yon sak y ap boure ak pawòl an franse ki p ap sèvi yo nan lavi yo, pawòl an franse ki p ap janm ka sèvi elèv yo pou yo rezoud pwoblèm nan kominote yo.

E poutan, peyi a chaje ak pwoblèm pou nou rezoud. Nou pa dwe gaspiye enèji nou nan pawòl ki pa ka bati konesans nou ka mete an pratik nan lavi nou.

Te gen yon refòm ki te rele Refòm Bernard[9] ki te fèt nan ane 1979 e ki te gen twa gwo objektif. Premye objektif la se ankouraje lekòl sèvi ak lang kreyòl kòm yon lang « tranzisyon » pou anseye elèv yo lè yo kòmanse nan lekòl primè. Dezyèm objektif la se travèse nan ekri franse a aprè elèv yo fin aprann li ak ekri an kreyòl. Objektif final la se kreye yon peyi ki bileng kote tout moun pale kreyòl ak franse. Nou jwenn menm objektif sa yo nan Plan operasyonèl 2010-2015 Ministè Edikasyon Nasyonal la[10]. Plan operasyonèl sa a vle pou peyi a tounen yon peyi bileng – sa vle di : yon peyi kote tout moun pale kreyòl ak franse fen.

Objektif « bilengwis ekilibre » sa a (pou tout Ayisyen ta vin maton nan kreyòl ak franse) se yon objektif ki enterese m anpil kòm lengwis. Ki « operasyon » gouvènman an pral devlope pou li fè tout Ayisyen vin pale franse nan menm nivo yo deja pale kreyòl ? Ki sa gouvènman an deja fè pou li vreman mete kreyòl ak franse nan menm nivo alòske majorite sa ki pibliye nan MENFP ak nan lòt biwo Leta se an franse sèlman yo pibliye ? Piblikasyon sa yo pa « ekilibre » ditou. Ki fè, Leta pa pratike sa l ap preche ni nan Refòm Bernard, ni nan Konstitisyon an, ni nan Plan operasyonèl la. Nou nan yon sitiyasyon dezekilibre kote ekip MENFP a (ak pi fò biwo Leta) ki deja gen bonjan konesans lengwistik ak lòt resous nan men yo pou yo pratike yon « bilengwis ekilibre » pa ko janm gen volonte pou yo aplike bilengwis sa a nan pwòp aksyon pa yo. Pale ak fè se 2 ! E poutan Plan operasyonèl la deklare pou mas pèp la vin bileng. Men, èske sa posib pandan pèp la ap benyen nan kreyòl sèlman e pi fò mas pèp la pa gen mwayen pou yo jwenn bon pwofesè ak bon materyèl pou rive aprann franse ? Se konsa « Plan operasyonèl » ak pratik lengwistik Leta ak lòt moun ki « anwo » yo voye yon mesaj klè bay paran ak pwofesè pami moun « anba » yo : pou moun

9 Non minis Edikasyon Nasyonal nan epòk la.
10 http ://www.eduhaiti.gouv.ht/plan_operationnel.html.

sa yo ap an kreyòl, kidonk y ap « san baryè » toutbon vre, pou pa gen okenn pwoblèm dekodaj nan yon lang (franse) etidyan yo pa fin alèz ladan. Kalite efò lokal sa yo ap bay pwojè a plis garanti pou li pran rasin pwofon nan peyi a. Sa pi bon si nou devlope resous lokal tan pou nou depann de resous k ap soti aletranje sèlman.

Apwòch sa a (kreyòl ak teknoloji pou nou pwomouvwa aprantisaj aktif) pral ede nou kreye yon Ayiti k ap vin pi maton, yon Ayiti k ap rive granmoun tèt li pou yon devlòpman ki pral dire[30].

An nou fini chapit sa a ak yon nouvo ti chante :

> Nèg anwo ak nèg anba, tout Ayisyen ak tout Ayisyèn,
> An nou mete men ansanm pou nou bay peyi nou an yon chans.

30 Nou ka tcheke sit sa yo pou nou gade plis detay sou inisyativ la: http://haiti.mit.edu epi http://web.mit.edu/linguistics/people/faculty/degraff/work_in_haiti.html

# Pledman pou yon nòmalizasyon lang kreyòl la nan kad yon amenajman lengwistik : yon Akademi lang pa blije fè travay negatif[1]

Nicolas André, M.A.[2]
Florida International University
nandre@fiu.edu ; nickandre@gmail.com

**Rezime**

Youn nan rezon kèk moun konn met devan pou diminye enpòtans yon akademi lang kreyòl, se akoz yo toujou vle fè konparezon ak Akademi franse ki pa ka rive ranpli misyon l ta vle a, epitou yo pa asepte lide « fikse lang lan » ki parèt nan Konstitisyon 1987 peyi d Ayiti a. Men èske yon akademi lang oblije parèt tankou yon enstitisyon initil ? An n pa gade sou sa ki pase pou lòt lang. Anpil fwa, se akoz nou fè twòp konparezon ki fè nou derefize asepte yon lide oswa yon pwopozisyon... Chak lang diferan youn ak lòt. Yo pa gen menm istwa ni yo pa gen menm devlopman. An n gade lang kreyòl ayisyen pa rapò ak moun k ap pale li ansanm ak moun k ap ekri li. San okenn konparezon ak ni lang franse oswa lang angle, pa egzanp. An n gade kesyon akademi lang kreyòl (oubyen rele enstitisyon ki ta kab jwe wòl sa a nenpòt lòt non nou vle), san n pa « konpare » l ak akademi lòt lang.

Mo kle : nòmalizasyon, amenajman lengwistik, akademi, rechèch anpirik

---

1 Gen de moun mwen ta renmen di mèsi paske yo te fè m kèk sijesyon pou papye sa a. Se Audy Alvarez ak Allyn Denis.

2 Pwofesè kreyòl ayisyen nan depatman lang modèn nan Inivèsite FIU. Moun gen dwa kontake l pa telefòn nan nimewo 305-582-1888, oswa pa imel :

## Entwodiksyon

Anpil fwa, lè n ap gade diferan fason yo ekri yon menm mo nan afich, postè, anons... nou ta kab poze tèt nou kesyon pou n mande èske sa pa kreye konfizyon ? Se tankou ekri kreyòl tounen yon aktivite konsa konsa : chak moun ekri fason yo vle oswa fason yo konprann li. Sa n ta di menm pou mo ki gen plizyè fason diferan pou di yo[3] – oubyen plizyè fòm diferan (tankou « je », « zye », « nawè » (Valdman ak kolaboratè, 2007) ? Pwoblèm nan poze pi rèd pou pwofesè kreyòl : ki fòm ou sipoze anseye nan lekòl oubyen ki fòm ou sipoze anseye yon etranje ? – Mwen p ap pale de yon sèl fòm nou ta konsidere kòm fòm estanda. Men ki sa yon moun k ap aprann kreyòl ap rankontre nan liv li pral li ? Dapre ki prensip nou ka mande yon moun ekri : « mwen pap ale » nan plas « mwen p ap ale » oubyen « mwen la/mwen te la » ak « mwen pa la / mwen pa te la » ; « kounyeya » nan plas « kounye a » ? Oubyen ki jan nou ka mande yon moun ekri : « Ti pitit la gen senk an » men : « Ti gason sa a gen katran » ?

An n sipoze yon liv yon moun ekri. Nan kòmansman an, otè a toujou gen yon pawòl li mete kòm entwodiksyon. Gen omwen twa tit mwen rankontre pou pawòl entwodiksyon sa a[4]. Ki sa yon jèn ti ekriven dwe fè lè l bezwen yon modèl ?

Sou ki sa yon doktè ta ka baze pou li ekri yon « ti liv rekòmandasyon sou lijyèn familyal » pa egzanp, ak pawòl ki pa bay moun ki pale kreyòl ase pwoblèm pou yo konprann ?

Se tout kesyon sa yo, ak lòt ankò, ki montre repons yo pa ka soti nan men chak grenn moun dapre opinyon pa yo ak konesans espesyal pa yo. Dwe gen yon otorite ofisyèl ki ranmase refleksyon plizyè ekspè (oswa espesyalis, savan, eksetera) nan anpil branch diferan, pou yo pibliye obsèvasyon yo fè sou lang nan, ak rekòmandasyon pou tout moun k ap ekri nan lang nan. Nan papye sa a, mwen poze pwoblèm yo san m pa gen okenn pretansyon vin ak okenn modèl pou moun ta suiv. Sa a se va travay yon ekip solid ki

3 Oswa pou ekri yo : bouda (di respè), bounda,
4 « 2 mo silvouplè » (Dejean, 1985) ; « twòkèt » (Casimir, 2000, 2004) ; « entwodiksyon » (Tardieu, 2010), pami anpil lòt.

va reflechi ansanm epi ki va travay dapre tout prensip ki gouvène aktivite lasyans nan kesyon lang.

### Ki sa yon akademi lang ka fè nan koze lang ?

Sou koze misyon yon Akademi ayisyen ta genyen dapre Konstitisyon 1987 peyi a, gen anpil moun ki gen pwoblèm ak mo « fikse » a[5], jan nimewo 213 la di sa a. Mwen, mo « fikse » a pa fè m anyen. Se sa ki pou fikse a ki pwoblèm pa m. Se pa « lang kreyòl » ki bezwen fikse, se yon seri moun k ap reflechi sou lang kreyòl, anpil fwa ak koze byen dwòl, se yo ki bezwen fikse... Anplis sa, se pa yon akademi ki pral « fè » lang kreyòl devlope selon prensip lasyans (dezyèm pati nimewo 213 la). Sa a menm se pa yon koze mwen fin konprann. Mwen te toujou kwè se lasyans ki pou konfòme l ak prensip nenpòt ki fenomèn l ap etidye... konsa, lasyans ap fè obsèvasyon sou jan lang lan ap devlope.

Bon, si nou antann nou sou kesyon sa yo, sa vle di : lang kreyòl pa bezwen fikse, se pa yon akademi ki kab fè lang lan devlope dapre prensip lasyans, ki sa ki rete menm pou yon akademi ayisyen[6] ta fè ? San nou pa antre nan konparezon ak lòt sitiyasyon kote ki gen akademi pou lang popilasyon an pale, an nou wè ki sa ki ta ka rete kòm wòl yon akademi ayisyen nan koze lang.

Tit atik mwen an, se « pledman pou yon nòmalizasyon lang kreyòl nan kad yon amenajman lengwistik – yon akademi lang pa oblije fè travay negatif ». Anvan m antre nan nannan koze a, m ta renmen esplike sa m rele « nòmalizasyon lang kreyòl ».

### *Definisyon : nòmalizasyon, amenajman lengwistik...*

Tèm nòmalizasyon an, mwen pa sèvi avè l pou lang nan, men pito pou jan moun sèvi ak lang nan. Dwe gen prensip jeneral tout moun swiv lè y ap ekri nan yon lang. Se pa prensip ki limite moun nan, nan kapasite pwodiksyon l, men ki ede l respekte sèten kondisyon fonksyònman lang lan, sitou pou moun k ap aprann li. Definisyon

5 Se yon mo ki soti dirèk nan koze ki parèt pou akademi franse depi lè yo te kreye l an 1635.

6 Èske se yon akademi pou lang kreyòl oubyen yon akademi ayisyen pou lang ann Ayiti ?

mwen kenbe pou tèm amenajman lengwistik la soti nan Berrouët-Oriol ak kolaboratè (2011). Se yon travay politik lang leta yon peyi mete sou pye, kote Leta a fè yon chwa klè sou fason moun dwe sèvi ak lang yo pale nan peyi sa a.

## *Lang kreyòl : òtograf ak sentaks*

### *Òtograf*

Òtograf gen rapò ak fason yo reprezante son nan yon lang lè y ap ekri li. Si n ap gade istwa ekriti lang kreyòl, nou wè te gen plizyè fason moun te ekri mo anvan yon sistèm òtograf te vin ofisyèl an 1979. Dejean (1980) esplike kèk detay sou ki jan yo te konn ekri kreyòl. Genyen de piblikasyon enpòtan (akoz volim yo pa rapò ak lòt) mwen retni kòm referans : Bib la (premye edisyon 1993) ak Michel-Rolph Trouillot (1977). Men apre 1979, èske tout pwodiksyon kreyòl respekte prensip sistèm ekriti lang kreyòl la ? Kesyon an se ta pito : Èske moun k ap ekri kreyòl jwenn ankourajman sèvi ak òtograf ofisyèl la ? Èske yo santi yon obligasyon pou sa ? Menm gen de twa piblikasyon ki fèt sou ekri kreyòl. Tout pa rive prezante yon sèl prensip tout moun ta dwe swiv (Dejean, 1987, Savain 2005, Vernet, 1980).

Òtograf se pa bagay ki pi enpòtan ki egziste nan kesyon lang... men sèvi ak siy pou reprezante son nan yon lang ede anpil nan simaye konesans ak lang sa a. Se pa de twa bagay mwen pa li sou mi kay, nan afich ak nan lè m pa nan lari, nan yon seri dokiman. Tout egzanp mwen bay yo antre nan kad rechèch anpirik mwen fè, sa vle di se obsèvasyon pèsonèl ak eksperyans mwen fè lè m ap li oubyen lè m ap koute tou.

| | |
|---|---|
| Machinn pa kanpe la | kite-m viv lavi m' jan m konnen |
| Machi-n pa kanpe la | kounyeya, kounye-a |
| Machin pa kanpe la a | |

Sa yo pa anyen menm, lè n tonbe nan koze nimewo ak chif pou kesyon laj moun ak ki lè li ye :

Ki laj timoun nan ? Ki lè li ye ? Konbyen bagay ki genyen ?

| | | |
|---|---|---|
| Li gen 1 an | Li 1 è | Gen 1 anpoul |
| Li gen 2 an | Li 2 è | Gen 2 anana |
| Li gen 3 an | Li 3 è | Gen 3 abriko |
| Li gen 4 an | Li 4 è | Gen 4 Ayisyen |
| Li gen 9 an | Li 9 è | Gen 9 etidyan |

Kounye a atò, se pa tout lè n ap ekri koze sa yo, pou nou sèvi ak chif. Ki sa pou n fè menm lè se ak lèt nou bezwen ekri yo ? Se yon egzanp detay nan koze lang ki gen tout enpòtans yo.

### *Sentaks*

Sentaks se lòd mo yo nan fason yo konbine pou fè yon fraz Kesyon lè moun ap plake fòmil sentaks lòt lang (sitou franse ak angle) sou kreyòl la, se yon gwo pwoblèm ki ta dwe enterese yon Akademi kreyòl anpil anpil. Fò yo fè moun konnen lang kreyòl la gen sistèm fonksyònman pa l. Li pa fèt pou l ap suiv sistèm lòt lang. Nan kesyon fòmasyon fraz, pa egzanp, li gen de fòmil plizyè lòt lang womàn suiv tou tankou fòmil sijè, vèb, objè oswa konpleman (s-v-o). Nou ta ka di fòmil s-v-o a se yon fòmil inivèsèl nan sans sa a. Men gen de chanjman pozisyon mo yo konn fè anndan yon fraz nan lang franse ak angle, yo pa ka fè chanjman sa yo nan lang kreyòl la. N ap jwenn kèk egzanp pi devan ki montre pwoblèm sa a enpòtan.

## Ki wòl yon akademi ta dwe genyen ?

Kòm ti Ayisyen renmen foutbòl anpil... nenpòt galri oswa nenpòt lakou ka sèvi n teren... nenpòt bagay ka sèvi n boul (zoranj si ; bout mamit...) sa fè nou konn anpil tèm, mo ak ekspresyon ki an rapò ak « jwèt boul ». Se premye ekspresyon an. Genyen anns, filè, kan, gòl, awoutsay (òje)... konsa, li fasil pou m ta ekri yon ti istwa sou yon match boul ki fèt nan katye lakay mwen. Oubyen si m se yon tradiktè, li pa t ap twò difisil pou mwen pou m tradui yon dokiman enpòtan sou istwa jwèt boul, sou regleman ki ladan ak ki jan yo jwe l, eksetera... Sa ta pi difisil pou mwen si pou m tradui yon tèks ki pale sou kat maladi ki pi danjere ki ta genyen, ki jan yo rele, ki jan moun trape yo, ki sa yo lakòz lè moun genyen yo, ak ki sa pou yo

fè pou yo geri (si maladi a ka geri). Yon moun ki ka plis ede m nan domèn sa a, se yon doktè. Men se pa nenpòt ki doktè non. Se yon doktè ayisyen ki abitye travay ak moun ann Ayiti ki pale kreyòl. Men sitou dwe se yon doktè ki abitye pale ak moun sa yo epi ki konn koute yo.

Se menm bagay la si m ta vle tradui yon tèks enpòtan sou agrikilti oubyen mekanik oubyen dwa moun... Mwen ta bezwen pou m jwenn ak yon agwonòm, yon enjenyè oubyen yon avoka. Men se moun ki mele nan lavi moun ki pale kreyòl ase ak aktivite toulejou sa yo nan domèn pa yo.

Si mwen ta renmen tradui ti istwa enteresan pou ti Ayisyen Ayiti (sa vle di ki pale kreyòl) sou lwa fizik, istwa planèt yo, ki jan yo kalkile tanperati pou esplike sa ki pase lè gen lapli, lè gen siklòn... mwen ta bezwen al jwenn espesyalis nan chak domèn (nou ka gen enpresyon m ap fè repetisyon, men se pa vre non !). Si gen 50 tradiktè ki bezwen fè menm travay sa a pou 50 fenomèn diferan, èske se pou yo debwouye yo pou yo chak jwenn yon grenn espesyalis chak fwa ? Oubyen èske chak moun ka deside fè travay tradiksyon yo dapre jan yo konprann lang kreyòl la ?

Si gen yon enstitisyon ki reyini espesyalis nan divès branch lasyans pou « ede » moun jwenn oryantasyon nan travay yo, m pa kwè enstitisyon sa a ta ap gaspiye tan l di moun men sa nou dwe di (se pa la pwoblèm nan ye). L ap gen ase travay pou l reyini sa abitan k ap plante latè di sou kesyon jaden, sa pechè nan lanmè di sou kesyon tann nas, sa manman yon tibebe ki gen dyare di ak ki konvèsasyon li gen ak doktè a...

Premye bagay ki ta enpòtan se ta pwodui bonjan zouti ki montre rezilta obsèvasyon pale toulejou 8 milyon Ayisyèn ak Ayisyen pou pi piti. Zouti sa yo ka sèvi kòm referans pou ekriven : powèt, womansye, eseyis ; pou tradiktè, pou chèchè. Pami zouti sa yo, nou ka pale de diksyonè kreyòl ki bay definisyon mo ; nou kab pale sou yon sistèm ki prepare tout dokiman ofisyèl an kreyòl ; yon sistèm ki ankouraje piblikasyon an kreyòl nan tout domèn, nan bay fòmasyon ak lajan sitou pou kesyon tradui dekouvèt lasyans... Se sa a mwen rele nòmalizasyon...

Yon dènye bagay enstitisyon sa a ta dwe konsidere : se tout pwodiksyon kreyòl ki deja pibliye epi ki respekte prensip fonksyònman lang kreyòl (se regretan sa m ap di a, men gen koze moun ekri nan kreyòl ki pa ka sèvi kòm referans). M ap sèlman ba w yon egzanp san m pa site okenn travay. Tanpri, lè m fin di l, fè m konnen si nou konprann oubyen si nou pa konprann, si nou twouve l nòmal oswa si n pa twouve l nòmal :

De zanmi, Marijo ak Ti Jan, ap fè yon ti pale :

- Marijo : Marijo mande : Konbyen moun èske ou te rankontre nan fèt la ?
- Ti Jan : Kat reponn : de (2) plimeyank, yon chèftèn antrepriz ak yon zèfèyis.
- Marijo : Marijo kontinye pale pi fò : Ki sa ? Apa w ap pale tenten !

Mezanmi, kounye a sa parèt klè pou nou dwe gen yon enstitisyon ki gen otorite ak konpetans epi ki reprezante sosyete ayisyen an ki pou fè bonjan rekòmandasyon sou obsèvasyon syantifik ki regle pwoblèm moun ki bezwen ekri nan lang nan, dekwa pou gen yon seri prensip tout moun respekte. Men domèn kote pou enstitisyon sa a ta montre tout itilite l :

a. Òtograf

Esplike sa ki pase ak ki esplikasyon pou n bay lè nou rankontre lis mo pi ba yo nan dokiman, pankat, afich, eksetera :

› blan/blanch ; chèche/chache ; eta/leta ; frape/fwape ; genyen/ganyen ; jwè foutbòl /jwa foukbòl ; lakay/kay ; manti/mantò ; ri/lari ; sèch/sèk/chèch ; twal/twèl ; vòlè/vòlò/volè ; zwazo/zwezo...

Mwen li kote moun ekri :

› Li ale an Frans (peyi Lafrans)/ nou fèt ann Ayiti (an Ayiti) / ann aprann konte
› peyi Kanada / nou pralé O Kanada
› peyi Etazini / li rete Ozetazini

Dapre ki prensip o kanada se de mo epi ozetazini se yon mo ? Se menm bagay pou chif yo mwen ta pale pi wo a :

Ki sa ki ta pou fè m ekri :

› Gen senk moun isit la ; Ti pitit la gen senk an

› Gen kat moun isit la; Ti pitit la gen katran?

Èske se pa toujou konte m ap konte? Nou wè detay ki bezwen pou nou bay detay sou yo?

b. Sentaks

Ki sa nou ta chwazi nan gwoup de pawòl sa yo :

› « Y ap mete kanpe yon akademi » ak « Y ap mete yon akademi kanpe »
› « Voye monte tout kandida onèt » ak « Voye tout kandida onèt monte »

Èske koze sa yo parèt nòmal :

› Tit liv la rele « Mo kreyòl ak sans ». Li ekri pa Janjanjan Patoutou.
› Mwen ta renmen di bonjou a tout moun k ap koute m.

c. Nivo (?)

Anpil fwa m tande pawòl moun k ap fè gran diskou nan mitan lasosyete ki choke m. Ki pi rèd, anndan legliz kote yo preche sa ki moral...

› Eskize m wi se kreyòl m ap pale : nou pa dwe rete ap grate santi...
› Jan yo di sa a an bon kreyòl : lè dyab la lage nan bouda w...

d. Tradiksyon

*Je suis tellement obsédé par cette histoire qu'il m'arrive de penser que je suis un singe...* (an n ta di se istwa teyori Darwin sou orijin moun).

1. Mo : *obsédé; singe*
2. Konstriksyon : *obsédé par; qu'; il m'arrive de*

Anpil moun, ak tout bòn fwa yo (e se vre pa gen ni fè grandizè ni fè mechanste nan sa yo fè a). Sa k ta rete pou m di yo inonsan an pa anyen... men... anpil moun ta di yon bagay tankou :

› Mwen (si) tèlman OBSEDE PA istwa sa a....
› Egzanp ak pa (liv sa a tradui pa Jan Richa)

e. Lòt konsiderasyon

› Mwen pral lakay mwen paske li p ap vin ankò
› Mwen pway lakay an m paske y p ap vin ankò
› Fè sa pou mwen
› Fè sa pou wen
› M pe hele Jak, li rete o mòn nan, li pa desann

## Konklizyon

Gen twòp travay ak obsèvasyon syantifik yon « akademi » dwe fè pou l ka fè rekòmandasyon pou ankouraje pwodiksyon nan lang nan, pou l ta al pèdi tan l suiv modèl ki pa rapòte anyen. Men kèk pwopozisyon nan sans sa a :

› Prepare yon baz done ki gen tout pawòl yo pale an kreyòl nan rakwen peyi a.
› Prepare oswa ankouraje lòt espesyalis prepare liv sou tout metye ki genyen ann Ayiti.
› Ankouraje pwofesyonèl, espesyalis, eksetera vin kolabore avè l nan mete konesans yo genyen nan liv an kreyòl.
› Gen fon disponib pou ede moun k ap ekri liv kreyòl pou timoun.
› Rasanble tout konesans kiltirèl, tout edikasyon familyal ayisyen, tout edikasyon moral (respè pou lasosyete), eksetera, epi mete yo nan liv.

## Yon ti bibliyografi

BERROUËT-ORIOL, R., COTHIÈRE, D., FOURNIER, R., ST-FORT, H., 2011, *L'aménagement linguistique en Haïti : Enjeux, défis et propositions*, CIDIHCA-UEH.

CASIMIR, J., 2000, *Ayiti Toma, Haïti Chérie*, Delmas, Imprimerie Lakay.

________, 2004, *Pa bliye 1804, Souviens-toi de 1804*, Delmas, Imprimerie Lakay.

DEJAN, P., 1989, *Konstitisyon Repiblik d Ayiti 1987*, Pòtoprens.

DÉJEAN, Y., 1980, *Comment écrire le créole d'Haïti*, Collectif Paroles. University of Michigan (orijinal).

________, 1985, *Ann aprann òtograf kreyòl la*, Sekreteri d Eta pou Alfabetizasyon (nouvo enpresyon).

SAVAIN, R., 1993, *Dis pa nan lang ayisyen-an*, Schenkman Books Inc.

Société Biblique Haïtienne, 1992, *Bib la, paròl Bondié an Ayisyin*, Société biblique Haïtienne : Port-au-Prince.

TARDIEU, G.-M., Edouard M. ak Lalanne C.M, 2010, *Gramèl Kreyòl*, Port-au-Prince, Kopivit-Laksyon Sosyal.

____________, 2010, *Pawòl Renmen*, Port-au-Prince, Kopivit-L'Action Sociale.

TROUILLOT, M.-R., 1977, *Ti difé boulé sou istoua Ayiti*, Koléksion Lakansièl : NY.

VALDMAN, A., Iskrova I., Pierre J. ak André N., 2007, *Haitian Creole-English Bilingual Dictionary*, Bloomington, Indiana University.

VERNET, P., 1980, *Techniques d'écriture du créole haïtien : aspects phonético-phonologique*, morpho-syntaxique et sémantique. S.l. s.n.

http://www.academie-francaise.fr/

# Konpòtman leksiko-semantik ak fonolojik mo kreyòl ayisyen prete nan anglè ak nan espanyòl : Kouman akademi an kapab reyaji devan yon esperyans konsa ?

Renauld Govain
Doktè an Lengwistik, Pwofesè Inivèsite
rgovain@yahoo.fr

**Rezime**

Pretay mo se yon fenomèn ki prezan nan tout lang. Kontak lang yo fasilite li, men tou esperyans mondyalizasyon an fè li vin pi vizib. Si lang yo ap fwote konsa youn avèk lòt, li posib pou youn prete lòt mo ak espresyon. Konsa, kreyòl ayisyen an prete mo nan anpil lang pami yo anglè avèk espànyòl. Men li prete plis nan anglè pase nan espànyòl malgre rapò jewopolitik Ayiti genyen avèk Repiblik Dominikèn : rezon ki pèmèt nou esplike ki sa ki fè yon lang prete mo nan yon lòt ale pi lwen pase senp rapò konsa. Nou klase mo prete sa yo selon yon seri kategori semantik, kit yo soti nan anglè oubyen nan espànyòl. Kreyòl la pase mo prete yo nan moul fonolojik li. Sa vle di pretay mo se yon fenomèn adopsyon ak adaptasyon mo prete yo nan sistèm mòfo-fonolojik lang mo yo ateri ladan li a. Li pase nan sa Troubetzkoy (1986) rele krib fonolojik li. Nou jwenn kèk lòt fenomèn adaptasyon tankou twonkasyon ou apokòp, senkòp, pwotèz. Sa fè siyifyan mo prete yo konn chanje menmsi nan anpil ka yo kenbe menm siyifyan an. Etid sa a montre lang yo pratike nan peyi ki konsome pwodui yo fabrike nan peyi kote yo pratike « gran lang yo » se lang ki tou la pou « konsome lang sa yo tou ». Peyi gran lang pou difizyon entènasyonal sa yo vann ti peyi yo pwodui yo ansanm avèk lang yo.

**Mo kle : kreyòl, fonoloji, pretay mo, nòmalizasyon, etandadizasyon,**

## Entwodiksyon

Pretay mo (kote yon lang prete mo ak espresyon nan yon lòt san tradui yo) se yon fenomèn nou jwenn ki pwodui nan tout lang. Pretay mo a se yon fenomèn transfè yon mo, yon inite leksikal soti nan yon lang rive nan yon lòt. Se sitou nan kad kontak ant plizyè lang, yon kontak ki kapab sere fizikman oubyen yon sitiyasyon kote lang yo pa an kontak men kote anpil lokitè ki pratike chak lang sa yo kreye kondisyon pou lang yo konekte endirèkteman. Jodi a kote esperyans mondyalizasyon an (ap) travèse prèske tout peyi, tout lang, tout kilti, kote sitwayen ap sikile toupatou avèk lang yo epi kote fwontyè yo vin pi mens... esperyans pretay mo a atire atansyon moun ki ap obsève pratik lengwistik yo. Si lang yo ap fwote konsa youn avèk lòt, sa vle di gen posiblite pou youn prete mo avèk espresyon nan men lòt. Sepandan, si lang yo kwaze, fwote youn ak lòt (yon lang pa ni twò pòv, ni twò rich pou mache sou wout mondyalizasyon), se pa yo tout ki benefisye « pwomosyon » sa a nan menm nivo. Genyen ki pwofite li, genyen tou ki sibi li.

Li enpòtan pou nou souliye se pa mondyalizasyon an sèlman ki alabaz fenomèn pretay mo a. Li fè fenomèn nan vin pi enpozan, espesyalman nan domèn teknoloji, espò, telekominikasyon... Mwen va esplike pou ki rezon li prete plis nan anglè pase nan espànyòl, menm si sou plan jewopolitik Ayiti tou pre Repiblik Dominikèn ki pratike espànyòl. Devan yon esperyans konsa, mwen poze tèt mwen 2 kesyon kle (pami lòt) : 1) Ki konsekans fenomèn sa a genyen sou devlopman kreyòl ayisyen an ? 2) ki jan yon enstitisyon ki la pou voye je sou jan moun yo aplike prensip fonksyònman lang nan, tankou yon Akademi pou kreyòl ayisyen an, ta kapab reyaji ?

Mwen pati sou lide yon lang se kote ki posib pou jwenn dezòd ap manifeste. Men, si genyen yon enstitisyon ki byen òganize epi ki la pou fè yon travay kodifikasyon, estandadizasyon avèk nòmalizasyon nou kapab rive mete lòd nan dezòd posib sa yo. Kodifikasyon se travay sou mo ki ap fè konkirans nan lang nan pou rive mete yo

nan yon nivo pwosesis leksikalizasyon pou fikse yon fòm estanda. Estandadizasyon se dispozisyon nou pran pou fasilite pwopozisyon yon fòm lengwistik pami 2 ou plizyè posiblite nan pratik lengwistik nan yon menm kominote. Li aji sou divès nivo espesifisite diferan nan pratik lang nan. Nan tèminoloji sosyolengwistik, mo nòmalizasyon an deziyen pwopozisyon tèm espesifik pou ranplase tèm yo ta jije ki pa fin mache selon prensip lengwistik yon lang. Konsa, nou kapab jwenn yon seri tèm yo rekòmande, lòt yo tolere, lòt ankò yo rejte. Pafwa yo mete estandadizasyon fas nòmalizasyon nan sans premye a plis chèche presizyon alòske dezyèm nan plis chèche ajiste yon inite leksikal avèk sistèm lengwistik lang li ateri ladan li a. Men, fòk eleman sa yo marye avèk yon politik lengwistik san fòskote ki chita sou demach objektif ak analiz reyèl pratik lengwistik chak lang ki prezan sou teritwa kote politik lengwistik la dwe aplike a.

## Objektif

Objektif kontribisyon sa a se dekri fenomèn pretay mo kreyòl ayisyen an fè nan anglè ak espànyòl, etidye konpòtman « leksiko-semantik » ak fonolojik yo, an rapò avèk fonksyònman lengwistik chak lòt lang ki enplike yo, pandan n ap gade ki jan Akademi an kapab reyaji nan sans « Kreyòlizasyon » mo oswa espresyon sa yo nan lang nan oswa si li ta dwe reyaji nan yon lòt sans.

## Rasanbleman materyo pou analiz la

Jan Pradel Pompilus (1985) raple nou sa, 85 % vokabilè kreyòl ayisyen an soti nan fransè. Men, nou jwenn yon kantite mo li prete nan lòt lang tou, espesyalman nan anglè ak espànyòl. Konsa, lè nou obsève fason Ayisyen pale kreyòl jodi a, sitou jèn yo, nou konstate prezans anpil mo ki soti nan anglè sk nan espànyòl. Se sa nou kapab konstate nan yon rechèch mwen fè ki rele « Les emprunts du créole haitien à l'anglais et à l'espagnol » ki dwe soti nan edisyon L'Harmattan an 2013. Tout mo nou prezante nan kontribisyon sa a andedan liv sa a. Lè nou konsidere plis pase majorite mo prete sa yo pa nan Haitian creole-english-french dictionnary (Valdman, 1981), nou gen dwa kwè yo pa ansyen nan pratik kreyòl la. Yon bon kantite

nan mo sa yo pa nan Diksyonè Kreyòl Vilsen (2005, 2008). Nou jwenn kèk nan yo nan dènye diksyonè sa a men pa nan diksyonè Valdman nan ki pi ansyen. Pou sa ki konsène mo kreyòl ki fòme avèk sifiks « -mann » yo, yo soti nan Govain (2010). Orijin yon seri nan mo nou trete nan travay sa a konfime nan Fattier (1998). Yon seri lòt soti Leksik elektwomekanik kreyòl, fransè, anglè, espanyòl (lexique électromécanique créole, français, anglais, espagnol) Fakilte Lengwistik Aplike reyalize. Leksik sa a se yon dokiman ki genyen 16 paj avèk 516 antre yo tradui nan 4 lang sa yo, men ki pa pibliye. Se anglè ki dominan ladan. Eleman sa yo se temwayaj sou rapò kreyòl ayisyen an avèk « anglo-ameriken » an epi avèk espànyòl.

## Pretay pawòl ak pretay lang

Genyen pretay pawòl avèk pretay lang. Nou jwenn pretay pawòl nan diskou yon moun ki metrize plizyè lang epi ki pran mo nan yon lang mete nan yon lòt lè li ap pale. Andedan pretay pawòl la, nou jwenn pretay mo avèk pretay espresyon. Nou pa toujou jwenn mo prete sa yo nan rezèv leksikal moun ki pale kreyòl sèlman. Pafwa nou konn prete yon seri espresyon san nou pa tradui yo oubyen nou ba yo yon tradiksyon literal mo pou mo. Nan ka sa a, nou fè yon kalkay. Nou va retounen sou nosyon kalkay la pi devan.

Nou jwenn pretay lang nan ka kote yon lang prete mo nan yon lòt lang nan pwosesis fòmasyon li. Se egzanp kreyòl ki prete mo nan fransè pou li konstwi leksik li. Tankou jan Pradel Pompilus (*op. cit.*) fè remake sa, 85 % vokabilè kreyòl ayisyen an soti nan fransè. Sepandan, lè 2 lang ap evolye an kontak youn avèk lòt, li difisil pou yo youn prete mo nan lòt yon mànyè ki ekilibre : yo youn pa janm prete lòt menm kantite mo yo. Pi souvan, se lang moun nan kominote a konsidere kòm sa ki pi fò a (ki pote plis avantaj, plis prestij, plis posiblite pou pwomosyon sosyal...) ki prete lòt la plis mo. Sa ki dominan an pase plis mo bay sa ki parèt domine a. Men, youn genyen enfliyans sou lòt nan sans sa a. Menm si li kapab pi enpòtan yon kote pase yon lòt.

Fenomèn pretay mo a kapab enfliyanse lang nan sou plan fonolojik, mòfolojik, leksikal. Alalong, enfliyans lan gen dwa touche jis

nan nivo sentaksik ou gramatikal. Jan nou kapab li nan *Dictionnaire de didactique du français langue étrangère et seconde* (2003 : 81), pretay mo a manifeste nan pasaj yon eleman (fonolojik, mòfolojik oubyen leksikal) soti nan yon lang rive nan yon lòt epi, pou nou etidye li, nou oblije pase nan domèn amenajman lengwistik. Li soti nan fenomèn kontak lang epi li genyen yon valè kolektif ; se sa ki diferansye li avèk entèferans. Se sou plan leksikal pretay mo a pi remakab. Nou konn itilize mo yo prèske jan yo fonksyone nan lang nou prete nan men yo a, san nou pa adapte (la a nou kapab pale de mo etranje) oubyen, okontrè, nou konn adapte tèm nou prete yo nan ekriti avèk fonksyònman fonolojik lang ki prete mo nan men lòt la. Lè yon lokitè refize adapte mo prete yo nan sistèm lang li, nou kapab konsidere sa tankou manifestasyon yon volonte li genyen pou li distenge tèt li oubyen pou fè chèlbè sou rès lòt moun ki pale menm lang sa a. Souvan, sa konn rive nou pa konsidere pretay la kòm yon mwayen pou anrichi lang nan, men kòm yon siy yon lang ap pèdi pye devan youn oubyen plizyè lòt oubyen tankou lang nan ap sibi enfliyans youn oswa plizyè lòt lang.

Genyen kèk etid ki fè diferans ant pretay mo avèk eritay. Men sa nou kapab li nan Ducrot et Schaeffer (1972 : 20) :

> Il y a emprunt si b a été consciemment formé sur le modèle de a, qu'on est allé exhumer : ainsi hôpital a été fabriqué, à une époque déterminée, par imitation du latin *hospitale* (plus exactement, on a fabriqué, très anciennement *hospital*, devenu *hôpital*). Il y a héritage en revanche, lorsque le passage de a à b est inconscient, et que leur différence, s'il y en a une, tient à une progressive transformation de a (*hôtel* est le produit d'une série de modifications successives subies par *hospitale*).

Anpil mo kreyòl genyen yon etimon (rasin) anglè oubyen espànyòl, men, nan eta senkwonik kreyòl ayisyen an, yo pa genyen menm sans avèk tèm anglè oubyen espànyòl yo soti ladan yo a. Sa vle di si nou al chèche sans mo sa yo nan mo anglè oswa espànyòl ki ta ekivalan etimolojik yo, nou p ap jwenn li. Se nan kreyòl la menm pou nou jwenn sans yo. Pou plis detay, nou kapab li Govain (2013) !

## Pretay, kalkay ak entèferans

Pafwa nou konn genyen difikilte pou distenge pretay avèk kalkay. Kalkay la se yon fòm lengwistik ki ateri nan yon lang sou efè yon lòt fenomèn yo rele entèferans nou jwenn nan pale yon lokitè ki an kontak avèk de oswa plizyè lang : li metrize youn plis pase yon lòt. Selon J. Darbelnet (se Hamers, 1997 : 64 ki site li), kalkay la se tankou yon mo prete ki fonksyone yon fason patikilye : yon lang prete yon gwoup mo oubyen yon espresyon nan yon lòt lang pandan li gade chapant sentaks lang etranje a epi li fè yon tradiksyon literal. Moun abitye fè kalkay pou fè lòt moun wè yo konnen plizyè lang oubyen pou fè chèlbè.

Entèferans lan « soti nan chanjman oubyen modifikasyon ki yo menm se rezilta kontak yon lang avèk lòt lang nan yon espas bileng oswa plirileng. Entèferans lan manifeste nan touledе nivo atikilasyon yon lang. Nan nivo premye atikilasyon an, nan domèn leksik la, li fasilite pretay mo (...) Nan domèn sentaks la, entèferans lan kondui nan chanjman règ sentaksik (...) Nou kapab konstate fenomèn entèferans nan diferan nivo pale yon moun pandan li ap pale nan yon lang etranje konsa oubyen pandan li ap aprann yon lang kèlkonk. » (*Dictionnaire de didactique du français langue étrangère et seconde*, 2003 : 81-82). [Se mwen ki tradui pasaj la].

Nou pati sou lide kantite eleman yon lang prete nan yon lòt se rezilta entansite kontak ant lang yo. Nan ka ki konsène nou la a, kantite mo kreyòl la prete nan anglè oubyen espànyòl se rezilta kalite rapò Ayisyen genyen avèk peyi kote yo pale lang kreyòl la prete mo nan yo, mete sou kalite esperyans migrasyon, abitid kominikasyon ak entèraksyon emigre ayisyen nan peyi sa a epi jan yo viv pratik lang sa a lè yo retounen nan pwòp peyi pa yo, Ayiti.

## Kèk jeneralite

Kreyòl ayisyen an se yon lang yo devlope nan peryòd kolonizasyon franse nan Sendomeng ant XVI^yèm et XVII^yèm syèk. Sylvain (1936), nan tèz afrikanis li a, pa prèske sonje anglè avèk espànyòl nan leksik oubyen aparèy lengwistik kreyòl ayisyen an. Se vre leksik kreyòl ayisyen an – sandout se menm bagay la pou lòt kreyòl ki

soti nan fransè yo – plis soti nan fransè, men nou pa kapab inyore kontribisyon anglè avèk espànyòl. Nou gen dwa admèt enfliyans anglè ak espànyòl la pa te fò nan epòk sa a menm jan sa ye jodi a. Pompilus (1985), pa nye kontribisyon ni anglè a ni espànyòl la. Men, li pa ensiste sou sa ase. Men sa li ekri sou sa : « Quelles que soient d'ailleurs ses origines, le créole haïtien est synchroniquement une langue mixte. Son vocabulaire est français à 85 % (entendez : moyen français et français moderne) et à 15 % caraïbe, espagnol, anglais, portugais et africain » (*op. cit.*, 54-55).

Nan entwodiksyon *Philologie créole* (1937) li a, Jules Faine prezante kreyòl la tankou yon lang ki soti nan fanmi lang womàn (laten) ki jwenn rasin li nan lang oyil san nou pa bliye ansyen dyalèk nòman, pika, anjven, pwatven, epi, anplis sa, li konpoze avèk mo ki soti nan anglè, espànyòl, mete sou kèk mo (ki pa anpil) ki soti nan lan Endyen karayib yo avèk lang afriken yo ki te prezan sou teritwa Sendomeng nan. Li plis kwè se nan domèn gramatikal anglè a avèk espànyòl la plis enfliyanse kreyòl la :

> L'anglais n'a pas exercé une moindre action sur le créole dont la syntaxe, s'écartant visiblement de la tournure française, lui est presque identique. Il n'y a là rien qui doive étonner quand on considère que le normand, vrai père du créole, fut durant plus de quatre siècles la langue officielle de l'Angleterre et que celui parlé dans les îles caraïbes à l'époque des conquistadors n'était pas éloigné du vieil anglais... L'apport ne s'est pas circonscrit au copieux vocabulaire qu'il a légué au nouvel idiome, il a encore contribué à la création de beaucoup de ses organes essentiels, adjectifs, pronoms, verbes auxiliaires, demi-auxiliaires. Par ailleurs, l'étude du créole ne fait qu'exposer les nombreux espagnolismes qu'il recèle dans toutes ses parties.
>
> Eu égard à la formation ethnique d'Haïti, c'est l'influence des langues africaines qui aurait dû être prépondérante dans la morphologie du créole. Pourtant il n'en est rien. C'est d'abord que l'élément noir introduit en droite ligne d'Afrique arriva tardivement par rapport à l'époque de la création du créole... (p. 1-2).

Pradel Pompilus (*op. cit.*, 17) rezime tèz Faine nan konsa : « *Le créole, sorte de lingua franca de la Méditerranée, créée bien avant la colonisation française des Antilles et dont la grammaire doit peu de choses aux langues africaines, mais bien plus à l'anglais et à l'espagnol* ». Deja, an 1883, Lucien Adam – nou kapab li sa nan Valdman (*op. cit.* : 17) – pandan li t ap reflechi sou orijin lang kreyòl yo an jeneral ekri : « *le créole est l'adaptation du français, de l'anglais, de l'espagnol au génie pour ainsi dire phonétique et grammatical d'une race linguistiquement inférieure* ».

## Pretay mo kreyòl nan anglè

Kèk nan mo kreyòl la prete nan anglè se non mak yo ye. Yo deziyen yon seri pwodui Ayisyen konsome epi ki fabrike nan yon peyi kote se anglè yo pale, anpatikilye Etazini. Yo konsève menm siyifye (menm sans) yo genyen nan lang anglè a. Se ka mo tankou : *kodak, dèlko, kòlgat, wèbkam, wòkmann, begonn, klinèks, ketchòp, mannigram, napkin, wètèninyonn*, ets. Genyen yon seri lòt ki antre nan domèn mekanik otomobil tankou : *estatè, klòtch, derik, gaskit, chòk absòbè, brek, blowè, bouldozè, mòflè, klòtch, bouchin, bouldozè, djip, chaf, poulchenn* (*pull chain* = zouti yo sèvi nan mekanik), *èflometè, katawout* (regilatè), ets. Genyen lòt ankò ki antre nan vokabilè telekominikasyon ak enfòmatik : *wèbkam, blòg, imel, bloutouf, wayfay, dayèlòp, fesbouk, wèbsayt, wèbmastè, twitè, mesenndjè, sev, djonp, skenn, printe, printè, bakòp, kòl, kòlbak, chòtdawonn, òpgred, dawonnlod, konmpitè, wòkitòki, pedjè, djingèl, konekte, dekonekte*, ets. Kèk lòt ankò antre nan domèn mizik tankou : *rege, rap, bit, blouz, djaz, djazmann, fridjaz, fristal, gòspèl, gwouv, hit, ipòp, kibòd, kibòdis, lirik, minidjaz, mizikmann, benn, eskwatch, foulbenn, wout, wòk, wòkennwòl*, ets.

Nou jwenn ki antre nan domèn espò tankou : *foutbòl, bezbòl, andispò, bitchvole, gòlkipè, penalti, oki, bebifout, kònè, bòdibilding, bòdibildè, badmintonn, pingpong, bòks, kikboksing, chout, choute*, ets. Genyen nou kapab mete nan domèn semantik jwèt aza an jeneral tankou : *djak, djapòt, bengo, jokè, pokè*, ets. Genyen ki antre nan domèn administrasyon : *biznis, dil, dilè, bigdil, bil, chòp, makèt, pewòl, ovètaym, bòs, brennstòming, brifing, debrifing,*

*chòping, fòmann, telechòping, depozit*, ets. Yon seri tèm antre nan kategori abiman : *bebidòl, boksè, bloudjin, chòt, tichèt, djenmpè, switè, blouz, djakèt, pijama, slip*, ets. Kèk lòt ankò antre nan domèn elektwonik avèk elektwomenaje : *espòtlay, ayfay, dichaj, baf, tep, watèkoulè, zewòks, devedepleyè, sedepleyè, twitè, ekwalayzè, dèk kasèt, gedj* (gauge), *maykwowev*, ets. Oubyen nan domèn elektrisite tankou : *adaptè, inpout, pawè, fyouz, awoutpout, flaywil* (fly wheel = volan altènatè), *switch, bennswitch, brekè, chòt* (short-circuit), *gawonn (grown connection road) [fil kouran yo pase anba tè], kapasitò* (kondansatè), *kontaktò*, (kontak elektwo-mayetik), *kòvè* (cover), *langskou* (lag screw), *layting awoustè* (paratonè) [lighting conductor], ets.

### *Mo kreyòl fòme dapre fòmil « non kreyòl + sifiks –mann »*

Jan mwen montre sa nan Govain (2010), kreyòl ayisyen an prete yon eleman leksikal nan anglè li ajoute nan yon seri mo sou fòm sifiks pou li fòme mo nou abitye sèvi ak yo pou esprime yon seri reyalite nou ap viv. Se eleman « -mann » tankou nan : kawotchoumann, radyomann, dasomann, doukomann, resòmann, ets. Konsa, nou jwenn fòmil « non kreyòl + sifiks -mann » (mo leksikal mann nan se yon mo anglè ki siyifi granmoun gason). Mòd fòmasyon non sa a vin kouran anpil nan kreyòl la, sitou nan pale jèn avèk adolesan yo. Sa esprime yon vizyon dinamik esperyans lengwistik an jeneral, men tou, jan kreyòl ayisyen an ap evolye an kontak lòt lang tankou anglè. Pi fò nan mo ki nan kòpis atik sa a antre nan nivo lang yo rele nivo popilè a.

Nou kapab regwoupe mo kreyòl la fòme selon fòmil sa a anba senk domèn semantik : espò, jwèt aza, atizana oubyen brikolaj, mizik epi aktivite seksyèl. Nan sans sa a, nou kapab afime sifiks sa a trè pwodiktif nan lang kreyòl la. Li antre nan konpozisyon yon bon kantite mo.

### *Domèn pratik pwofesyonèl kote non yo deziyen yon atizan ouvriye*

Majorite mo sa yo esprime yon atizan oswa yon ouvriye ki egzèse yon aktivite pwofesyonèl ki mande envestisman fòs kouraj li. Yo deziyen yon moun ki egzèse yon pwofesyon òdinè, yon espesyalis, yon operatè, sètadi yon moun ki fè yon aktivite ki mennen nan

reyalizasyon yon aksyon espesifik : kawotchoumann, djazmann, kameramann, tenismann, radyomann, telemann, rechomann, fotomann, vèvèmann, bamann, biznismann, ets. Ekriven filozòf ayisyen Hénock Franklin, nan entwodiksyon dezyèm edisyon Prens la (2009) (tradiksyon *Le Prince* Machiavel la), sèvi avèk tèm ekrimann avèk pasaylangmann pour tradui mo fransè « écrivain » et « traducteur », sètadi 2 tèm ki endike yon moun ki reyalize yon aktivite (yon aksyon) ki mande yon envestisman pèsonèl : aktivite oswa aksyon ekri avèk tradui.

Yon lòt kote, nan yon atik li pibliye nan Jounal *Le Nouvelliste* (madi 15 janvye 2008, p. 12-13), jounalis Robenson Bernard ekri yon atik (an fransè) li rele « *Quelques mots d'Amour de* Rony Jolicœur », ekri ... *Quel bonheur d'entendre chanter un interprète à la voix juste et travaillée ! Après tant de chanteurs « approximatifs », tant d'audacieux et d'audacieuses, de « Dassomen » ou « Dassowomen » du tour de chant, pressés on ne peut plus, enfin un perfectionniste !* » Konsa, redaktè a sèvi avèk mo a selon sans li genyen an kreyòl. Dayè, se sa ki fè li mete li nan mitan gimè. Li konnen li pa ni fransè ni anglè ! Men tou, li sèten eleman « -man » li anplwaye a pa ni kreyòl ni fransè, men se yon eleman kreyòl la prete nan anglè. Mo fòmann nan egziste an kreyòl men nou pa kapab dekonpoze li selon fòmil « non kreyòl + sifiks –mann » (forman, ann anglè).

Domèn elektwomekanik : Yon seri nan mo kreyòl ki soti nan fòmil jeneral nou sot prezante la a antre nan domèn elektromekanik. Nan kategori sa a nou jwenn tèm tankou : resòmann, doukomann, kawosrimann, estatèmann, dresèmann, elektrikmann, edeyachmann, motomann, taksimann, ets.

Domèn aktivite seksyèl : Nan kategori sa a nou jwenn yon seri non tankou : matchomann, bouzenmann, kafemann, zoklomann, bazmann.

Domèn aktivite jwèt aza : Nou kapab sitiye kèk lòt nan kategori jwèt aza. Nan kategori sa a, mèt mo a se « azamann », sètadi yon pwofesyonèl jwèt aza. Nan sèten zòn, nou jwenn varyant dazamann. Yon bòlètmann, se yon azamann. Se yon espasyalis nan jwèt bòlèt. Nou jwenn mo pokèmann tou ki deziyen yon pwofesyonèl jwèt pokè. Mo gagèmann se yon tèm jenerik yo itilize pou pale de tout

moun ki fanatik jwèt yo pratike nan gagè. Nan menm rejis sa a, nou jwenn kòkmann ki se yon pwofesyonèl batay kòk nan gagè.

Domèn dwòg : Nan domèn sa a, nou jwenn 2 tèm ki fonksyone tankou mo tokay (sinonim) anmenmtan yo se pawonim : dwògmann avèk gwògmann. Nou jwenn bòzmann tou ki vle di menm bagay avèk de sa yo. Nou gen dwa sèvi avèk bòzmann oubyen dwògmann nan menm kontèks paske yo fonksyone tankou sa nou ta ka pran libète rele « sinonim pafè », menmsi mwen pa kwè sa yo rele pèfeksyon an egziste. Men yo plis sèvi avèk gwògmann pou pale de moun ki genyen abitid bwè bwason ki genyen gwo pousantaj alkòl tankou tafya, wonm oubyen wiski (2 dènye mo kreyòl sa yo soti nan anglè). Yo di tafyamann tou pou pale de moun ki ap bwè tafya toutan. Mo bòz la deziyen yon espès dwòg patikilye. Men, yo abitye sèvi avèk li an kreyòl tankou yon tèm jenerik pou pale de tout kalite dwòg yo kapab konsome nan fimen oubyen yo kapab esnife (yon lòt tèm anglè).

Nan menm domèn semantik sa a nou jwenn mo tabakmann. Mwen dekouvri tèm sa a jou ki te premye janvye 2008 nan bouk Marigo (nan depatman Sidès) nan yon diskisyon ant yon manman avèk yon pitit gason li. Men enonse mo a parèt ladan li a : « Ou fin tounen yon vrè tabakmann. Jette ta cigarette tout de suite ». Pitit la, ki pa te vle jete jwen an, reponn manman an : « Man, c'est seulement jodi a que mwen fè l, ou konnen ! ». Manman an ensiste kote li repete mo ankò nan yon lòt fraz « Se pa vre Jude, depi kèk tan mwen wè w fin tounen yon tabakmann ».

Epi, kiryezman, landemen 2 janvye, devan antre yon disko nan vil Jakmèl, 2 gason poste kò yo devan baryè kay kote yo ap fè disko a epi yo ap ofri chak moun ki ap antre nan disko a : « Granmoun, men tabakmann nan wi » pandan yo kenbe yon sèl jwen mariwana nan men yo tandiske pòch pantalon kamouflay ki te sou yo a te chaje jwen yo kache pou vann nan okazyon an. Men, nan kontèks sa, tabakmann nan se pa fòseman moun ki ap fimen an, men vandè a ki sèvi avèk yon estil vokatif pou li atire atansyon moun ki enterese achte pwodui li a pandan li kache vrè idantite pwodui a. Nan kontèks sa a, tèm tabakmann nan se mo tokay avèk bòzmann.

Domèn mizik : Yon seri nan mo kreyòl an -mann antre nan domèn mizik : wòkmann, mizikmann, jazmann, raramann, rapmann, ragamann, regemann, ragangamann... Nan yon nimewo *Ticket Magazine* ki parèt nan mwa novanm 2008, yon redaktè ekri atis Jean Bélony Murat, yo rele pi souvan Bélo se yon ragangamann sètadi yon atis ki pratike yon estil mizik yo rele raganga, yon kalite mizik ki melanje « reggae-soul-racines ».

Domèn espò : Yon seri mo kreyòl an « -mann » fè pati domèn espò : yon espòtmann se yon atlèt ki pratike yon aktivite espòtif. Men nan langaj òdinè jèn yo, yon espòtmann se yon moun ki pratike altewofili nan yon klèb kote yo fè miskilasyon (klèb la se yon mo ki soti nan anglè tou). Espòtmann se sinonim klèbmann, yo vle di menm bagay la.

Nan domèn espò, nou abitye tande jounalis ki ap prezante match nan radyo oubyen nan televizyon sèvi avèk mo anglè gòlmann (anglè goal = gòl / bi epi sifiks -man) pou pale de yon atakan ki genyen abitid fè anpil gòl. Mo a sanble kòmanse vin kouran nan kontèks sa a nan kòmansman lane 2000 yo avèk pèfòmans yon jwè ki te jwe pou seleksyon nasyonal senyò Ayiti a ki rele Goldman Pierre epitou ki te jwe pou klèb kapwa premyye divizyon (FICA). Jodi a, lè yon kwonikè ap prezante yon match foutbòl li pale de yon gòlmann, se pa de Goldman Pierre li pale. Li pale de yon atakan ki genyen anpil fasilite pou li bay gadyen gòl.

Nan menm kontèks sa a tou, nou konn tande yo sèvi avèk yon tèm ki soti nan espànyòl ki se « goleyadò » (bitè) oubyen « matadò » (asasen) pou pale de jwè ki abitye make anpil gòl.

## Pretay mo kreyòl nan espànyòl

Menm jan avèk anglè a, nou kapab klase mo kreyòl la prete nan espànyòl nan divès kategori stematik. Konsa, nou kapab kenbe : jwèt aza avèk espò, kèk kalite oswa defo espesifik, gatwonomi, lanati nan domèn bèt ak plant, dans ak mizik, lamòd, pati nan kò moun, administrasyon, relasyon afektif, kèk advèb espesifik, zouti oubyen enstriman pou aktivite domestik...

Jwèt aza avèk espò : Nou kapab klase yon seri tèm ki soti nan espànyòl yo nan kategori jwèt aza oubyen espò : aza, mab, bòlèt, dekabès, dezafi, gabèl, gage, kannik, kawo, korida, lamayòl, matadò, pelota, senis, sonbrewo, torewo, yoyo...

***Remak***

Mo « klasiko »), « matadò », « sonbrewo » enskri nan domèn semantik espò. Nou rankontre yo nan langaj jounalis espòtif ki ap esplike match nan radyo, anpatikilye nan domèn foutbòl. Tèm « senis » la se yon adjektif ki deziyen yon koulè patikilye kòk kalite konn genyen. Se yon koulè ki tou pre sann dife. Mo a soti nan rapò Ayisyen anmatè gage genyen avèk anmatè gage nan Repiblik Dominikèn : nan lespri anpil anmatè kòk kalite ayisyen, pi bon kòk kalite ki pi mechan soti nan peyi vwazen sa a. Se prèske nan menm kontèks sa a tou mo « gabèl » antre nan kreyòl la. Li endike, nan domèn espò, yon avantaj yon moun bay yon lòt li nan konkirans avèk li. Li trè kouran nan domèn jwèt aza.

Kalite oswa defo espesifik : Kèk nan mo prete nan espànyòl yo deziyen yon seri kalite oubyen defo espesifik yon moun kapab genyen : apach, akrèk, awona, awoyo, blout, tchòtchòwè, bòbòy, chelèn, estera, gwayil, sanfason, kongo, landeng, madre, malouk, matcho, patannte, paladò, lapòtpòt, tòtòy, detchong, vyewo, zonzon...

Gastwonomi : Kèk ispanis (tèm kreyòl ki soti nan espànyòl) nou jwenn nan kreyòl ayisyen an sèvi pou deziyen yon seri reyalite nou jwenn nan domèn gastwonomi, sètadi ki konsène esperyans kizin avèk nouriti moun manje : *aji, aleken, babako, berejèn, chiklèt, chokola, fresco, caramel, limonad, mantèg, mango, pikannte, piwouli, rapadou, salsa, selves, tabasko tafya, tchoka, vani, vyewo, zonzon...*

Lanati nan domèn bèt ak plant : Genyen nan kèk ispanis yo nou kapab enskri nan kategori natirèl domèn animal avèk plant : *agouti, gayak, gwano, gwayav, igwàn, kakawo, kalbas, kayiman, kawotchou, koka, kokayin, koukouy, kowosòl, mango, pekaw, pit, mariwana, maskriti, platon, savann, siwèl, tabak...*

Pati nan kò moun : Kèk nan mo prete nan espànyòl yo deziyen yon pati nan kò moun : *bigote, boula, bouske, chape, chikin, demare,*

*espante, gagann, kabès, kabòch, kabicha, kalyennete, lougal, palab, palanke, pela, prita, rabla, rale, tchotcho, trip, matchanke, valkande...*

Administrasyon : Yon seri mo kreyòl la prete nan espànyòl la antre nan chan semantik administrasyon oswa mòd lavi kominotè : *anbago, bote, batey, brasewòs, dezarimen, kago, gwagwa, kasik, kòb, kounouk, laplata, mawoule, peso, rara, raso, sedoula, soubreka, tchoul, twoke, adoken, zafra...*

Dans / mizik : Genyen nan ispanis yo ki kapab klase nan chan semantik dans ak mizik : *bolewo, bendjo, konga, manmbo, marakas, gita, tango, tchatchatcha...*

Lamòd : Yon seri ispanis antre nan vokabilè lamòd : *gwayabèl, karabela, pakoti, pantalets, retay, sapat, siga, tchap...*

Relasyon afektif : Kèk nan ispanis yo esprime yon relasyon afektif : *amigo, dezapresye, kabouyay, tokay, miyamòl, tigele, senyòl, tcheko, telele, tokay, pelate, womans, womansewo...*

Kèk advèb : Yon seri ispanis se advèb : *ayè, atahola, nada, nadye, komokyèl, kwalkyèl, plonnto, pòlfavòl, presto, moutcho, pyang pyang, rapido presto, sidyoskele...*

Zouti oubyen enstriman pou aktivite lakay : Kèk lòt ispanis esprime yon seri zouti ak enstriman pou aktivite domestik : *apawo, manchèt, pikwa, ranmak, kaderik, sache, sakit...*

Nou jwenn yon seri mo ki soti nan espànyòl li difisil pou nou klase nan yon tematik patikilye. Nou kapab mete nan kategori sa a kèk mo tankou : *delèch > derecha, digo, galipot > gallipato, gawòt, konyon, pelehil, pelaka, madichon, swèl, pelate...*

Mwen rekonèt klasifikasyon mwen pwopoze a kritikab e diskitab. Men li chita sou karakteristik semantik mo prete yo selon jan yo fonksyone nan kreyòl la epi selon kontèks jeneral lokitè yo sèvi ak yo nan lang nan.

### Konpòtman leksiko-semantik

Jan nou wè li, fenomèn pretay mo a plis konsène seri ouvè yo, sètadi domèn leksikal, mo nou kapab jwenn nan disksyonè. Yo pa tèlman konsène domèn gramatikal. Paske domèn leksikal la pi fasil pou sibi enfliyans lòt lang. Epitou, natirèlman, jan tit konstribisyon an

presize li, fenomèn nan konsène mo epi se domèn leksik la ki travay sou etid mo yo. Yon seri nan eleman kòpis sa a konpòte yo tankou neyolojis. Selon yon presizyon Aïno Niklas-Salaminen (2001), yon neyolojis se yon mo yo rekonèt ki nouvo epi ki kapab antre nan diksyonè lang nan. Li gen dwa disparèt oubyen enstale kò li nan lang nan. Pi fò nan tèm nou trete la yo leksikalize nan lang kreyòl la. Neyolojis la, ann souliye sa, se inite neyoloji ki li menm se syans ki etidye mo nouvo oubyen nouvo sans yon mo vin pran nan yon lang. Li gen dwa fòme nan lang nan oubyen gen dwa se yon mo lang nan prete nan yon lòt lang li genyen yon sèten kontak avèk li.

Nou kapab admèt nouvo sans yon mo ki egziste nan lang deja kòm yon neyolojis. Nan sans sa a, nou defini neyolojis la tankou yon mo nouvo nan yon lang oubyen yon nouvo sans yon mo ki te deja egziste vin pran, ki diferan de sans premye mo a te toujou genyen nan lang nan. Lang nan enskri tèt li nan yon pwosesis dinamik k ap evolye epi ki kreyatif. Chak reyalite tou nèf yon moun envante oswa dekouvri merite jwenn yon jan pou yo nome li. Konsa, moun nan kominote a envante yon mo pou esprime li oubyen, suivan fòm avèk itilite li genyen, yo konn abitye sèvi avèk yon mo ki egziste nan lang nan pou nome li. Esperyans dinamik kreyòl la parapò a anglè oswa espànyòl (men anvan sa avèk fransè) montre nou lang yo suiv evolisyon kominote a ansanm ak esperyans lokitè yo. Lang nan akonpaye sosyete a kote se pwodiksyon ak konsomasyon pwodui divès kalite avèk divès itilite, nouvo konesans... ki make li.

Èske rezilta travay sa a montre kreyòl ayisyen an ap naje nan sa nou ta kapab rele yon peryòd « neyolojizasyon » ? Repons lan se wi e non alafwa. Wi, paske mo li prete yo konpòte tèt yo tankou neyolojis anvan yo vin tounen mo kreyòl natifnatal. Men, menm apre yo fin « aklimate » nan lang nan, yo toujou rete mo prete paske rasin yo pa chita nan kreyòl la. Non, paske sèten nan tèm ki fòme materyo refleksyon nou yo se mo kreyòl la menm ki jwenn sèvi avèk kèk mòfèm anglè oswa espànyòl pou fòme tèt yo. (Yon mòfèm se yon inite fòm men tou se inite sans ki pèmèt yon mo soti nan yon fòm fizik X pou rive nan yon lòt fòm fizik Z). Tèm sa yo sitèlman byen aklimate nan kreyòl la, li difisil pou nou konnen si yo soti nan

lòt lang. Pa egzanp, se ka mo ki soti nan anglè kòm : *mayas* > my ass, *alawonnbadè* > all around by there, *daki* > darkish, *depatcha* > to dispatch, *gaga* > gaga, *kaw* > crow, mabi > *my beer, masisi* > my sissy, *raketè* > racketeer, *(gwo) sore* > sorehead, *wachiwacha* > wishy-washy, *tibway* > the boy, ets. Oubyen ki soti nan espànyòl : *makout* > macuto, *mab* > mable, *kabouyay* > cábuyo, *tòtòy* > tortor, *kannik* > canica, *galipòt* > gallipato, *pikwa* > piqueta, *matchak* > machaca, *tchanpan* > champa, ets.

Pou sa ki konsène mo an « -mann » yo, anpil nan mo lokitè yo fòme konsa reponn yon nesesite nou konsidere kòm ekonomik. Pa egzanp, le 11 avril 2008, lavèy Sena Repiblik la te konvoke premye minis epòk la Jacques Edouard Alexis, yon estasyon radyo nan kapital la fè yon « mikwo-twotwa » kote yon moun yo entèvyouve reponn : « Premye minis la p ap demisyone ! Misye se yon teyat-mann ! Depite yo te ba l piyay, li pral pran piyay nan men senatè yo tou ! » Menm jan avèk mo teyatmann nan, nou dekouvri tèm kakamann nan yon diskisyon ant yon dam avèk yon radyomann : « Monchè, ou te konnen ou pa t radyomann ou pa t dwe kase ponyèt moun pou pran lajan nan men l pou ranje radyo. Ou pa radyomann. Ou s'on kakamann. Ou s'on vòlò, kakamann ! Kite m pale ! Ou s'on kakamann ou pa radyomann !... ».

Donk, lokitè a, nan premye ka a, pa vle anplwaye tèm « komedyen » ki ta prèske vle di menm bagay la, men li prefere sèvi avèk teyatmann ki pèmèt li esprime pi byen sa li vle di a. Se menm bagay la pou kakamann : lokitè a, kòm se joure li ap joure entèlo-kitè a, prefere sèvi avèk yon tèm ki gen plis posiblite frape ògèy li. Anmenmtan, li genyen sousi pou mo sa a fòme suivan menm pwosede avèk radyomann ki se tèm yo sèvi pou nome pwofesyonèl ki an fas li a ansanm avèk aktivite li pratike a. Tèm teyatmann oswa kakamann nan antre nan kad sa Pruvost et Sablayrolles (2003) rele an fransè « terme lacunaire », sètadi mo yo kreye pou esprime yon reyalite kote yo ta dwe fè pi fasilman yon refòmilasyon pou esprime li.

Nou konstate anglè kreyòl avèk espànyòl pa enfliyanse kreyòl la menm jan. Anglè a enfliyanse kreyòl la pi plis pase espànyòl la sou plan pretay mo, men li prete nan men touledе. Se

sa mwen montre nan yon rechèch ki dwe parèt anvan lontan nan edisyon L'Harmattan epi ki rele « Les emprunts du créole haïtien à l'anglais et à l'espagnol ». Etid sa a montre tou li pi fasil pou nou klase mo oswa espresyon kreyòl la prete nan anglè yo nan yon seri kategori patikilye san nou pa sibi twòp kritik.

## Konpòtman fonolojik

Kreyòl la prete mo nan anglè avèk espànyòl, se vre, men mo prete sa yo pa toujou antre nan kreyòl la jan yo fonksyone nan anglè oubyen espànyòl. Li pase yo nan moul fonolojik kreyòl la anvan li adopte yo. Nou konstate menm esperyans lan pou mo ki fòme avèk sifiks nan anglè –mann ; kreyòl la adapte siyifyan (fòm sonò mo yo) yo nan sistèm fonolojik pa li anvan adopte yo. Sa vle di se yon eleman lengwistik ki byen aklimate nan lang nan. Kreyòl la pa trete reyalite fonolojik yo menm jan avèk anglè oubyen espànyòl : 2 lang pa kouri sou yon menm ray. Sa, se yon prensip ki karakterize tout lang yo pratike sou latè kote yo chak trete reyalite sonò yo nan fason pa yo.

Konsa, kreyòl la prete mo nan anglè oubyen espànyòl men se pa tout li kenbe avèk menm siyifyan oubyen menm siyifye (sans siyifyan mo a sigjere nou) yo. Li adapte yo avèk sistèm fonolojik li yon fason pou lokitè yo kapab rive pwononse yo san pwoblèm.

Pou sa ki konsène anglais, nou konstate yon seri mo oubyen espresyon tankou take it easy tounen kareman tekilizi » ; be careful > bikèfoul, paske an jeneral nou pa jwenn fonèm /r/ nan pozisyon final silab yo. Menm jan an, *free night* tounen frinay ; *cut-out > katawout ; connect > konekte ; my beer > mabi ; night club > nayklèb; all together > òltègèt ; pickles > pikliz ; power steering > posterin ; soccer > sòkè; town > tawonn; pop star > pòsta redial > redyal ; trouble > tchòbòl ; teen ager > tinedjè; tubeless > tiblès ; waterheater > watèyitè ; wire stripper > wayè estripè* (pens pou dekale fil kouran), ets.

Nan lojik adaptasyon mo prete yo nan fonoloji kreyòl la, nou konstate lokitè yo sèvi anpil avèk fenomèn yo rele pwotèz la, kote yon fonèm ki pa egziste nan etimoloji mo a vini antre nan

kòmansman li. Pwotèz la pèmèt lokitè yo atikile mo a pi byen. Men kèlke egzanp pwotèz : *espò > sport, estòk > stock, estwok > stroke, estann > stand, estannbay > stand-by, estaf > staff, estatè > starter, estòp > stop, eskout > scout, espòtmann > sportman, eskoutè > scooter,* ets. Fenomèn pwotèz la konsène mòfolonoloji, sètadi domèn lengwistik ki etidye fòm avèk son marye ansanm.

Pou espànyòl la, mo oswa espresyon tankou aparejo tounen apawo (rejyonalis nò ki vle di lekipay pou yo sele zannimo) : *ayer > ayè; boletín > bòlèt ; bouscar > bouske ; chicle > chiklèt ; arar > rara ; respondón > repondong » ; tigre > tigele (vòlè) ; tortor > tòtòy ; tuerto (bòy) > je twèt ; redomón* (chwal ki pa byen donte) > *wondonmon*, ets. Kèk nan non ki deziyen yon seri zòn nan peyi a soti nan espànyòl : *Miragwàn, Pedènal, Laskahobas, Lòs Palis, Pandyasou, Mahibawo, Aken, Leyogàn, Jakmèl, Sèkalasous, Sèkakavajal, Pandyasou, Mahibaro...*

Toujou sou plan mòfolonolojik, nou remake prezans yon fenomèn yo rele twonkasyon : se yon pwosede kote yo siprime youn oswa plizyè silab nan finisman yon mo. Kòman yo pwosede pou fè twonkasyon an ? Yo fè li soti nan espànyòl pou rive nan kreyòl pandan yo adapte li nan sistèm fonolojik kreyòl la. Konsa, twonkasyon an se yon fòm abrèjman leksikal. Nou kapab konsidere li tou tankou yon apokòp, ki se disparisyon youn oswa plizyè fonèm nan finisman yon mo. Fenomèn apokòp la vini apre yon chanjman fonetik. Sa kapab rezilta pasaj mo a soti nan yon lang rive nan yon lòt oubyen soti nan yon eta rive nan yon lòt nan istwa evolisyon yon lang. Men kèk egzanp twonkasyon mo kreyòl ki soti nan espànyòl : *apache > apach ; boletín > bòlèt ; bueno > bwenn ; derecha > delèch ; dos kabezas > dekabès; cerveza > sèlvès ; dezafío > dezafi ; gabela > gabèl ; garganta > gagann ; guitarra > gita ; guayaco > gayak ; guayabero > gwayabèl; guajiro > gwayil; canica > kannik ; comoquiera > komokyèl ; macuto > makout; malucho > malouk ; rapadura > rapadou ; sin vergüenza > sibèlgwen ; siguapa > sigwav ; ciruela > siwèl; tocayo > tokay,* etc.

Nou jwenn fenomèn senkòp tou kote yon fonèm oswa yon silab disparèt nan mitan yon mo pandan li soti nan espànyòl pou rive

nan kreyòl la. Men kèk egzanp : *derrochón* > *detchong* ; *hasta ahora* > *atahola* ; *cabezada* > *kabicha*, etss.

Konsa, nou kapab souliye sou fenomèn pretay mo a, kreyòl la pa kontante li fè yon senp adopsyon : li adopte anmenmtan li adapte pandan li rann reyalite lengwistik lang etranje a konfòm avèk reyalite fonolojik natirèl pa li. Adaptasyon sa a nesesè pou li fasilite reyalizasyon fonetik tèm yo nan bouch tout moun ki pale lang nan. Se sa N.S. Troubetzkoy (1986) rele krib fonolojik la.

**Kòman akademi an ta kapab reyaji devan fenomèn sa a ?**

Repons nou dwe bay kesyon sa a pa fasil, jan nou ta gen dwa kwè sa. Si li ta parèt yon ti jan fasil pou presize ki modèl akademi nou swete genyen sou plan administratif, sou plan entèvansyon teknik nan sans nòmalizasyon lengwistik, li pa fasil ditou ! Men, anvan mwen eseye reponn li, mwen ap raple yon opinyon mwen gen okazyon pataje avèk plizyè kòlèg deja : si nou pa byen planifye mòd gouvènans ak mòd entèvansyon, kòman pou li jere diferans lengwistik nou konstate nan pratik kreyòl la soti nan yon rejyon rive nan yon lòt oubyen pratik idyolektal yo (ki konsène yon moun oswa yon ti gwoup moun)..., Akademi an gen dwa fè plis tò pase byen nan yon kesyon ki sitèlman enpòtan yo rele kodifikasyon, estandadizasyon avèk nòmalizasyon.

Reponn kesyon sa a mande tou pou nou reflechi sou mòd adaptasyon lokitè yo fè nan nivo fonetiko-fonolojik mo kreyòl la prete nan lang etranje yo, anpatikilye, nan anglè, pa egzanp, pou sa ki konsène fenomèn pwotèz nou fèk siyale a. Annefè, si sèten moun di espò, estòk, estwok, estann, estannbay, estaf, estatè, estòp, eskout, espòtmann, eskoutè, ets., men, an jeneral, moun ki rive nan yon wo nan lekòl yo di : *spò, stòk, stwok, stann, stannbay, staf, statè, stòp, skout, spòtmann, skoutè*, ets.

Li ta parèt fasil pou nou konsidere fason moun ki pa pase lekòl ditou pale kòm fòm pale kreyòl ki pi lejitim : nou souvan kwè paske yo pa pale lòt lang tankou fransè avèk anglè fè fòm pale yo a meyè fòm pale kreyòl la. Men, nou ta dwe admèt kesyon pa ale lekòl la (ki fè nou genyen yon pakèt konpatriyòt ki pa konn ni li ni ekri)

se yon gwo vid pou nou konble. Annou konsidere nou rive nan yon moman kote tout Ayisyen konn li ak ekri. Men, si nou rive la san nou pa anseye yon lòt fason kote nou dwe mennen aprenan yo devlope lòt atitid vizavi lang kreyòl yo a, anyen p ap chanje, fòm pale yo ap rete menmman parèyman. Okontrè, si tout moun vin pale fransè nòmalman epi nou pa rive fè rapò nou genyen avèk lang yo evolye, fòm pale kreyòl yo kapab vin pi pre fransè a toujou. Paske nan imajinè kèk ayisyen plis yo melanje kreyòl yo pale a avèk fransè se plis yo kwè yo pi byen parèt nan sosyete a. Sa mande pou nou fè yon travay sou mantalite yo !

Youn nan fason Akademi an ta kapab reyaji devan fenomèn nan se dabò obsève kòman lokitè yo itilize mo prete yo : kòman yo fè yo antre nan sistèm lengwistik kreyòl la, gade wè vrè sans mo yo pran nan pale yo, ets. Lè li fin obsève jan moun yo sèvi avèk mo yo, sans yo ba yo epi rapò sans mo sa yo ta genyen avèk lòt mo ki genyen yon sans tokay pou evite konfizyon. Li gen dwa fòmile pwopozisyon li va soumèt bay komisyon tèminolojik yo ki va reflechi sou yo pou wè si yo kapab aplike yo, reflechi davantaj sou yo, refòmile yo si sa nesesè, ets.

## Kèk pwopozisyon nan kad gouvènans Akademi kreyòl la

Mwen kwè li enpòtan, apre pakou sa a nou sot fè sou kesyon pretay mo epi sou mòd entèvansyon Akademi an ta kapab fè devan fenomèn sa a, pou nou fè kèk pwopozisyon nou sipoze ki kapab itil nan kad fonksyònman yon enstitisyon konsa. Pwopozisyon sa yo ap touche kesyon gouvènans teknik Akademi an.

### *1. Fòmasyon komisyon tèminolojik*

Misyon esansyèl komisyon konsa se ta travay sou kreyasyon mo nan divès domèn lakonesans san nou pa tonbe nan ka « kreyòl dragon » jan anpil moun kalifye pwopozisyon kèk ekriven antiyè fè pou kreyòl antiyè yo. Andedan komisyon sa a, nou ka jwenn pwofesyonèl ak teknisyen nan divès domèn anpatikilye nan domèn lengwistik an jeneral, men espesifikman nan domèn tèminoloji, leksikoloji, semantik, etnografi lapawòl... Konsa, teknisyen yo ap

genyen pou anime komisyon yo nan pwopoze lide pou fè sa mache. Anreyalite, Akademi an gen dwa manm komisyon tèminolojik ki ta gen dwa egziste san se pa li ki kreye yo.

### 2. Elaborasyon yon diksyonè jeneral monoleng pou lang nan

Akademi an kapab kontribye nan elaborasyon yon diksyonè jeneral inileng kreyòl. Gwoup teknisyen ki ap enplike nan elaborasyon diksyonè sa a gen dwa manm komisyon tèminoloji yo, men pa fòseman. Sa ki enpòtan, yo dwe genyen konesans serye nan domèn lengwistik, anpatikilye nan disiplin espesifik tankou : leksikoloji / leksikografi, semantik... Se vre, genyen plizyè diksyonè jeneral kreyòl tankou Diksyonè Kreyòl Vilsen, men yo pa toujou respekte prensip estanda pou elabore yon diksyonè. Se vre sa ki genyen yo reponn yon pati nan òf ijan ki genyen nan domèn nan. Men, yo pa sifizan !

### 3. Kreyasyon yon obsèvatwa politik lengwistik

Youn nan mwayen pou anpeche kèk lokité fè dezòd nan jan yo sèvi avèk yon lang, se obsève jan li fonksyone, jan yo sèvi avèk li nan diferan domèn yo, jan li prete mo nan lòt lang li gen kontak avèk yo, jan moun yo ateri mo prete sa yo nan sistèm mòfonolojik li. Youn nan fason ki ka pèmèt nou rive etabli obsèvasyon sa a se atravè yon obsèvatwa espesyal ki pou analize kouman moun yo pratike lang nan nan sitiyasyon natirèl pratik li. Akademi an, si nou rive kreye li, kapab mete Obsèvatwa politik lengwistik sa a sou pye. Pa bliye, yon lang se kote tout kalite dezòd kapab tabli kò yo. Pa gen lapolis ni vijil ki pou anpeche moun di sa yo vle, jan yo vle, lè yo vle, kote yo vle. Se nan yon travay kodifikasyon, nòmalizasyon, estandadizasyon nou kapab rive redui frekans dezòd sa yo. Men, nou kapab rive nan nivo sa a san yon akademi si nou mete enstitisyon rechèch djanm ki pou travay sou yo. Rete kounye a pou nou reflechi sou pi bon mwayen pou nou rive difize epi vilgarize konesans ki pou ede nou rive nan nivo sa yo. Paske si lang yo se kote done yo òdone yon jan ki regilarize fonksyònman lang nan, regilarizasyon sa a pa soti nan syèl tonbe sou latè jan sa te konn fèt nan peryòd lamàn. Se yon travay san pran souf ki pou pèmèt nou rive obsève, anrejistre,

analize epi pwopoze fason pou anpeche dezòd posib sa yo chita nan pratik lang nan.

Men, li enpòtan pou nou souliye travay akademi an pa kapab ranplase entèvansyon syantifik divès domèn ki la pou devlope divès kalite konsèp nan lang nan yon fason pou li kapab rive esprime divès kalite reyalite avèk esperyans syantifik pou difize lakonesans nan divès nivo, domèn, chan avèk aktivite. Li pa kapab ranplase non plis travay ekriven yo dwe kontinye fè nan literati pou fè lang nan travay nan yon domèn konsa ki sèvi pou difize lakonesans sou divès lòt domèn pandan li ap fè lang nan montre bèlte pratik literati fovorize nan pratik lengwistik kreyòl la. Okontrè, akademi an kapab ankouraje ekriven ki fin maton nèt ansanm avèk ekriven anmatè pwodui davantaj nan lang nan pandan li ap kreye (oswa ankouraje lòt moun oubyen enstitisyon kreye) yon seri pri literè ki va la pou rekonpanse tout kalite zèv ki pèmèt lang nan devlope sou plan lengwistik.

Entèvansyon Akademi an dwe kontribye nan kesyon estandadize lang nan. Li enpòtan pou manm akademi an konnen enstitisyon an p ap la pou yon kreye lang kreyòl la ki deja egziste nan yon kominote kote yo ap sèvi avèk li pou kominike depi anviwon 3 syèk. Li p ap la non plis pou montre moun pale. Li va la pou akonpaye devlòpman lang nan, nan rive estandadize diferan fòm ki ap fè konkirans andedan lang nan. Se sitou la a entèvansyon diksyonè monoleng jenaral la pi enpòtan ! Pou nou pa twò long, nou kapab di entèvansyon sa yo vize yon pwosesis gramatizasyon lang nan, pou nou anplwaye yon konsèp filozòf Sylvain Auroux (1994) sèvi pou endike yon « pwosesis ki pèmèt yo dekri epi outiye yon lang sou baz 2 zouti teknolojik espesifik ki se gramè avèk diksyonè ki reprezante 2 eleman ki pi enpòtan nan konesans metalengwistik nou genyen sou yon lang. » Men se pa 2 zouti sa yo sèlman ki patisipe nan gramatizasyon yon lang. Tout lòt eleman itil tankou : manyèl pwononsyasyon, vokabilè òdinè, vokabilè espesyalize, ets. patisipe nan pwosesis gramatizasyon yon lang.

## Konklizyon

Etid sa a montre lang yo pratike nan ti peyi ki plis konsome divès kalite pwodui, anpatikilye pwodui teknolojik yo fabrike nan peyi kote yo pratike yon « gran lang yo sèvi pou difizyon lakonesans ak lasyans » se lang ki tou la pou « konsome lòt lang ». Peyi gran lang pou difizyon entènasyonal sa yo vann ti peyi yo pwodui yo ansanm avèk lang yo. Paske pwodui yo trennen lang yo dèyè yo. Li montre nou tou lang kreyòl ayisyen jodi a genyen anpil mo avèk espresyon li prete nan anglè avèk espànyòl. Men, plis nan anglè. Sa li prete nan espànyòl yo pa menm fin rive yon ka nan sa li prete nan anglè. Anpil Ayisyen rele pou anglè a yo kwè ki ap kontaminen kreyòl la. Men sanble moun yo santi yo oblije viv avèk sa konsa, paske pretay mo a se yon fenomèn ki touche tout kalite lang menm si genyen lang ki pi pèmeyab pase lòt. Jan Jean Pruvost et Jean-François Sablayrolles (2003 : 116) ekri sa,

> L'emprunt constitue un procédé universel d'enrichissement des langues dont il n'y a pas lieu de s'offusquer : on emprunte la dénomination en même temps qu'on importe une nouvelle réalité, concrète (le radar, le fast-food) ou abstraite (le week-end avec la semaine anglaise). [Se otè a ki mete karaktè italik la].

Nou kapab konsidere etid sa a montre nou genyen twa kalite kontak lang nou gen dwa rankontre nan yon kominote. Enfliyans youn sou lòt genyen pou wè dirèkteman avèk kalite kontak sa a :

1. Yon sitiyasyon kote lang yo genyen yon kontak fizik youn avèk lòt, kote yo ap viv nan yon menm kominote. Se ka, pa egzanp, kreyòl avèk fransè ann Ayiti, oubyen fransè avèk anglè nan pwovens Kebèk.
2. Yon sitiyasyon kote lang yo pa genyen kontak fizik imedya : yo pa pataje yon menm espas dyalojik. Se ka anglè avèk kreyòl nan peyi Ayiti. Men, si yo pa pataje yon menm kominote, anglè a enfliyanse kreyòl la nan pale lokitè ayisyen ki pale anglè. Ann Ayiti, jan nou montre li a, kreyòl la pa gen kontak imedya avèk anglè a ni espànyòl la (esepte nan zòn fwontalye avèk Repiblik Dominikèn). Yo pa pataje menm espas

kominikasyon kote lokitè yo kapab sèvi avèk youn oubyen lòt nan nenpòt sitiyasyon kominikasyon. Medya kominikasyon gran piblik yo (mass media) jwe yon gwo wòl nan difizyon epi enfliyans anglè sou lòt lang yo, kidonk sou kreyòl. Jan mwen montre sa nan Govain (2009), kontak ant anglè, fransè avèk kreyòl pa bagay ki kòmanse jodi a. Men, nan dènye ane sa yo, li vin pi fò. Nou ta kapab konsidere li vrèman kòmanse avèk esperyans okipasyon amerikèn (1915-1934).

3. Yon sitiyasyon kote yon lang domine yon lòt non pa nan yon sitiyasyon kontak fizik dirèk, men pandan li sèvi avèk yon seri mwayen tankou sa nou sot prezante yo : teknoloji, espò, domèn elektwonik, enfòmatik, komès, ets. Pi fò mo nou jwenn nan domèn telefoni mobil avèk enfòmatik Ayisyen ap sèvi jodi a soti nan anglè. Yon lòt ka ankò ki fè anglè a dominan sou kreyòl la, se esperyans mache travay la kote pi fò antrepriz yo ki egzije pou moun ki vle travay pou yo oblije pratike anglè. Konsa, esperyans kontak lang yo reprezante yon reyalite ki konplèks epi abstrè anmenmtan. Se pa yon esperyans nou toujou kapab li fasilman nan sa je nou avèk zòrèy nou kapab pèmèt nou wè epi tande.

Se nan kategori kontak sa a nou jwenn majorite mo kreyòl la prete nan anglè epi ki genyen rapò avèk domèn teknoloji ak telekominikasyon. Se menm obsèvasyon an nou kapab fè tou pou mo kreyòl ki soti nan anglè ki konsène domèn enfòmatik avèk entènèt.

Etid sa a pèmèt nou konprann enfliyans anglè a pi fò sou kreyòl la pase pa espànyòl la. Anpil nan mo kreyòl la prete nan espànyòl pase nan lang nan nan zòn fwontalye avèk Repiblik Dominikèn, nan blòk gran Nò peyi a. Enfliyans anglè a pi fò pase pa espànyòl la, se vre, men, nou pa dwe nye li posib pou nan yon avni ki ka pa twò lwen, espànyòl la kapab vini pi enfliyan pase jan li ye la a. Rezon : avèk plis pase 20 000 etidyan ayisyen ki ap etidye nan Repiblik Domonikèn mete sou plizyè santèn ki jwenn bous pou etidye nan peyi Kiba nan divès disiplin (jodi a Venezyela bay kèk dizèn bous etid tou), plizyè santèn lòt ap etidye nan lòt

peyi latino-ameriken yo... espànyòl la gen dwa vin pi enfliyan sou kreyòl ayisyen an. Gwo enfliyans « anglo-ameriken » an se imaj oubyen reprezantasyon pratik lengwistik, sosyokiltirèl ak ekonomik Ayisyen an jeneral genyen de peyi sa a.

Pou fini, mwen ap raple genyen twa (3) esperyans ki favorize enfliyans lang anglè a sou fonksyònman kreyòl ayisyen an. 1) se esperyans konsomasyon nouvèl teknoloji avèk enfòmatik nan tout peyi ki pa pwodui eleman sa yo; 2) kesyon migrasyon ayisyen nan peyi anglofòn yo, o Zetazini anpatikilye. Sa gen lontan, Lafrans se te destinasyon privilijye ayisyen, sitou pou moun ki soti nan klas entelektyèl la. Yo te konsidere Lafrans tankou yon referans, kòm kapital oubyen metwopòl entelektyèl Ayiti. Jodi a, menm kategori moun sa yo plis vwayaje nan peyi Etazini avèk Kanada. Donk, sa fasilite enfliyans anglè a sou kreyòl; 3) esperyans mondyalizasyon an kote anglè a jwenn yon seri òganizasyon oswa asosyasyon rejyonal ak entènasyonal ki pèmèt yo pratike lang nan nan plis kominote. Nan sans sa a, devlopman mondyalizasyon an se yon boustè pou espansyon anglè a, men tou sa pèmèt anglè enpoze dominasyon li sou lòt lang, donk sou kreyòl ayisyen an. Pou enfliyans espànyòl la sou kreyòl la nou ta gen dwa kenbe 2 esperyans : 1) kontak jewografi ant Ayiti avèk Repiblik Dominikèn (2 peyi ki pataje menm fwontyè); 2) kesyon migrasyon ayisyen nan peyi ispànofòn tankou Kiba ak Repiblik Dominikèn.

## Bibliyografi

AROUX, S., 1994, *La révolution technologique de la grammatisation*, Liège, Mardaga.

CUQ, J.-P. (dir.), 2003, *Dictionnaire de didactique du français langue étrangère et seconde*, Paris, CLE International.

DORCIL, R.D., 1991, *La néologie lexicale en créole haïtien*, mémoire de licence en linguistique appliquée, Université d'Etat d'Haïti / Faculté de Linguistique Appliquée.

DUCROT, O. & SCHAEFFER, J.-M., 1995, *Nouveau dictionnaire encyclopédique des sciences du langage*, Paris, Seuil.

ÈTELOU, Mod & Vilsen, Fekyè 2005 e 2008, *Diksyonè kreyòl*, Port-au-Prince, Editions Areytos, (2ème édition).

Faine, J., 1936, *Philologie créole*, Port-au-Prince, Imprimerie de l'État.

FATTIER, D., 2000, *Contribution à l'étude de la genèse d'un créole : L'Atlas Linguistique d'Haïti, cartes et commentaires*, Villeneuve d'Ascq, Presses Universitaires du Septentrion.

GOVAIN, R., 2009, *Plurilinguisme, pratique du français et appropriation de connaissances en contexte universitaire en Haïti*, Thèse de doctorat de 3e cycle, Université Paris 8, Paris.

________, 2010, « Comportement lexico-sémantique et phonologique des mots créoles en -man » in Robert Chaudenson (coord.), n° 1 et 2, *Etudes créoles, Société, langues, école en Haïti. En hommage aux victimes universitaires du séisme du 12 janvier 2010*, p. 125-140.

_________, 2011, « Vers l'émergence du créole haïtien comme langue étrangère (!) » in *Devenir des créoles : approches théorique, littéraire et sociolinguistique. Revue Recherches haïtiano-antillaises*, n° 7, p. 65-82.

_________, 2012, *Le créole haïtien dans la mondialisation*, communication présentée au 13e Colloque International des Études créoles : Langues créoles, mondialisation et éducation (University of Mauritius), 5-9 novembre 2012.

_________, 2013, *Les emprunts du créole haïtien à l'anglais et à l'espagnol*, Paris, L'Harmattan (ki genyen pou parèt).

NIKLAS-SALAMINEN, A., 2001, « Sur la néologie et la norme », in G. Siouffi et A. Steuckardt, *La norme lexicale*, Montpellier : Publications Montpellier 3.

POMPILUS, P., 1985, *Le problème linguistique haïtien*, Port-au-Prince, Les Éditions Fardin.

PRUVOST, J. & Sablayrolles J.-F., 2003, *Les néologismes*. Paris, Presses Universitaires de France (Coll. Que sais-je ?).

SYLVAIN, Suzanne, 1936, *Le créole haïtien : morphologie et syntaxe*, Port-au-Prince, chez l'auteur et Wetteren (Belgique), De Meester.

TROUBETZKOY, S., 1986, *Principes de Phonologie*, Paris, Klincksieck.

VALDMAN, A. (dir.), 1981, *Haitian creole-english-french dictionary*, Bloomingtong, Indiana University, Creole Institute.

# Tradiksyon Bib la an kreyòl

Monseyè Pierre-Antoine Paulo
Evèk Pòdpè
Konferans Episkopal Ayiti
Komisyon Episkopal Tradiksyon Bib la
paulopaomi@gmail.com

## Kominikasyon sa a antre nan kad « Kreyòl nan kesyon tradiksyon »

Evèk katolik ann Ayiti, nan òganizasyon yo rele « Konferans Episkopal Ayiti » a mete kanpe yon komisyon pou fè tradiksyon Bib la an kreyòl. Komisyon sa a fè tradiksyon Nouvo Kontra a deja. L ap travay kounye a sou tradiksyon Ansyen Kontra a.

Men sa tradiksyon sa a fè nou dekouvri nan lang kreyòl la.

## Sou zafè lengwistik

### *Nivo semantik*

Konpare lang franse a, dezyèm lang ofisyèl peyi a, ak lang kreyòl la nou wè lang kreyòl la gen fonoloji pa li, sentaks pa li ak leksik pa li. Li gen règ ak prensip ki tabli.

### *Nivo estilistik*

Konpare lang franse a, dezyèm lang ofisyèl peyi a, ak lang kreyòl la, kreyòl la genyen estilistik pa l. Nou konstate sa de (2) kote sitou, nan efè mo a fè sou moun ak nan reyalite ki anba mo a.

#### *Efè mo a fè sou moun*

Ki efè mo a fè sou moun ki tande li oswa ki li li ? Mo kreyòl la gen efè estetik, afektif ak retorik pa l ki pa menm ak mo franse a, menm lè yo sanble (pa egzanp : mèt, chèf, cheri, vakabon, bourik).

#### *Reyalite ki anba mo a*

Ki reyalite ki anba tèl oswa tèl mo ? Mo a ka familye, gwosye, relijye oswa prestijye. Li pa toujou sonnen menm jan ak mo franse a, menmsi yo sanble. (pa egzanp charite, fanm, enpoze, pijon, gran,visye, enben).

Nan nivo semantik ak estilistik, nou dekouvri gen de (2) kreyòl : yon kreyòl etranje ak yon kreyòl peyi. Kreyòl etranje a pi sèvi ak semantik oswa estilistik franse a, jan nou wè sa lakay anpil jounalis, gwo entelektyèl ak gwo otorite. Kreyòl peyi a pi respekte prensip semantik ak estilistik lang kreyòl la.

Nan tradiksyon Bib la nou chwazi sèvi ak kreyòl peyi a, e nou vle fè pwomosyon l.

## Sou zafè tradiksyon

### *Gen divès fason yo fè tradiksyon. Men kèk fason :*

- tradiksyon literal oswa mo pou mo
- tradiksyon mo prete (an franse : « emprunt », sètadi mo prete), lè yo sèvi ak menm mo yo ta dwe fè tradiksyon an sou li a.
- transliterasyon, lè yo nèk adapte lèt yo sot nan yon lang al nan lòt.
- perifraz, oswa esplikasyon mo a
- tradiksyon adisyonèl, lè yo mete yon mo oswa kèk mo anplis.

Nan tradiksyon kreyòl la nou sèvi ak tout.

Men sèlman nou vle fè wè de (2) bagay.

Premyèman nan tradiksyon mo pou mo a, lang ebre a gen kèk pawòl, se pa tout lang ki ka bay yo mo pou mo. Men kreyòl la bay yo fasil paske li gen menm fòm sentaks la. Pa egzanp lang ebre a di : « 'akol tho'kel » : an kreyòl: « manje manje w » (Jenèz 2,16); ebre a di : « moth ta muth »; an kreyòl : « w ap mouri mouri w » (Jenèz 2,17); ebre a di : « harbah 'arbeh »; an kreyòl : « anpil anpil » (Jenèz 3,16). Yon dènye egzanp. Ebre a di : « nesrepah lisrepah »; an kreyòl : « an nou kwit yo byen kwit » (Jenèz 11,13).

Nou ta gen dwa prezante menm enfòmasyon sa yo nan yon tablo :

| Ebre | Kreyòl | Referans nan Labib |
|---|---|---|
| 'akol tho'kel | manje manje w | Jenèz 2,16 |
| moth ta muth | w ap mouri mouri w | Jenèz 2,17 |
| harbah 'arbeh | anpil anpil | Jenèz 3,16 |
| nesrepah lisrepah | an nou kwit yo byen kwit | Jenèz 11,13 |

Se sa nou ta ka rele an franse : « emphase ou superlatif par répétition phonétique ». Nou pa jwenn sa nan tout lang. Men lang ebre ak lang kreyòl la genyen l.

Dezyèm bagay nou ta vle montre nan zafè tradiksyon an, nou sèvi anpil ak transliterasyon ki pa yon tradiksyon toutbon vre, men yon senp adaptasyon lèt. Pa egzanp : Bib, Kris, Mesi, evanjil, apot, farizyen, pibliken, santiryon.

Lang kreyòl la manke mo egzat pou fè tradiksyon anpil mo senp ki pa mo savan ditou. Pa egzanp, an franse : vallée, plateau, trône, génération, monde, tribu, chair, création, champ. Nou pa gen mo egzat pou fè tradiksyon yo.

Lang kreyòl la se yon lang ki konkrè, sa vle di ki bay reyalite a jan l ye a. Li sitèlman konkrè, li gen yon seri mo ki fè bèlte lang lan ak orijinalite l. Pa egzanp : kè poze, kè sere, kè sansib, kè sote, kè di, kè plen, kè fè mal, de kè.

Nou vle montre gras a seri mo sa yo, ak lòt ankò, lang kreyòl la gen yon richès ki pa gen parèy. Pa egzanp, kreyòl se youn nan lang ki bay pi bon tradiksyon pou pawòl Kris la, lè li di yon kote,

an franse : « *Je vous laisse la paix* » (Jn 14, 27) epi yon lòt kote : « *Je ne suis pas venu apporter la paix* « (Mt 10, 34). Premye kote a, « la paix » se « kè poze ». Dezyèm kote a « la paix » se « lapè ».

Paske an kreyòl premye pèsòn pliryèl ak dezyèm pèsòn pliryèl se menm, nan toulède ka se mo « nou », sa mande anpil efò, nan ka sa a, pou fè yon tradiksyon ki klè. Konsa nou sèvi ak sistèm tradiksyon adisyonèl la. (Pa egzanp : 1 Ko 4,8-10)

Menmjan pou kretyen yo, mo « kretyen » an vle di «moun», se konsa tou pou moun ki pale kreyòl yo, mo « nèg, nègès » oswa « grannèg, grannègès » ale ak nenpòt moun kèlkanswa koulè l ak ras li. (Mt 9, 7 ; 9, 10). Konsa lang kreyòl la se yon poto ki kore negritid la.

Se vre, lang kreyòl la pa gen vwayèl « u » ladan l, men pou nou fè tradiksyon mo tankou « cuir » oswa « huit », nou gen pwoblèm. Li ta bon yo fè sonje ki mezi yo pran pou sa.

### Sou zafè teyoloji ak filozofi

Kote lang kreyòl la manke mo pa l menm, menm si lide a la, se nan zafè teyoloji ak filozofi. Nan teyoloji ak filozofi Legliz la pi aplike a, gen mo tankou, an franse, *essence, substance, nature, être, néant, devenir, personne.* Li ta bon pou yo ankouraje travay ki ap fèt nan sans sa a, e pou yo fouye travay sa a pi plis.

### Konklizyon

Travay tradiksyon Bib la an kreyòl montre nou ni limit ni valè lang kreyòl la. Bib la soti nan kilti pèp ebre a. Lang ebre yo te pale nan tan sa a, se yon lang ki konkrè, kidonk li di reyalite a jan l ye a. Li pa yon lang ki abstrè, kote w pa fin wè reyalite ki kache dèyè mo a. Se konsa lang kreyòl la ye tou. Se poutèt sa kreyòl la alèz ak pi fò sistèm lengwistik kote Bib la soti a. Men kote kreyòl la pa fin twò alèz se ak sistèm lengwistik ki sèvi nan teyoloji ak nan filozofi ki gen plis enfliyans nan Legliz la, paske li pi abstrè. Nou dwe fè plis efò ak tradiksyon kreyòl la nan domèn sa a.

# Travay legliz katolik nan batay pou pwogrè lang kreyòl la

William Smarth
Pè Legliz Katolik
Direktè CIFOR (Centre inter-institut de formation religieuse)
wsmarth@hotmail.com

**Rezime**

Soti 27 oktòb pou rive 29 oktòb 2011, Inivèsite Leta d Ayiti ansanm ak plizyè lòt enstitisyon tankou : Bon Nouvèl, SAKS, e latriye, te deside òganize yon gwo kòlòk pou sansiblize pèp ayisyen an sou nesesite ki genyen pou mete yon Akademi lang kreyòl Ayisyen sou pye. Tèm Kòlòk la te attire atansyon anpil obsèvatè : « Akademi Kreyòl Ayisyen : ki pwoblèm ? Ki avantaj ? Ki defi ? Ki avni ? » Anpil gwo defansè lang kreyòl te defile devan anviwon 200 obsèvatè pou yo vin bay kont randi sou fason yo goumen pou lang nan rive kote li ye la a. Pè Wilyam Esmat (Wiliam Smart), ki se youn nan defansè lang kreyòl te pale sou fason Legliz Katolik te batay pou lang kreyòl la rive kote li ye jounen jodi a.

Selon Pè Wilyam, batay la t ap fèt anba anba, men, ak piblikasyon premye dokiman ki pote non *Konstitisyon sou Litiji Legliz katolik* la ki te vote 4 desanm 1963 nan konsil Vatikan 2. Dokiman sa a te deklare depi premye dimanch karèm (16 fevriye 1964), evèk yo gen dwa pèmèt pou lamès fèt nan lang pèp kote yo ye a, nan tout pawas, nan tout chapèl. Deklarasyon sa a te fè pi fò moun kontan men tou li te leve plim sou do yon ti ponyen. Dapre Pè Wilyam, batay la pa t piti men ak konkou pè Janklod Baje (Jean-Claude Bajeux), Pyè Dejan (Pierre Dejean), Iv Dejan (Yves Dejean) ak frè li Pòl Dejan (Paul Dejean), e latriye, yo pa t bese tèt. An n li ak anpil atansyon gwo travay sa a Legliz Katolik te fè pou lang nou an.

Medam Mesye, bonjou,

Si nou pèmet mwen sa, m ap kontinye refleksyon Monseyè André Pierre yo, men sou yon lòt ton. Mwen ta renmen fè l sou ton yon moun ki viv esperyans batay pou lang kreyòl la anndan Legliz Katolik ann Ayiti. Konsa, premye dokiman Legliz katolik vote nan Konsil Vatikan 2, se sa nou rele Konstitisyon sou Litiji a. Sa te pase 4 desanm 1963. Ti kras pi ta, nan aplikasyon desizyon Konsil la, Biwo Vatikan ki okipe litiji a pral deklare : depi premye dimanch Karèm 1964, ki te pral 16 fevriye 1964, evèk yo gen dwa pèmèt pou lamès fèt nan lang pèp kote yo ye a, nan tout pawas, nan tout chapèl. Gwo emosyon pou tout katolik ayisyen ! Pi fò, pi fò pèp la kontan. Yon ti gwoup moun pa dakò, paske pale laten an sanble fè yo parèt tankou si yo pa menm ak pèp la, menmsi yo pa konprann laten an. Men nou poko souke kò n pou n wè sa nou pral fè ann Ayiti. Gen pwoblèm lajan, gen pwoblèm moun ki pou fè tradiksyon rapid rapid sa a. Se jis apre fèt Nwèl ak fèt premye janvye 1964, nou kòmanse atake pwoblèm lan. Libreri franse yo pral ban n yon kout fwèt, lè yo anonse y ap gen tan mete tèks franse a deyò. Lè sa a atò, nou fè yon ti gwoup 3 pè : Jean-Claude Bajeux, Pierre Dejean avèk mwen menm. Epi nou deside : « N ap frape yon kou ! N ap parèt ak yon tèks nan lang pèp la, n ap parèt ak seremoni dimanch Karèm yo an kreyòl. Sèlman pa gen lajan, pa gen moun pou tradiksyon yo, lè sa a, sitou Yves Dejean ak frè l Paul, ki pi maton nan afè tradiksyon kreyòl la, nan pawas pwovens, epi tan an kout toutbon vre. Eben, mwen tanmen travay sou tradiksyon, Jean-Claude Bajeux ak Pierre Dejean ap chèche lajan. Mwen sèvi ak yon ti liv Yves ak Paul te deja pibliye : « Evanjil dimanch ak fèt » e mwen tradui lòt tèks yo. Mwen rekonèt tradiksyon an te manke anpil anpil, e se lè sa a mwen kòmanse aprann fè tradiksyon kreyòl. Men fòk nou te make evènman an. Nou al enprimri *Deschamps*, nou antann avèk yo. E tèks la soti kòmansman fevriye.

Kounye a aktivite lajounen, lannuit pou fè l pati. Nou resi voye l gratis bay tout pawas, bay tout kominote frè ak mè, anvan 16 fevriye a. Anpil moun nan pèp Bondye a fè fèt. Men se pa tout. Plizyè pè, mè, frè, voye l tounen ban nou. E men kòmantè yo :

« Sa mesye sa yo konprann ? Kote yo soti pou yo vle foure patwa kreyòl la nan lapriyè lamès la ! » La tou, batay la kòmanse nan mitan pè yo, nan kèk gwoup layik tou, nan koral yo. Nou kenbe tennfas, malgre kòlè, malgre jouman. Sa, se premye wonn batay la.

Bon ! Konsil la fini 8 desanm 1965. Ansanm ak evèk ki te nan peyi a, nou pral travay pou nou monte pi fò komisyon Konsil la mande nan Legliz la. Nan pami yo, pral gen : komisyon episkopal nasyonal litiji, komisyon episkopal nasyonal tradiksyon, komisyon episkopal nasyonal pastoral, komisyon episkopal nasyonal sakre. Evèk yo nonmen Pierrot Dejean reskonsab Komisyon litiji a – Jean-Claude Bajeux reskonsab komisyon sakre a – mwen menm reskonsab komisyon tradiksyon an. Se konsa mwen pral monte komisyon tradiksyon an ak Yves ak Paul Dejean, Joseph Augustin, François Gayot, Frantz Colimon, Jean Parisot. Youn nan premye travay nou, se pral tradui lapriyè ki pa chanje nan lamès la, sa yo fè nan prèske tout lamès. Gwo travay ! Bèl travay ! Pandan tan sa a tou, Yves ak Paul ap vanse nan ekri 4 ti liv evanjil yo epi Pè Parisot ap tradui evanjil Mak ak jan. Epi nou antre nan tradiksyon kèk lòt lapriyè. Se epòk sa a, ane 1967, Pè Joris Ceuuppens, yon pè Scheut, pral pran egzanp sou « Boukan », yon ti jounal pwotestan, pou li fè jounal kreyòl *Bon Nouvèl* ki la toujou.

E batay la ap kontinye nan fè konferans, nan fè diskisyon ak jèn yo sitou, nan rali (kan nasyonal kote tout Eskout reyini), nan aksyon katolik, nan koral, pou ede pi plis moun konprann nesesite sèvi ak lang kreyòl la nan Legliz, nan lekòl. Epi nou marye jefò sa yo ak bèl chante kreyòl ki fèt nan mizik ayisyen e tanbou antre nan Legliz katolik. Se konsa n ap pibliye « Tanboula » Joseph Augustin. Nou fè yon ti plak avè li, e nou fè yon lòt plak 33 tou ak yon seri bèl chante kreyòl Pè Frantz Colimon. Se nan mete plak Frantz Colimon an deyò nou manke tonbe nan kont ak Prezidan Duvalier. Eben, Herbie Widmaier ki te anrejistre chante yo, apre anpil repetisyon, sitèlman kontan plak sa a, li pote l bay zanmi l Hervé Boyer koute. Boyer menm, fanatik mizik, gwo zanmi Duvalier al fè Duvalier koute l. Tou sa nan espas yon sware. Alò Duvalier deklare : « Sa se yon pwodiksyon nasyonal : se mwen menm ki pou pibliye l. » Ti nèg

nan ka ! Fredo Dejean, frè Pierrot, konseye n al wè Mèt Villejoint, yon bon kalite avoka. Mèt Villejoint esplike n kouman Duvalier pa gen dwa sa a, e li menm nan plas nou, li pa t ap aksepte sa. E li ajoute : « Alors, mes pères, vous connaissez les conséquences ! » Pierrot avèk mwen deside : « Nou pa ka kite l pibliye li. Sa l fè, li fè ! » Chans pou nou, Hervé Boyer al pale ak Duvalier, li di l : « Monchè, kite ti mesyedam yo pibliye chante yo, yo menm, se sa ki va ankouraje yo kontinye fè bèl travay sa a. » E Duvalier aksepte. Men kouman, nou sove anba bouch lyon an, nan batay pou kreyòl.

Men, Duvalier pral pran n pi devan : 15 out 1969, li mete 9 pè ayisyen ak yon layik deyò. Pi fò nan nou te nan ekip litiji ak ekip tradiksyon. Konsa travay la pral ralanti bò isit, ann Ayiti, men li pral devlope lòtbò dlo nan dyaspora a. (Dayè, se nou menm k ap vini ak mo sa a nan lang kreyòl la, paske nou te gade tèt nou tankou juif ki gaye sou tè a). Ane 1971, Pè Antoine Adrien avèk mwen al travay ak Ayisyen nan dyosèz Bouklin. Pita, Pè Jean-Yves Urfié ak Pè Émile Jacquot ap vin jwenn nou. Nouyòk, nou rankontre ak Pè Guy Sansaricq, Pè Roland Pierre, Pè Rulx Lubin. E devan pakèt Ayisyen n ap travay avè yo a, li parèt klè pou nou se an kreyòl pou nou fè seremoni nou yo. Se konsa, pou 6 janvye 1973, fèt Epifani, fèt Lèwa, nou deside : alèkile se an kreyòl n ap fè tout seremoni Legliz. Mwen menm ak Antoine nou deside : nou p ap fè seremoni pou Ayisyen, si se pa an kreyòl. Jan yon koze Legliz katolik te konn di lontan : « *Telle est la foi, tels sont les sentiments dans lesquels je veux vivre et mourir.* » Konsa, etan nou nan dyaspora a, nou pral kontinye batay la. Nou pral pibliye yon revi, nou rele *Sèl*, sèl bon konprann, sèl ki bay manje gou. Li te kòmanse an franse ak an kreyòl, epi nou vin lage franse a pou li fèt an kreyòl sèlman. Nou rive sou 62 nimewo, soti 1972 rive 1984. Epi, *Sèl* ap antre anndan kolèj ak inivèsite Etazini. Enstitisyon sa yo pran abònman, men se etidyan ayisyen ki nan enstitisyon sa yo k ap plede envite n vin fè konferans pou yo. Batay pou refijye ayisyen yo pral bay lang kreyòl la pi plis enpòtans ankò. Nan Legliz katolik nou pral fè liv lamès ak kòmantè an kreyòl : « Fè sa pou nou sonje mwen » Nou pral pibliye yon liv kantik an kreyòl « An nou chante lwanj Bondye. »

Pandan tan sa a travay la pa ka dòmi nan Legliz anndan peyi a. Yon bò, nou jwenn Monseyè Frantz Colimon k ap fè tradiksyon Bib la, li rele l : « (Liv ki sen yo) », men li pa sèvi ak òtograf ofisyèl la. Li pral tradui tout liv lamès la tou, an kreyòl. Epi Sent Mari parèt ak « N ap regle tout bagay an chantan ». Nan epòk sa a, nou jwenn yon gwoup pè tou ki vle tradui Pawòl Bondye a an kreyòl, men yo pa rive lwen ladan l, dayè nou pral sèvi ak travay sa a pou nou fè Nouvo Kontra Bib Pèp Bondye a. Ane 1986, diktati Divalye yo tonbe. Dyaspora yo tounen lakay yo. Sitiyasyon politik la konplike anpil, kifè evèk katolik yo pale souvan. Yo fè parèt an franse ak an kreyòl. Pè Jean-Yves Urfié pral lanse « Libète », yon ti jounal kreyòl ki parèt chak semenn. Yon ekip pè ak layik katolik reprann tradiksyon Bib la an kreyòl. Se konsa, ane 2008, nou pral pibliye « Nouvo Kontra Bib Pèp Bondye a ». Pandan tan sa a, Konferans evèk katolik yo mete « Komisyon tradiksyon Bib la » kanpe. E komisyon an kontinye ap travay sou Ansyen Kontra a. Yon dènye pawòl : nan travay ki fèt nan Legliz katolik pou pwogrè lang kreyòl la, nou pa kapab bliye Radyo Solèy ki t ap feraye pou demokrasi depi sou diktati Divalye yo e, depi ane 2009, gen Tele Solèy k ap pale kreyòl pou ede pèp ayisyen an jwenn enfòmasyon ak edikasyon.

Konsa, Legliz Katolik fè anpil jefò nan batay pou lang kreyòl la jwenn plas li nan tout branch lavi pèp ayisyen an e li merite konpliman pou sa. Natirèlman, mwen pa antre nan afè lekòl, pou nou ta wè ki enpòtans lekòl katolik yo bay lang kreyòl la nan pwogram yo. Nou ta kapab pale de esperyans Mè Irene nan Nòdwès ak esperyans Pè Georges Matelier Pòtoprens, men sa se yon lòt afè. An n pase. Sèlman mwen panse, malgre tout bèl travay Legliz katolik fè nan batay pou lang kreyòl la, jefò yo pèdi anpil fòs, paske manke konviksyon e manke kouray nan travay la. Gen de lè, se solisyon radikal ki nesesè e toutotan ou nan kreyòl ak franse ansanm, desizyon pou kreyòl la p ap pran. Se sa ki rive n nan seremoni Legliz katolik, ni ann Ayiti ni aletranje, kote plizyè moun ap pwofite tout ti okazyon yo ba yo, pou fè franse ranplase kreyòl, e kounye a, yo vini ak chante laten ak chante angle tou ann Ayiti. Travay pou pwogrè lang kreyòl la se yon batay. Batay kont moun ki pa vle lang lan, pou

divès rezon. Men batay tou kont yon seri moun ki pa fè atansyon, k ap pale kreyòl mawon : nan radyo, nan televizyon, nan prèch, nan palman, nan lekòl. Se yon konbit tou pou nou deside fè jefò ansanm, pou nou pwodui bon kalite tèks kreyòl ki itil, oubyen ki bay moun plezi lè ou li yo.

# Pwomosyon ekri nan lang kreyòl ayisyen an : pou ki sa epi kouman ?

Frenand Léger
University of Toronto
Department of French
frenand.leger@utoronto.ca

**Rezime**

Objektif atik sa a se demontre rapò dirèk epi lojik ki egziste ant valorizasyon lang, kilti kreyòl la, sitou kreyòl ekri a, ak reyisit nenpòt pwojè serye pou devlopman ekonomik, politik, kiltirèl epi sosyal nan peyi d Ayiti. Apre yon analiz sitiyasyon kreyòl ekri a nan peyi a apre tranblemanntè 12 janvye 2010 la, atik la pwopoze kèk rekòmandasyon sou wòl Akademi kreyòl yo ap mete sou pye a, ta dwe jwe nan pwomosyon lang ak kilti kreyòl ann Ayiti.

Mo kle Amenajman lengwistik, akademi kreyòl, keyòl ekri, (re)konstriksyon Ayiti

## Entwodiksyon

Si nou chwazi debat sijè dokimantasyon lang kreyòl ayisyen an, se paske nan estad lang sa a rive nan evolisyon l, se nan domèn ekri a li bezwen yo ba l plis jarèt. Sa vle di se nan domèn ekri a yon akademi kreyòl ta genyen plis travay pou l fè. Aktyèlman, gen anpil lide k ap brase sou koze rekonstriksyon peyi d Ayiti apre tranblemanntè douz 12 janvye 2010 la. Anpil nan refleksyon sa yo

gentan kouche deja sou papye. Gen yon pakèt dokiman ki gentan ekri epi pibliye deja sou koze sa a. Kisa nou konstate lè nou analize tout dokiman sa yo ki ekri anrapò ak tranblemanntè douz janvye 2010 la ? Konsta sa a nou fè apre analiz dokiman sa yo – ki pwoblematik anpil – se kisa k lakòz li ? Si Leta ak lelit yo nan sosyete sivil la pa pran responsabilite yo pou rezoud pwoblèm sa a, sa k pral rive pi devan ? Si pa gen anyen ki fèt pou chanje sityasyon pwoblematik sa a, ki konsekans sa pral genyen sou rezilta pwojè (re)konstriksyon oswa refondasyon Ayiti a ? Ki wòl yon akademi kreyòl pral genyen pou l jwe nan gwo travay nesesè pou rezoud pwoblèm sosyal sa a ? E kouman, ki aksyon konkrè yon akademi kreyòl kab antreprann pou ede rezoud pwoblèm lengwistik, idantitè ak edikatif nan sosyete ayisyen an ? Se tout kalite kesyon sa yo nou pral chache reponn nan atik sila a.

## Kad teyorik ak metodolojik

Pou reponn kesyon sa yo nan yon fason ki objektif, nou te analize yon kòpis dokiman ayisyen ki anrapò ak tranblemanntè 12 janvye 2010 la. Nou te analize dokiman sa yo pou chache konnen si sityasyon lang kreyòl la nan domèn ekri a evolye, fè bak oswa rete menmman parèyman nan lane 2011 lan. Kòm sipò teyorik ak metodolojik, nou baze n prensipalman sou de travay. Tit premye a ki an franse se *Vitalité et disparition des langues*. Dokiman sa a se rezilta yon etid syantifik yon gwoup lengwis entènasyonal ekspè UNESCO (Òganizasyon Nasyonzini pou Edikasyon, Lasyans ak Lakilti) te antreprann nan lane 2003. Dokiman referans sa a pwopoze yon metòd evalyasyon pou mezire vitalite nenpòt ki lang espesyalman sa k an danje yo. Metòd sa a pwopoze nèf kritè ki kab pèmèt nou detèminen sitiyasyon ak fonksyon yon lang, si l ap byen fonksyone oswa si l ap depafini nan sosyete kote y ap itilize l la. Epitou, metòd sa a pwopoze plizyè fason pou revalorize epi fè pwomosyon lang k ap depafini yo.

Dezyèm dokiman an li menm gen pou tit : *La lecture, moteur de changement*. Mo « chanjman » an nan kontèks tit sa a vle di « devlopman ekonomik e sosyal ». Dokiman sa a prezante rezilta

ankèt entènasyonal OCDE (*Organisation de Coopération et de Développement Économiques*) te fè nan lane 2000 pou detèmine nan ki pwen elèv k ap fini lekòl fondamantal pare pou leve defi sosyete modèn nan. E nou tout konnen defi prensipal pou fonksyone nan sosyete modèn nan chita nan metriz lekti ak ekriti. Dokiman OCDE a enteresan pou de rezon : premyèman, li fè resoti lyen ki genyen ant metriz lang ekri a e reyisit anndan lekòl. Nou konnen lekti ak ekriti se konpetans transvèsal yo ye. Sa vle di, si yon elèv pa konn li ak ekri kòmsadwa, li p ap reyisi nan lòt matyè eskolè yo tankou matematik, syans natirèl, syans sosyal, e latriye. Dezyèmman, dokiman OCDE a konsidere konpetans ekri kòm yon nesesite pou bonjan devlopman sosyal e ekonomik nan sosyete modèn yo. Daprè dokiman OCDE a, « *La littérature n'est pas seulement l'un des fondements essentiels de la progression dans d'autres matières dans le cadre scolaire, elle est aussi la condition sine qua non de la réussite dans tous les domaines de la vie d'adulte. Le monde d'aujourd'hui impose aux citoyens de pratiquer l'apprentissage tout au long de la vie. Pour y parvenir, les élèves doivent être préparés à traiter l'éventail d'écrits qu'ils seront amenés à lire durant toute leur vie* » (OCDE, 2003 : 3).

Donk, devlopman sosyal e ekonomik sa a nou swete pou sosyete ayisyen an, l ap vin yon reyalite sèlman lè chak grenn Ayisyen, timoun kou granmoun, fanm kou gason, moun lavil kou moun andeyò, ava konn li e ekri kòmsadwa. Men, konn li e ekri nan ki lang ? An franse oswa an kreyòl ? Sa se yon deba ki egziste depi lontan. Nou pa gen lentansyon pase anpil tan sou koze sa a nan atik sila a. Men nan kontèks Ayiti a, kòm se yon kesyon ki gen yon enpòtans kapital, nou oblije fè yon ti rale sou li. Si nou baze n sou prensip ki di moun pi maton lè yo aprann li ak ekri nan lang manman yo, lojikman, se nan lang kreyòl la pou edikasyon ak alfabetizasyon ta fèt. Men, fè lekòl an kreyòl, kisa sa enplike legalman e ekonomikman ? Nan peyi d Ayiti, pakèt materyèl didaktik ansanm ak lòt kalite tèks elèv yo pral genyen pou yo itilize pandan tout lavi yo a, se nan ki lang yo ekri ? Ann gade pou n wè ki kalite dokiman ekri ki genyen disponib pou elèv, etidyan ak pwofesyonèl

ayisyen anrapò ak yon sijè presi ki konsène tout kouch sosyal nan peyi d Ayiti.

## Dokiman ekri sou tranblemanntè douz janvye 2010 la

Koze rekonstriksyon oswa refondasyon apre tranblemanntè douz (12) janvye 2010 la se yon sijè ki ta sanse konsène tout Ayisyen alawonnbadè. Gen plizyè dokiman ki gentan ekri epi pibliye deja sou sijè sa a. Nou kab klase yo nan de gwo kategori : kategori tèks ofisyèl yo epi kategori tèks ki pa ofisyèl yo. Nan kategori tèks ofisyèl yo, se sitou dokiman administratif ki egziste. Nou jwenn dokiman administratif tankou rapò, bilan ak dokiman pwojè. Nan kategori tèks ki pa ofisyèl yo, gen diferant kalite dokiman ki soti nan sektè prive a, ONG lokal ak entènasyonal yo, ak gwoup kongreganist yo. Pami dokiman sa yo, gen tèks syantifik, jounalistik, administratif, literè, e latriye. Tèks syantifik yo parèt sitou sou fòm atik men gen apeprè ven liv tou tankou pa Samuel Pierre a ki se *Construction d'une Haïti nouvelle : vision et contribution du GRANH* epi genyen *Refonder Haïti* Pierre Buteau, Rodney Saint-Éloi, ak Lyonel Trouillot te dirije. Yon lòt gwoup dokiman ki enpòtan nan kategori sa a se tèks literè yo. Otè ak ekriven nou yo, kèlkelanswa kote yo ye – isit ann Ayiti oswa nan dyaspora a – gentan pwodwi plizyè tèks literè sou fòm pwezi, istwa, ak temwayaj pou eksprime epi pataje eksperyans yo pandan e apre tranblemanntè a. Pami dokiman otè ak ekriven literè yo ekri, n ap mansyone liv Yanick Lahens lan ki gen pou tit *Failles*; genyen pa Dany Laferrière a li-menm ki se *Tout bouge autour de moi.* Nan liv kolektif yo, gen *Haïti parmi les vivants* epi gen *How to write an earthquake.* Anplis de liv sa yo, gen yon pakèt temwayaj literè. Yon bon egzanp konpilasyon temwayaj literè se Nimewo *Le Nouvelliste* 12 janvye 2011 lan ki te soti pou komemore premye anivèsè tranblemanntè a. Nimewo sa a genyen disèt tèks ladan l. Kèk non selèb pami otè tèks sa yo se Frankétienne, Gary Victor, Lyonel Trouillot, Louis-Philippe Dalembert, Rodney Saint-Éloi, Syto Cave, ak Kettly Mars. Pami 17 tèks sa yo, se sèl pa Louis-Philippe Dalembert a ki ekri an kreyòl. Sèz lòt tèks yo se an franse yo ekri. Sa vle di pousantaj tèks kreyòl nan nimewo jounal

yon sijè ki konsène tout pèp la, se sèlman 5,8 % li ye. Fò
e *Le Nouvelliste* se jounal ayisyen ki pi ansyen epi se youn
pi popilè nan peyi a. Otè 17 tèks sa yo, ki soti nan jounal
ati pi bon ekriven ayisyen yo. Lè nou konpare tèks ofisyèl
ɔa ofisyèl yo, nou jwenn youn nan resanblans ki genyen
.tegori sa yo se abondans dokiman administratif ak pwojè
oulede kategori yo, gen anpil dokiman pwojè yo ekri pou
ınansman pou rekonstriksyon an. Anplis tout dokiman
), gen plizyè bilan, rapò ak plan daksyon. Pa egzanp, tit
. Komisyon Enterimè pou Rekonstriksyon Ayiti a (KERA)
*l'action pour le relèvement et le développement national*
)okiman sa a ak tout lòt rapò ou jwenn sou sitwèb KERA a
ranse e an angle sèlman. Pa Fowòm Dyaspora Ayisyen an
se an angle li ye. Se sèl PNUD ki fè yon ti efò pou mete kèk
ısyon an kreyòl sou sitwèb yo a men dokiman enpòtan yo
n kreyòl.

ni, genyen dokiman Òganizasyon pou Lafrankofoni an ki
*ıitions d'actions de la Francophonie pour la reconstruction*
Nou kab remake pa gen okenn dokiman pwojè ki ekri
l pami tout sa nou mansyonen la yo. Si chans ta fè nou
ɔun ou de dokiman an kreyòl, konnen se dokiman yo te
an franse oswa an angle yo tradui an kreyòl apre. Angwo,
ɔnsidere tout kategori dokiman ki pibliye ann Ayiti depi janvye 2010 pou rive jounen jodi a, kit se tèks ofisyèl, kit se tèks ki pa ofisyèl, nou jwenn sitiyasyon kreyòl ekri a pa tèlman chanje. Menm si gen yon ti amelyorasyon tou piti nan kantite atik jounal ki pibliye an kreyòl, lang sila a kontinye ap sibi dominasyon lang franse a nan domèn ekri a. Dapre rezilta yon ankèt Coriolan te fè nan lane 2010, prèske tout tèks ofisyèl yo se an franse yo ekri. Ankèt Coriolan an menm demontre genyen plis dokiman an angle k ap sikile nan peyi d Ayiti pase dokiman an kreyòl. Enfòmason Coriolan yo koresponn ak rezilta pa nou yo. De lang k ap domine diskou ekri a sou kesyon (re)konstriksyon Ayiti a se Franse ak Angle. Kidonk, mizanplas teyorik pwojè (re)konstriksyon Ayiti a fèt nan de lang ki etranje pou pèp ayisyen an.

Nou kwè tout ekriven, sitou ekriven literè yo, gen dwa chwazi eksprime yo alekri nan lang yo vle oswa nan lang yo santi yo pi alèz. Se pou sa ki fè gen ekriven ayisyen ki ekri an franse sèlman; gen kèk lòt menm ki ekri nan toulede lang yo. Men li pa anpil e sa prèske pa egziste pou jwenn ekriven ayisyen ki ekri an kreyòl sèlman. Nan domèn atistik ak literè, lè yon ekriven oswa yon atis chwazi pou li eksprime l an franse sèlman, nou dwe respekte sa paske tout ekriven ak atis ta sipoze lib pou eksprime lide yo nan lang yo santi yo pi alèz la. Nan domèn literati ayisyen an pa egzanp, gen anpil tèks powetik ak pyès teyat ki ekri an kreyòl paske de jan literè sa yo makònen ak tradisyon oral la. Men, lè nou pran woman ak istwakout yo, pifò ladan yo se an franse yo ekri. Si kalite tèks sa yo se an franse yo ekri se pa paske tout womansye ak ekriven istwakout yo derefize ekri an kreyòl. Se paske kalite tèks literè sa yo plis chita nan yon tradisyon ekri ki poko vrèman egziste nan lang kreyòl la jan Georges Castera eksplike l nan De la difficulté d'écrire en créole. Nan atik sa a, Castera gen rezon fè deklarasyon sila a : « *De plus, l'écrivain bilingue que je suis, prend continuellement conscience (avec quelques autres) que l'écrit créole est toujours un écrit en construction, dans une langue écrite à construire. Et que c'est sa tâche d'y prendre une part active.* » (Castera, 2001 : 6).

Si ekriven ak atis dwe gen libète pou chwazi pwodui dokiman atistik ak literè nan lang yo vle, ta dwe gen lwa ki defini nan ki lang pwodiksyon ak piblikasyon dokiman ofisyèl yo dwe fèt. Nan yon peyi kote kreyòl se yon lang ofisyèl e kote plis pase 85 % moun se lang sa a sèlman yo pale, leta gen pou obligasyon ekri epi pibliye tout dokiman ofisyèl yo dabò an kreyòl epi tradwi yo an franse apre si posib. Sa ta dwe fèt konsa pa respè pou Konstitisyon an, pa respè pou 90 % pèp la ki pa konn pale franse a, e pa respè tou pou rès 10 % an menm si yo konn pale franse tou, men se avan tou kreyòl yo pale. Apretou, menm si genyen yon ti minorite moun nan peyi a ki konn pale franse, sa pa chanje anyen nan reyalite a paske nou tout Ayisyen, « se kreyòl nou ye » (Boukmann Eksperyans). Apre analiz sa a ki konfime se franse ak angle k ap mennen ann Ayiti nan

domèn ekri a, ann chache wè poukisa li enpòtan pou fè pwomosyon dokiman ekri nan lang kreyòl ayisyen an.

## Pou ki sa nou bezwen fè pwomosyon dokiman ekri an kreyòl ?

Pou ki rezon Ayisyen dwe aprann li ak ekri an kreyòl tandiske domèn ekri a se franse ak angle ki ap taye banda ladan l ? Èske lè yon moun aprann li nan yon lang, se pa pou li kapab kontinye li epi fonksyone nan lang sila a ? Men, si nan lang kreyòl la pa gen ase dokiman ekri pou moun li, ki enterè yon moun ta genyen pou aprann li ladan l ? Kòm se nan lang franse a ki gen tout kalite dokiman ekri pou moun li, èske li pa ta pi bon pou Ayisyen kontinye aprann li an franse ? Anpil moun ta vle fè kwè konn li ak ekri an franse ta plis nan enterè Ayisyen sou plan ekonomik. Moun sa yo panse, kontrèman a kreyòl la, lang franse a, se sa ki pèmèt Ayiti rete konekte ak mond sivilize a, ak kèk gwo peyi oksidantal kote yo pale franse tankou Lafrans, Kanada, Laswis, Labèljik e latriye.

Tout sa se vye agiman degrenngòch ou tande souvan nan bouch kèk entèlektyèl frankofòn etranje ak ayisyen. Youn nan lòt vye agiman anpil Frankofòn ayisyen alyene yo itilize souvan pou dekouraje pwodiksyon dokiman ekri an kreyòl se pwoblèm Ayisyen ki analfabèt yo. Agiman an chita sou yon vye lojik ki di si mwatye pèp la pa konn li ak ekri, sa pa fè okenn diferans si dokiman yo ekri an franse oswa an kreyòl paske tout jan moun sa yo pa kapab li nan okenn lang. Agiman sa a pa kòdyòm paske menm si yon moun analfabèt, li kab toujou konprann lè yon lòt moun li yon tèks pou li nan lang manman l oswa nan nenpòt lòt lang li konn pale. Jan pawòl la di l la, « analfabèt pa bèt ». Gen anpil Ayisyen ki pa konn li ak ekri men ki rive pale panyòl ak angle mete sou kreyòl la ki se lang manman yo. Pou devalorize konpetans lengwistik oral Ayisyen sa yo ki pa t gen chans al chita sou ban lekòl, yo di se angle waf ak panyòl batey yo pale. Antouka, menm si Ayisyen sa yo pa janm al lekòl, yo rive aprann angle ak panyòl nan de tan twa mouvman tandiske moun eskolarize yo ki nan klas mwayèn nan ansanm ak anpil moun nan lelit la pase tout vi yo ap aprann franse sou ban lekòl san yo pa

janm rive metrize l kòmsadwa. Kisa ki eksplike fenomèn sa a ? Èske se pwoblèm feblès sistèm edikatif la sèlman ki lakòz sa ?

Gen plizyè faktè negatif ki responsab nivo medyòk elèv, etidyan ak pwofesyonèl ayisyen nan lang franse. Nou kapab klase tout faktè sa yo nan de kategori. Nan premye kategori a, gen yon bann faktè ekonomik ki gen move enfliyans sou kapasite sistèm edikatif la. Pami yo n ap site mank estrikti ak enfrastrikti epi mank resous materyèl ak bonjan pwofesyonèl ki kalifye. San nou pa minimize enpòtans faktè ekonomik sa yo sou rezilta medyòk elèv ak etidyan ayisyen yo nan lang franse a, n ap di se pa yo-menm ki reprezante pi gwo pwoblèm nan. Manman pwoblèm nan chita nan dezyèm kategori faktè yo ki yo-menm pi fondamantal paske se faktè sosyo-istorik yo ye. Pakèt faktè sosyo-istorik sa yo responsab yon bann pwoblèm sosyo-afektif ki anpeche elèv ak etidyan ayisyen fè aprantisaj lang franse a kòmsadwa. Fòk nou ajoute se pa sèlman nan aprantisaj lang franse a elèv ak etidyan yo gen pwoblèm men yo gen anpil difikilte tou nan prèske tout lòt matyè eskolè yo. Jan nou di l deja a, lang, patikilyèman lang ekri, se matyè de baz transvèsal li ye. Si depi nan koumansman, gen difikilte pou chwazi lang zouti ak lang objè nan ansèyman, se tout lòt matyè yo anseye lekòl yo k ap soufri. Dayè, tout moun okouran difikilte elèv yo ap rankontre nan egzamen bakaloreya paske yo pa konprann franse. Anpil ladan yo pa reyisi nan matyè syantifik yo paske yo pa konprann kesyon ak konsiy egzamen yo ki ekri an franse. Apre nou te fin pran endepandans nou, te gen yon pwoblèm kantite moun kalifye nan peyi a. Se poutèt sa otorite nou yo te oblije voye chache blan Franse nan peyi Lafrans pou vin fè lekòl ann Ayiti. Ansyen kolon sa yo te toujou itilize franse a nan yon fason ki defavorab pou lang kreyòl la. Nan domèn ekri a, sitiyasyon sa a rete menmman parèyman jouk jounen jodi a.

Pwosesis kreyasyon Eta-nasyon ayisyen an te koumanse ak yon pwoblèm sou idantite kolektif kiltirèl pèp ayisyen an ki ap pèsiste jouk jounen jodi a. Èske Ayiti se yon peyi Kreyòlofòn oswa frankofòn ? Èske se yon sosyete bileng oswa inileng ? Ki estati reyèl lang kreyòl ak franse ann Ayiti ? Toutotan nou pa gen bonjan repons klè sou kesyon fondamantal sa yo, dapre yon antant jeneral ki reflete nan

yon konsyans nasyonal, gwo kokennchenn pwoblèm sosyo-afektif sa yo ki anpeche elèv ak etidyan nou yo reyisi, ap toujou pèsiste, rete la rèd kou ke makak. Dapre nou menm, pwoblèm idantitè sa a, se youn nan eleman esansyèl ki lakòz peyi d Ayiti nan eta li ye a. Se youn nan faktè ki lakòz soudevlopman sosyete a nan entegralite l, sa vle di nan domèn ekonomik, politik, jiridik, edikatif, epi kiltirèl.

Malgre sa anpil entèlektyèl frankofòn ta vle kwè, pami tout faktè ki gen yon enpak negatif sou sistèm edikatif ak ekonomi nan peyi d Ayiti, itilizasyon lang franse a se youn nan sa ki pi enpòtan yo. Se vre, lang franse a, kòm mwayen kominikasyon, pa reprezante yon pwoblèm an li-menm. Sa ki pwoblèm nan jouk jounen jodi a, se fason yo kontinye ap sèvi ak lang sa a nan sosyete ayisyen an. Jan nou di l deja, depi peryòd lakoloni, itilizasyon lang franse a te toujou defavorab pou lang kreyòl la nan domèn kominikasyon ekri ak nan pi fò sitiyasyon fòmèl yo. Men, malerezman, gen kèk entèlektyèl ki chwazi minimize enpak negatif itilizasyon lang franse a sou sistèm edikatif ayisyen an. Sèten lengwis ak didaktisyen tankou Berrouët-Oriol Robert, Cothière Darline, Fournier Robert ak St-Fort Hugues menm rive deklare se pa itilizasyon lang franse a ki responsab echèk edikasyon nan peyi d Ayiti. Dayè, menm lengwis ak didaktisyen sa yo konsidere franse a kòm yon lang ayisyen ki, dapre yo- menm, fè pati patrimwàn lengwistik peyi d Ayiti menm jan ak lang kreyòl la. Se pou sa, nan dènye liv yo a, ki rele *L'Aménagement linguistique en Haïti : Enjeux, défis et propositions*, lengwis sa yo pwopoze yon sistèm edikasyon bileng ideyal kote kreyòl ak franse ava gen menm plas nan sosyete ayisyen an, kote tout sitwayen ava aprann li ak ekri epi fonksyonnen efikasman nan toulede lang yo. Nou di tout sa a se bèl lide teyorik ki kouche sou papye men ki pa reyalis ditou. Li ta bon vre pou tout Ayisyen ta rive metrize kreyòl ak franse nan nivo ekri ak nan nivo oral. Men kouman pou sa rive fèt ? Èske sa posib nan sitiyasyon peyi a jounen jodi a ?

Nan kontrandi kritik ki rele *Déménagement linguistique* Yves Dejean pibliye nan *AlterPresse*, 30 jiyè 2011 lan sou liv *L'Aménagement linguistique en Haïti a*, li demontre avèk anpil bonjan agiman tout lakin ak feblès ki genyen nan pwopozisyon

apwòch bileng otè yo fè nan liv sa a. Dapre Dejean, gen plizyè etid pratik sou teren otè liv sa a yo pa te fè avan yo fè pwopozisyon yo a. Toujou dapre Dejean, si otè yo te fè etid sa yo, rezilta yo t ap pèmèt yo konprann li pa posib pou mas pèp Kreyòlofòn ayisyen an vin bileng an kreyòl epi an franse gras a yon edikasyon bileng sèlman. Si sa te posib, nan peyi d Ayiti kote se an franse lekòl te toujou fèt, ta dwe gen plis moun ki konn pale lang sa a. Li lè, li tan pou tout Ayisyen sispann bay tèt yo manti, pou yo aksepte reyalite lengwistik peyi a pou sa l ye a. Franse se pa yon lang ayisyen. Se yon lang etranjè li ye pou majorite pèp la. Kreyòl se sèl lang mas pèp la pale. Se lè sistèm edikatif la ak tout lòt sektè nan sosyete a va fonksyone dapre reyalite sa a, n a va koumanse jwenn solisyon nan twoub idantitè ki makonnen ak yon bann pwoblèm sosyo-afektif.

Nan koze itilizasyon lang ann Ayiti, sitou nan domèn ekri a, anpil moun gen tandans wè bagay yo nan yon fason ki senplis anpil. Anpil fwa, yo pa konsidere fenomèn lang nan nan tout konpleksite l. Anpil agiman pou edikasyon bileng ann Ayiti chita sèlman sou fonksyon kominikatif lang yo pandan yo neglije fonksyon ekspresif ak idantitè yo. Yon lang, kontrèman ak sa anpil entèlektyèl frankofòn ta vle kwè, se pa yon senp mwayen kominikasyon ou kab itilize nenpòt kouman oswa ou kab ranplase oubyen asosye avèk yon lòt lang etranjè san sa pa gen okenn konsekans sou sosyete a. Pa egzanp, devalorizasyon lang kreyòl la nan peyi d Ayiti, retisans ki toujou genyen pou sèvi avè l nan tout sektè sosyal yo, se youn nan faktè negatif ki lakòz soudevlopman sosyal e ekonomik nan peyi a. Prezans franse ak kreyòl nan kominote a se pa yon bagay senp jan anpil lengwis frankofòn ta vle kwè l. Gen anpil etid ki demontre lang se yon eleman idantitè ki chaje ak valè senbolik fondamantal. Sa vle di, lang ak idantite se Kòkòt ak Figawo. Yon lang se yon mwayen idantifikasyon ki reflete tout eksperyans lavi yon moun, yon gwoup moun oswa yon pèp. Kèlkelanswa sa yon pèp vle reyalize, nan nenpòt ki domèn, se atravè lang nasyonal li, li pi fasil kab reyalize l. Nan sans sa a, yon lang nasyonal, si yo sèvi avè l kòmsadwa, se yon zouti ki kab jwe yon wòl esansyèl nan devlopman sosyal, ekonomik, politik, ak kiltirèl nan yon peyi.

Pandan n ap pale sou (re)konstriksyon, oswa refondasyon Eta-nasyon ayisyen an, fò nou pa bliye yon nasyon se pa yon konstriksyon politik li ye sèlman. Yon nasyon, se avan tou, yon antite kiltirèl. Dayè, konsèp « nasyon » an pa egziste san yon idantite kolektif kiltirèl e youn nan eleman fondamantal ki jwe yon wòl primòdyal nan konstriksyon idantite kolektif kiltirèl sa a se lang nou pale a. N ap repete ankò: Ayiti se pa yon peyi frankofòn, se yon peyi Kreyòlofòn li ye paske se kreyòl pifò moun nan peyi a pale. Jan atik 5 ki nan Konstitisyon 1987 la di l la « Sèl lang ki simante tout Ayisyen ansanm, se lang kreyòl. » (Konstitisyon 1987, ch.1, at. 5). Mo « simante » a pa retwouve l nan atik la pa aza. Li fè referans a desizyon zansèt nou yo te pran pou konstwi yon nasyon lib e endepandan. Lang kreyòl la se sèl lang ki simante tout Ayisyen ansanm, paske se sèl lang mas esklav revòlte yo te konn itilize pou kominike antre yo nan planifikasyon, òganizasyon epi egzekisyon konba ki te pèmèt yo soti anba jouk lesklavaj blan franse yo.

Anplis tout rezon istorik e sosyokiltirèl fondamantal sa yo, gen plizyè lòt rezon konkrè, pratik e evidan ki fè tout tèks ofisyèl ann Ayiti ta dwe ekri an kreyòl. N ap mansyonen twa rezon sèlman nan atik la. Premye a chita nan manman lwa peyi a ki etabli kreyòl la kòm youn nan de lang ofisyèl peyi a, e li deklare tout dokiman ofisyèl yo ta dwe ekri nan lang sa a tou. Dezyèm nan chita nan lojik ki di kominikasyon posib sèlman si enfòmasyon an prezante nan yon kòd moun ki resevwa mesaj la konnen. Nan ka pèp Ayisyen an, kòd lengwistik li konnen e abitye avè l la se lang kreyòl la. E twazyèm rezon an li-menm chita nan wòl fondamantal ekri jwe nan devlopman tout lang. Pou devlope epi anrichi lang kreyòl la, nou bezwen ekri tout kalite dokiman ladan l. Yon lang ki pa ekri gen tandans disparèt. Lè nou ekri sa pèmèt jenerasyon k ap vini yo pwofite de sa ki pwodui nan lang nan. Kidonk, nou dwe ekri an kreyòl pou fikse epi asire vitalite lang manman nou an. Jan nou wè l la, gen anpil bonjan rezon valab ki eksplike poukisa Leta ayisyen ta dwe ankouraje pwodiksyon ekri nan lang kreyòl la. Nan dènye pati koze sila a, nou pral pale sou fason pou Leta ayisyen ta fè pwomosyon kreyòl ekri a.

**Kouman pou n fè pwomosyon kreyòl ekri a ?**

Premye sa nou ap di nan pati sa a, sèke pwomosyon kre se youn pami plizyè lòt entèvansyon enpòtan Leta ayisye fè pou rezoud pwoblèm lang nan peyi d Ayiti. Nan mom kote gen yon diskou nasyonal sou (re)konstriksyon oswa syon Ayiti, gouvènman ki la a ta sipoze gen yon politik le kote li deklare entansyon li sou koze lang nan peyi a. politik lengwistik sa a Leta ta dwe mete yon amenajman le sou pye.

An jeneral, gen de moman nan tout amenajman le De moman sa yo souvan mache youn ak lòt. Premye a se entèvansyon sou estati, fonksyon ak wòl sosyal lang n lang yo ap jwe nan kominote kote yo itilize yo a. Entèva a souvan fèt sou fòm yon lejislasyon lengwistik kote y yon lwa ki detèmine si lang sa a ofisyèl ou pa e nan k sosyal yo ap itilize l. Èske yo gendwa sèvi avè l anndan l administrasyon piblik, nan komès, laprès, afichaj e latriy kesyon sa yo ou jwenn nan premye moman amenajman le la. An prensip, tout sa se desizyon politik yo ye. Lè desizyo pou itilize lang nan, fòk Leta asire tèt li lang sa a kapab ra fonksyon yo ba li yo nan sosyete a.

Kounye a, nou rantre nan dezyèm moman amenajman tik la kote Leta genyen pou li entèvni sou kòd lengwistik la ekri e oral. Entèvansyon Leta sou kòd lengwistik la fèt an jeneral atravè yon enstitisyon otonòm tankou yon akademi, pa egzanp, ki mandate pou fè yon travay nòmatif sou koze alfabè, òtograf, gramè, vokabilè, pwononsyasyon e latriye. An jeneral, lengwis ki itilize yon apwòch deskriptif, pa vle tande koze akademi an paske yo kwè enstitisyon sa a plis kab apovri lang nan pase pou l ta anrichi l. Se poutèt sa anpil lengwis Kreyòlis pa dakò ak lide kreyasyon akademi kreyòl la. Nou menm, nou kwè li posib pou yon akademi fè travay nòmatif ak estandadizasyon nan yon lang san l pa apovri l. Dayè, travay yon akademi lang pa sèlman chita nan nòmalizasyon ak règlemantasyon. Yon akademi kapab bay tèt li misyon pou l anrichi epi valorize lang nan tou. Kidonk, Akademi kreyòl la pa ta sipoze kalke

sou modèl *Académie française* oswa *Office de la langue française du Québec* tou senpleman paske kreyòl la se yon lang ki te fòme epi evolye nan yon kontèks ki diferan de jan franse a fòme epi evolye. Dayè nou pa kapab konpare sityasyon lengwistik peyi d Ayiti nan moman an ak sityasyon pa Lafrans nan disetyèm syèk. Se menm jan tou, li pa fè sans pou n konpare sa n ap fè isit ann Ayiti ki se yon peyi ekonomikman soudevlope ak sa k ap fèt nan Kebèk oswa nan Kanada ki se de kominote devlope. Men anmenmtan, sa pa vle di tou nou pa kapab pwofite de eksperyans k ap fèt nan peyi devlope sa yo. Nou sèlman bezwen fè atansyon pou nou itilize kèk modèl nou kapab adapte a sitiyasyon ayisyen an.

Pa egzanp, lè *Académie française* te kreye nan lane 1635, youn nan premye travay yo te fè se te kreye yon diksyonè franse monoleng. Sa se yon bon egzanp Akademi kreyòl la ta kab swiv e gen anpil rezon valab pou sa a. Premyèman, lè nou fè istwa leksikografi, nou jwenn elaborasyon yon diksyonè monoleng se premye travay fondamantal nan devlopman leksikal ak estilistik yon lang. Yon diksyonè monoleng se pa sèlman yon zouti referans nòmatif li ye, se yon zouti deskriptif li ye tou. Aladiferans yon diksyonè bileng, yon diksyonè monoleng mande anpil refleksyon teyorik ak konseptyèl pou rive elabore yon metalangaj an kreyòl ki pou pèmèt lang sa a dekri pwòp tèt li atravè definisyon ak egzanp an kreyòl nou jwenn nan diksyonè monoleng nan. Si akademi kreyòl la ta rive reyalize yon bonjan diksyonè monoleng kreyòl ayisyen, sa ta sèvi kòm baz pou gwo travay konseptyèl sa a ki gen pou fèt nan konstriksyon kòd ekri lang kreyòl ayisyen an. Epitou, travay rechèch etimolojik ki genyen an jeneral nan yon diksyonè monoleng ta ede nou konbat fenomèn disparisyon tout ansyen mo ak ekspresyon kreyòl nou yo. Menm si, apre yon sèten tan, lokitè natif yo deside natirèlman pa itilize mo ak ekspresyon sa yo ankò pou kominikasyon oral, se pa yon rezon pou yo disparèt konplètman. Youn nan fonksyon yon diksyonè monoleng, se fè envantè yon maksimòm mo ak ekspresyon menm si genyen ladan yo lokitè natif yo pa itlize ankò nan kominikasyon toulejou.

Anplis elaborasyon diksyonè monoleng nan ki ta dwe pwojè fondamantal la, gen anpil lòt estrateji ak aksyon konkrè Akademi kreyòl la ta dwe antreprann pou pèmèt lang kreyòl ayisyen an atenn yon nivo ki pèmèt li byen jwe wòl Leta ayisyen ba li a nan atik 40 Konstitisyon 1987 la. Pa egzanp, nou bezwen yon nouvo gramè kreyòl ki konsidere tout kalite varyasyon ki genyen nan lang kreyòl la tankou varyasyon dyakwonik, dyatopik, dyastratik, ak dyafazik yo. Objektif nouvo gramè sa a se pou dekri kòmsadwa prensip òganizasyon entèn lang kreyòl la epitou pou mete disponip pou : ekriven, jounalis, edikatè, tout moun k ap pwodui, dokiman an kreyòl, yon zouti referans gramatikal sou fason pou ekri lang nan. Sou koze nòm nan, n ap site yon lengwis yo rele Raphaël Confiant ki ekri : « *On ne peut pas contraindre un locuteur à parler d'une manière particulière mais il est tout à fait possible de l'amener à adopter progressivement une norme écrite.* » (Confiant : 15). Ou kab fè akizisyon kòd oral nan tout lang paske se yon fenomèn natirèl. Men, ou pa kab fè akizisyon kòd ekri a paske li-menm, li kiltirèl ; se aprann pou w aprann li nan liv oswa sou ban lekòl. Se poutèt sa, ap toujou gen enstitisyon ki la pou detèmine fason pou ekri yon lang. Lè pa gen otorite ofisyèl ki detèmine kouman pou ekri lang, sa kab lakòz plizyè pwoblèm. Pami pwoblèm sa yo, gen manfouben ak lesegrennen an. Yon bann moun konprann yo kab ekri kreyòl la jan yo vle. Gen lòt menm ki deside pa respekte òtograf ofisyèl la pou plizyè rezon. Se vre gen nan rezon sa yo ki syantifik, men pifò ladan yo sitou ideyolojik. Tout sa va fini lè va gen yon otorite djanm Leta ayisyen mandate pou mete lòd nan dezòd lengwistik ak sosyolengwistik sa a.

Lè Akademi kreyòl la, nan tèt kole ak tout sektè nan sosyete ayisyen an, va fin met lòd nan dezòd, Leta ayisyen ap kapab lanse yon kanpay nasyonal pwomosyon tout kalite dokiman ekri an kreyòl dapre règ gramatikal ak prensip lengwistik Akademi kreyòl la pral gen pou l etabli. Pou pwomosyon sa a kab byen fèt, li ta bon pou Leta kreye 1) yon konsèy nasyonal pou pwomosyon liv kreyòl k ap reflechi anpèmanans sou yon plan daksyon nasyonal pou yon politik liv kreyòl ; 2) yon mezon edisyon ak enprimri nasyonal ki privilejye tèks kreyòl ; 3) plizyè pri literè ak pri syantifik pou rekonpanse moun

ki ekri bonjan dokiman valab an kreyòl. Toujou nan menm lojik sa a, Akademi kreyòl la ta dwe prevwa yon komisyon jeneral ki pou travay nan domèn tèminoloji ak neyoloji epi plizyè sou-komisyon syantifik espesyalize ki atache ak ministè yo. Pa egzanp, ta dwe gen yon sou-komisyon syantifik ki ap travay nan tèt kole ak Ministè Edikasyon Nasyonal pou elaborasyon manyèl eskolè ak lòt materyèl didaktik e pedagojik an kreyòl. Sa ta pèmèt Leta mete yon fren nan dezòd pwodiksyon manyèl eskolè swadizan an kreyòl men ki se tradiksyon kopi konfòm manyèl eskolè franse.

## Konklizyon

Pou fini, nou ta renmen di si se franse ak angle k ap taye banda nan domèn ekri a ann Ayiti jouk jounen jodi a, se paske Leta ayisyen pa respekte tèt li. Si Leta ayisyen t ap fè travay li kòmsadwa dapre konstitisyon an, se pou l ta degaje l kou mèt Jan-Jak, pou l fè edikasyon ak alfabetizasyon tout sitwayen ayisyen nan lang manman yo epi pèmèt yo fonksyone nan peyi a ak menm lang sa a. Jan nou te di l deja a, kòd oral yon lang se yon fenomèn natirèl ki kab evolye epi devlope san entèvansyon sistematik yon enstitisyon ki okipe zafè lang. Men, kòd ekri a pa kapab devlope pou kont li. Se konstwi pou yo konstwi l e se yon otorite Leta oswa prive ki toujou fè sa. Pa egzanp, nan peyi tankou Lafrans ak Kebèk se Leta ki entèvni pou pwopoze referans ak nòm sitou nan domèn ekri a. Men Ozetazini se sektè prive a atravè kèk gwo mezon edisyon ak piblikasyon ki pran koze lang angle a anchaj. Nan toulede ka yo nou wè gen otorite k ap detèminen kouman pou moun ekri franse ak angle. Se sa ki fè gen franse ak angle estanda tout moun dwe adopte sitou nan kominikasyon ekri.

Nan kontèks aktyèl la kote tout moun ap pale sou koze rekonstriksyon oswa refondasyon nasyon ayisyen an, fòk nou pa bliye lang manman yon pèp toujou jwe yon wòl fondamantal nan pwosesis kreyasyon yon eta-nasyon. Se poutèt sa, yon akademi kreyòl ayisyen, si se pa magouy ak demagoji ki pral fèt ladan l, ava genyen yon wòl nesesè pou l jwe nan gwo pwojè rekonstriksyon oswa refondasyon Eta-nasyon ayisyen an. Lè nou valorize epi fè pwomosyon lang manman nou ak

kilti peyi nou, nou voye tèt nou monte kòm pèp. Si nou vle reyalize rèv yon Eta-nasyon ayisyen kote gen akò ak antant ant Leta ak pèp la pou bonjan devlopman fleri, nan respè youn pou lòt, ann mete ansanm pou voye lang kreyòl ak kilti lakay monte pi wo.

## Referans bibliyografik


2011, « Hommage aux victimes, aux survivants, aux héros, à nous tous... », nan *Le Nouvelliste* et *La Direction Nationale du Livre.*

1987, *Constitution de la République d'Haïti.* Soti nan sitwèb Political Database of the Americas soti nan sitwèb http://pdba.georgetown.edu/constitutions/haiti/haiti1987.html

ALLEYNE, M., 1999, «Problems of standardization of Haitian Creole languages», nan *Language and the social construction of identity in Haitian Creole situations,* M. Morgan (Ed.), Los Angeles: University of California at Los Angeles, Center for Afro-American Studies, p. 7-18.

BARTHÉLEMY, G., 1990, *L'univers rural haïtien : Le pays en dehors,* Paris, Harmattan.

BERROUËT-ORIOL, R., 2011, « Le « système » linguistique d'Yves Dejean conduit à une impasse » soti nan sitwèb AlterPresse http://www.alterpresse.org/spip.php?article11392.

BERROUËT-ORIOL, R., COTHIÈRE, D., FOURNIER, R., ST-FORT, H., *L'Aménagement linguistique en Haïti : Enjeux, défis et propositions,* Edisyon CIDHICA, 2011.

BUTEAU, P., SAINT-ÉLOI, R., TROUILLOT, L., (dir)., 2010, *Refonder Haïti,* Montréal, Mémoire d'encrier.

CONFIANT, R., 2001, *Dictionnaire des néologismes créoles,* tome 1, Ibis Rouge, Guyane.

CASTERA, G., 2001, « De la difficulté d'écrire en créole », nan Notre Librairie 143 (janvier-mars), p. 6-13.

CORIOLAN, A.-M., 2010, « Situation linguistique et éducative d'Haïti », nan *Études créoles – Société, langues, école en Haïti,* Chaudensson R, (dir.), L'Harmattan/OIF.

DEJEAN, Y., 2011, « Déménagement linguistique » nan *AlterPresse*, 30 jiyè, soti nan sitwèb http ://www.alterpresse.org/spip.php ?article11343

DOUYON, F., 1996, *Sortir du marasme : réflexions pour une croissance économique durable en Haïti*, CIDIHCA.

FANON, F., 1952, *Peau noire, masques blancs*, Paris : Seuil, Points.

FORTUNÉ, G., 1977, *Haïti, une nation au service d'une minorité*, Édition Vie ouvrière.

Haitian Forum Diaspora, 2010, *Contributing to a strategic plan for reconstruction and development in Haiti.*

JOSEPH L. Janvier, 1973, *Les Affaires d'Haïti (1883-1884)*, Paris : C. Marpon et E. Flammarion, 1885.

_______________, 1977, *Les Constitutions d'Haïti (1801-1885)*, vol. I. Port-au-Prince, Éditions Fardin.

KERA, 2010, *Plan d'action pour le relèvement et le développement national d'Haïti.*

LAFERRIÈRE, D, 2010, *Tout bouge autour de moi*, Montréal, Mémoire d'encrier.

LAHENS, Y., 2010, *Failles*, Paris, Éditions Sabine Wespieser.

MÉTELLUS, J., 2003, *Haïti, une nation pathétique*, Ed. Maisonneuve et Larose.

OCDE, 2007, *L'enseignement supérieur transnational : un levier pour le développement*, Ed. OCDE.

OCDE, 2003, *La lecture, moteur de changement.* Ed. OCDE.

Òganizasyon pou la Frankofoni, 2010, *Propositions d'actions de la Francophonie pour la reconstruction d'Haïti.*

PIERRE, Samuel (dir.), 2010, *Construction d'une Haïti nouvelle : vision et contribution du GRANH*, Montréal, Presse Internationale Polytechnique.

PNUD, 2010, « Donner à Haïti les moyens de construire un meilleur avenir », soti nan PNUDhttp ://www.ht.undp.org/public/cash-forwork.php ?PHPSESSID=60aa4264f2ffac4d949e88c32bbea771

PRICE, Mars J., 1959, *De Saint Domingue à Haïti : Essai sur la culture, les arts et la literature*, Paris : Présence Africaine.

UNESCO, 2003, *Vitalité et disparition des langues*, Paris, Ed. UNESCO.

# Aksyon alevini kreyòl – TEK[1]

## Interaction Créole – TIC
## (Tradiksyon franse - kreyòl : Pierre Michel Chéry)

Jean-Marie Raymond Noël
Pwofesè, Université d'Etat d'Haïti
raymond.noel@ueh.edu.ht

**Rezime**

Ayiti gen yon wòl enpòtan pou l jwe nan devlopman lang kreyòl sou Entènèt. Pou sa, fòk gen jefò ki fèt pou pwodui bonjan kalite dokiman epi pou sèvi pi byen ak nouvo zouti yo, tankou telefòn selilè, domèn ht ki se espas entènèt peyi a, e latriye. Premye siyal ki voye yo bon anpil, lè n ap gade jan popilasyon an gen tan louvri bra l bay teknoloji sa yo e lè n ap gade tou kokennchenn alevini ki tabli ant lang kreyòl la avèk TEK yo. Pou tandans sa ka ranfòse, gen yon rado mezi pou Leta ta pran, epi fòk sektè ki la pou fè rechèch, tankou inivèsite, mete yo otravay sou kesyon an toutbon.

### Entwodiksyon

Mekri tèks sa yon jan pou m analize kouman de domèn – Kreyòl, yon bò, Teknoloji Enfòmasyon ak Kominikasyon, yon lòt bò – rive makonnen youn ak lòt. Pou sa, n ap poze twa kesyon :

1. kisa TEK yo pote pou lang kreyòl la ?
2. kisa lang kreyòl la pote pou TEK yo ?
3. ki nivo prezans lang kreyòl la nan itilizasyon zouti TEK yo ?

1 TEK = Teknoloji Enfòmasyon ak Kominikasyon

Gen yon ankèt ki fèt avèk yon echantiyon 56 etidyan (23 fi, 33 gason) nan tout nivo yo nan Fakilte Syans (UEH avèk ESIH) avèk yon kesyonè 7 kesyon senp.

Se sèten ankèt la mande pou li ta ouvè pi plis ; men malgre limit yo, l ap pèmèt nou dekouvri kèk eleman nan pwoblematik entegrasyon Kreyòl – TEK ki merite pou yo ta apwofondi pi devan.

## Kontèks

Anvan nou prezante rezilta ankèt la, fòk nou raple kèk tandans, pratik ak konpòtman ki ka pèmèt nou sènen pwoblematik n ap etidye a.

### *Prezans yon lang sou Entènèt toujou ap fè tèt moun travay*

Ejemoni lang anglè a nan premye ane yo sou Entènèt la ap disparèt avèk lòt lang k ap pran plas yo sou entènèt, granmesi yon politik fèm ki pèmèt yo pwodui matyè pou entènèt la.

Konsa pousantay moun k ap monte sou entènèt ki metrize lang anglè a soti nan 54 % an 1999[2] pou li tonbe nan nivo 26,8 % sèlman nan dat 31 me 2011. Lang tankou arab, ris, chinwa, pòtigè, panyòl, fè gwo pèse sou entènèt la soti 2000 rive 2011.[3]

| Dis lang ki vin anpremye sou Entènèt | Pèse sou Entènèt | Kwasans 2000-2011 | Pousantay moun k ap monte sou Entènèt |
|---|---|---|---|
| Anglè | 43.4 % | 301.4 | 26.8 |
| Chinwa | 37.2 | 1478.7 | 24.2 |
| Panyòl | 39.0 | 807.4 | 7.8 |
| Japonè | 78.4 | 110.7 | 4.7 |
| Pòtigè | 32.5 | 990.1 | 3.9 |
| Alman | 79.5 | 174.1 | 3.6 |
| Arab | 18.8 | 2501.2 | 3.3 |
| Franse | 17.2 | 398.2 | 3.0 |
| Ris | 42.8 | 1825.8 | 3.0 |
| Koreyen | 55.2 | 107.1 | 2.0 (39,440,000) |
| Tout lòt lang yo | 14.6 | 588.5 | 17.8 |

2 Ben Henda, in *Actes du colloque Développement durable : leçons et perspectives*, p. 16.
3 http ://www.internetworldstats.com/stats7.htm.

## Anlagan, popilasyon ayisyen an, sitou jèn yo, ranmase TEK yo

Se bezwen yo bezwen jwenn pi bon pri nan kominikasyon ki pouse popilasyon an nan bra teknoloji enfòmasyon yo olye yo rete nan sistèm telefonik tradisyonèl la. Selon moun yo, TEK yo se yon wout dekoupe pou devlòpman sosyal ak ekonomik peyi a.[4]

Malgre nivo prezans TEK yo te fèb, popilasyon an te anbake nan teknoloji sa yo e li pa rate yon okazyon ki ka mete li bap pou bap ak yo. Jan nou ka wè sa nan tablo frekantasyon kliyan sibèkafe yo an 2002, se sitou jèn yo ki te plis mòde.

| Frekantasyon sibèkafe yo dapre laj kliyan yo | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| Tranch laj yo | - 20 lane | 20<Laj<29 | 30<Laj<49 | 50 lane e plis | Anyen |
| % kliyan | 12.4 | 52.2 | 15.9 | 8.5 | 10.9 |

Biznis kominikasyon an[5] pa rete sou kote tandans sa. Gen yon etid[6] pwojè AHSI nan PNUD fè an 2007 ki demontre apeprè 64 % biznisman k ap revann minit kominikasyon yo poko gen 30 lane. Jèn ki potko genyen 25 lane yo te reprezante 38,9 % nan echantiyon, sa ki fè yo se gwoup ki pi enpòtan nan biznis sa a.

## Telefòn selilè mennen yon kokennchenn revolisyon sosyolojik nan peyi a

Telefòn selilè, ki kòmanse layite kò li toutbon nan lane 1998, vini avèk yon kokennchenn boulvèsman teknolojik ak sosyolojik nan anviwònman kominikasyon nan peyi a. Nan mwens pase dis lane, genyen 3,5 milyon telefòn selilè nan peyi a.

Lè nou konsidere trè sosyo-ekonomik domiman yo, mete sou kontrent nan enfraestrikti peyi a, telefòn gen yon pakèt avantaj sou lòt medya tankou radyo, entènèt, e sou menm teledyòl Ayisyen renmen anpil. Kidonk moun pa bezwen pè di lavni telefòn asire ann Ayiti. Avantaj sa yo se :

4 RDDH / BRIDES, *Connaissance, Attitudes et Pratiques autour des technologies de l'information en Haïti*, 2002

5 Le commerce de la communication est une activité ayant apparu avec la téléphonie mobile et qui consiste pour les pratiquants à offrir au public la possibilité de réaliser des appels téléphoniques, contre versement de frais généralement réglés à la minute.

6 Etude non publiée.

1. tradisyon oral popilasyon ayisyen an byen chita avèk zouti telefòn nan ;
2. kominikasyon ak telefòn pa mande konesans patikilye ni nan lekti, ni nan ekriti ;
3. telefòn se yon zouti kominikasyon senp, yo ka deplase san difikilte, epi fonksyònman an pa mande oubyen pa bezwen anpil kouran ;
4. telefòn pa koute chè ;
5. kominikasyon ak telefòn travèse la pou la yon rado distans moun pa ka mezire ;
6. avèk yon telefòn, kominikasyon an fèt fasil, li rapid epi li dirèk.

Jesyon domèn ht a ouvè wout pou yon pakèt posiblite pou yo difize tout kalite dokiman an kreyòl sou Web la

Lè Ayiti ap jere domèn ht a li menm, sa ba li kontwòl sou tout espas entènèt yo rezève pou li a. Anplis aspè ekonomik ak finansye yo, jesyon sa gen bonjan konsekans sou posibilte pou moun jwenn enfòmasyon lokal e pou entènèt lokal pran jarèt.

Domèn.ht se yon resous piblik. Yon bon jesyon ap :
1. pote yon pi bon vizibilite pou peyi a sou web la,
2. ankouraje devlòpman entènèt la sou plan nasyonal,
3. pèmèt antrepriz yo anrejistre non domèn yo lokalman olye pou yo ap chache .com, .net, .org aletranje.

## Alevini Kreyòl – TEK

### *Nouvo mo ki vini anba zèl TEK yo*

64 % etidyan yo poze kesyon rekonèt revolisyon teknoloji enfòmasyon yo vini avèk yon pakèt nouvo mo nan lang kreyòl yo, pi fò mo sa yo se nan anglè yo soti pou prèske tout. Men yo pran plas yo nan langaj jèn yo. Mo nou plis tande yo se : tèks, tchat, mel, bibiyèm, dawonlod, ak Èsèmès. Nou jwenn tou yon rado espresyon kote non yo tounen vèb, m ap tèks ou, kite m bibiyèm ou, m ap mel ou.




### *Pwodui teknolojik avèk non kreyòl*

Pwodui yo plis jwenn avèk non kreyòl se pwodi telekominikasyon ki nan ti sektè telefòn mobil la : Dirèk Dirèk, Pappadap, Plop Plop, TchoTcho Mobil, Tikach. Anpil nan pwodui sa yo se menm bagay yo ye. Se te yon egzijans pou lang kreyòl la jwenn plizyè espresyon pou li tradui menm reyalite a. Se ka Dirèk Dirèk Voilà kont Pappadap Digicel, epi Plop Plop Haitel. Se ka TchoTcho Mobil asosyasyon Digicel / Scotiabank kont Tikach asosyasyon Voilà / Unibank.

| Pwodui | Dirèk Dirèk | Pappadap | Plop Plop | TchoTcho Mobil | Tikach |
|---|---|---|---|---|---|
| Kantite fwa yo site | 17 | 18 | 4 | 12 | 8 |

### *Nivo prezans kreyòl la nan itilizasyon zouti TEK yo*

Tankou nou te ka prevwa li, jèn yo sèvi anpil avèk mwayen elektwonik pou yo boukante pawòl ak lide. Telefòn ak rezo sosyal yo (*Hi5, Facebook, Twitter, ...*) se prensipal zouti kominikasyon. Plis pase 10 % imel epi plis pase 20 % kominikasyon nan rezo sosyal yo fèt nan lang kreyòl, avèk yon nivo itilizasyon lakay gason yo ki depase pa medam yo.

| Zouti | Nivo Itilizasyon | Nivo Itilizasyon kreyòl |
|---|---|---|
| Telefoni | 100 % | 10.7 % |
| Rezo Sosyo | 94.6 % | 20.8 % |

Matris sa a ban nou ki rezon ki fè jèn yo chwazi lang kreyòl pou yo kominike :

› fasilite kominikasyon an kreyòl ;
› senplisite òtograf kreyòl la ;
› egzijans ki soti nan mitan lokitè yo ;
› atachman pou lang kreyòl la.






| Matris rezon dapre sèks moun yo | | | | |
|---|---|---|---|---|
| Repons | Fi | Gason | Total | |
| 1. Fasilite kominikasyon | | | | |
| 1.1. Nou konprann pi byen | 3 | 3 | 6 | |
| 1.2. Nou di sa n vle a pi byen | 4 | 7 | 11 | 21 |
| 1.3. Nou pi alèz | 1 | 3 | 4 | |
| | | | | |
| 2. Senplisite òtograf | | | | |
| 2.1. Mwens karaktè | 2 | 3 | 5 | |
| 2.2. Itilizasyon mwens mo | 1 | 1 | 2 | |
| 2.3. Pi rapid | 0 | 2 | 2 | 10 |
| 2.4. Plis libète nan ekri | 1 | 0 | 1 | |
| | | | | |
| 3. Egzijans lokitè yo | | | | |
| 3.1. Relasyon avèk lòt moun ki ap resevwa mesaj la | 2 | 3 | 5 | |
| 3.2. Moun ki ap kominike yo pale kreyòl | 3 | 4 | 7 | 13 |
| 3.3. Sèks moun ki ap kominike yo | 0 | 1 | 1 | |
| | | | | |
| 4. Atachman avèk lang | | | | |
| 4.1. Se Ayisyen nou ye | 1 | 0 | 1 | |
| 4.2. Se lang manman nou | 2 | 5 | 7 | |
| 4.3. Nou renmen lang sa | 0 | 1 | 1 | 10 |
| 4.4. Nou pran plezi nan ekri kreyòl | 1 | 0 | 1 | |
| | | | | |
| 5. Nou pa itilize kreyòl | | | | |
| 5.1. Nou alèz nan yon lòt lang | 1 | 1 | 2 | |
| 5.2. Moun ki ap kominike yo pa pale kreyòl | 2 | 1 | 3 | |
| 5.3. Nou abitye ekri nan lòt lang | 0 | 1 | 1 | |
| 5.4. Nou pa gen abitid ekri an kreyòl | 1 | 0 | 1 | 9 |
| 5.5. Se lang moun ki pa konn ni li ni ekri | 0 | 1 | 1 | |
| 5.6. Mesaj la pase pi byen | 0 | 1 | 1 | |

## Konklizyon

Tankou tout lang yo, se pou kreyòl la chache plas li sou Web la, li kapab fè sa. Lè nou gade kantite moun k ap pale kreyòl sou latè, fòk nou pa tann n ap jwenn yon gwo pousantaj moun k ap kominike an kreyòl sou entènèt, men 2 % se yon objektif ke nou ka chache.

An Ayiti, men kèk mezi pou yo ta pran pou ankouraje pwodiksyon tout kalite dokiman kreyòl sou Web la :

› fòk yo mete aksan sou devlòpman dokiman miltimedya an kreyòl pou tout kategori moun, ki pou sèvi nan peyi a osinon nan rejyon an;
› fòk yo devlope baz konesans ki chita sou konesans popilasyon natifnatal yo;
› fòk yo fè obligasyon pou òganize sit Web enstitisyon piblik yo epi pou difize dokiman piblik yo nan de lang ofisyèl peyi a;
› se pou inivèsite a antre nan fè rechèch ki gen rapò avèk entènèt;
› itilize kreyòl tankou langaj pwogramasyon, epi itilize TEK yo pou fè ouvèti sou diferans ki egziste nan kreyòl y ap pale nan divès rejyon nan peyi a. Tout bagay sa yo ap ede ranfòse alevini Kreyòl-TEK.

# Kreyòl ayisyen an ak teknoloji « u|slic inima lojisyèl »

Lionel Audant, Konseptè filozòf
Pascal Audant, Konseptè teknològ
Unima Logiciel
www.unimasoft.com




**Rezime**

U|slic (Universal System Language Interactive Communication), se yon teknoloji ki vle rive kreye yon langaj inivèsèl ak animasyon. Pou sa, fò li kapab kreye yon gramè animasyon ki bon pou tout lang, pou tout konesans. Sa ki vle di, avèk zouti sa a, w ap kapab aprann nenpòt ki lang ak animasyon yo, e w ap kapab kominike ou aprann nenpot ki konesans ak gramè animasyon U|slic la. Pou kisa ? Paske gramè animasyon an inivèsèl la, se imaj ak imaj anime ki nan baz li. Se kòmsi tout moun ap gade menm reyalite a. Kreyòl la, se yon lang ki jèn. Li sèvi ak anpil imaj. Se sa ki fè Unima jwenn ann Ayiti anpil moun ki konprann U|slic e ki wè anpil aplikasyon yo kapab fè ak zouti sa a. Unima t al vizite Brésil dènyèman. Edikatè

brezilyen yo renmen U|slic anpil. Y ap vini nan peyi d Ayiti nan mwa mas ki ap vini la a pou pwopoze Ayiti yon patenarya teknolojik « Brezil – Ayiti – Unima Logiciel »... Yo vle mete U|slic nan tout lekòl Brezil. Yo ta renmen Ayiti fè menm bagay la tou... Konsa, Brezil ka sèvi ak eksperyans Ayiti, pandan Ayiti ap sèvi ak sa ki fèt Brezil pou amelyore sitiyasyon pa li tou. Yo envite lòt peyi tankou Uruguay pou mete avè yo. Menm jan ann Ayiti ap kapab sèvi ak sa ki fèt Brésil pou amelyore sitiyasyon pa li tou. Brezilyen yo ap finanse pwojè a. Konsa kreyòl la ka vin yon lang k ap asosye tèt li ak yon gwo zouti teknolojik entènasyonal ki bon pou tout moun, pou tout peyi a.

Bonjou tout moun,

N ap kreye yon zouti ki pou pèmet etabli korespondans Tèks ak Animasyon. Sa va pèmèt nou kreye pita yon sistèm kominikasyon inivèsèl gras ak animasyon. Pou n rive la, fò n kòmanse kreye anpil animasyon ki tèt kole ak tèks. Se sa ki fè Ulslic se yon nouvo mòd aprantisaj ak animasyon ki vin ajoute sou aprantisaj tradisyonèl la. Ulslic, vle di : Sistèm langaj entèaktif kominikasyon inivèsèl. Kounye a, Pascal pwal prezante nou Ulslic.

(Pascal) Mwen remèsye tou, òganizatè kòlòk la, pou plezi sa a yo ban nou pou n ka prezante Ulslic jodi a. Pou teknoloji nou an, kreyòl la enpòtan paske li pi fasil fè animasyon apati de kreyòl la. Se yon lang ki sèvi ak imaj anpil. Mwen pa genyen anpil tan pou m ta prezante nou tout lojisyèl la. Mwen ta renmen fè kèk ekzèsis avè n, men, Entènèt pa mache byen nan sal la.

Logisyèl la fèt ak 2 platfòm, sa ki vle di : 2 baz travay;

- youn pou moun ki ap aprann nan,
- lòt la pou moun ki ap kreye modil aprantisaj la.

An nou gade ki jan lojisyèl la fonksyone.

Lè w louvri lojisyèl la, ou jwenn yon sistèm kaz ki pèmèt ou enskri tèt ou.

U|slic Login
Non ou :
Modepas :
Login

Apre sa ou chwazi sou ki platfòm ou vle travay.

Si w se etidyan, ou klike sou U|slic etidyan

Si w se pwofesè konseptè modil, ou klike sou U|slic pwofesè.

u|slic Applications Portal

- U | slic etidyan
- U | slic pwofesè

Tools

- U | slic diksyonè
- International Phonetic Transcriptions

Logout



An nou klike sou U|slic etidyan :

Lojisyèl la louvri sou yon lòt entèfas.

Se yon entèfas ki pèmèt ou chwazi ki modil ou pwal aprann oswa nan ki modil ou te rive.

Ou kapab fè modil yo defile dwat goch pou w ka jwenn kilès ou vle.




An nou klike sou dènye a.

Se yon modil Lionel avè m fè yèswa espesyalman pou prezantasyon sa a. Eskize kreyòl la, paske nou pa espesyalis nan ekriti kreyòl.

Entèfas sa a nouvo. Se limenm ki entèfas Tèks-Animasyon an. Adwat ou gen pati Tèks la. Agoch, se pati Animasyon an. Animasyon tèks la ba w yon lide sou ki sa ou pwal aprann. Nan aprantisaj tradisyonèl la, ou pa ka fè sa, pat gen zouti ki pou te pèmèt ou kole «tèt ansanm» yon tèks ak animasyon li.

Vocabulaire Exercice Kreyol

uslic unima

<< No reference available Page 1 >>

Voice Controls Hear Selection Record Voice Listen

Ti fi chapò rouj la

Se te yon forè ak gwo pyebwa ladann. Limyè solèy la klere yon ti bout peyizaj la. Tifi chapo rouj la ap vanse nan yon chimen.

Tifi a wè yon pon anwo yon rivyè. Li janbe pon an epi li kontinye ap mache. Kokennchenn rasin ap blayi sou tè a. Li vanse bò yon ti mòn, answit li mache nan zèb men otè pou l ale bo kote yon gwo pyebwa. Li rete kanpe anba souch pyebwa a ki tou won kankou yon vout.

Entèfas sa a pèmèt ou chwazi ki lang ou vle itilize pou w wè animasyon an. Nan lis meni an, ou wè se kreyòl. Si nou chwazi franse, pati lang nan ap chanje, men animasyon an rete menm jan. Ou kapab mete kantite lang ou vle, nenpòt ki lang.

Vocabulaire Exercice Français

uslic unima

Voice Controls Hear Selection Record Voice Listen

La fille au chaperon rouge

Texte - Animation

La forêt se déploie à travers de grands arbres touffus. La lumière du soleil éclaire un coin du paysage. La fille au chaperon rouge avance sur un sentier.

Elle aperçoit un pont au dessus d'une rivière. Elle le traverse et continue sa marche. De grosses racines émergent du sol. Elle avance vers un monticule puis se dirige à travers les hautes herbes vers un grand arbre. Elle s'arrête sous le tronc en forme de voûte.

Si w vle gade tout animasyon yo, ou klike sou tèks yo, youn dèyè lòt. Answit nou klike sou Vokabilè. Ou rive sou entèfas sa yo.

Teks / Anim Ekzèsis Kreyol

uslic unimo

Page 1

Voice Controls Hear Selection Record Voice Listen

Se te yon forè ak gwo pyebwa ladan n. Limyè soley la klere yon ti bout peyizaj la. Ti fi chapo rouj la ap vanse nan yon chimen.

Forè
Se te yon forè
Limiè soley
Limyè soley la klere yon ti bout peyizaj la
Ti fi chapò rouj la
Ti fi chapo rouj la ap vanse nan yon chimen

Narration Exercice Français

uslic unimo

Page 2

Voice Controls Hear Selection Record Voice Listen

Elle aperçoit un pont au dessus d'une rivière. Elle le traverse et continue sa marche. De grosses racines émergent du sol. Elle avance vers un monticule puis se dirige à travers les hautes herbes vers un grand arbre. Elle s'arrête sous le tronc en forme de voûte.

Pont
Grosses racines
De grosses racines émergent du sol
Monticule
La fille au chaperon rouge
Elle aperçoit un pont
Elle traverse le pont
Elle continue sa marche
La fille avance vers un monticule
Elle se dirige vers un grand arbre
Elle s'arrête sous le
Tronc en forme de voute

Premye sekans lan an kreyòl, dezyèm nan an franse. Ou ka sèvi ak lang ou vle.

Anwo, gen tèks la ou kapab anime. Anba li, ou jwenn imaj ak imaj anime ak mo vokabilè yo. Sa ki enpòtan pou remake, se wòl imaj ak imaj anime yo. Mo yo vin apre. Yo vin di ki sa imaj yo vle di. Kidonk, se gramè animasyon an ki dikte lang yo mo pou fè koresponn ak imaj / imaj anime yo. Tout lang dwe di ki sa imaj ak imaj anime sa yo ap montre. Se sa k fè Ulslic se yon lojisyèl aprantisaj gras ak animasyon. Si w ale nan lang franse, angle, pòtigè, panyòl, e latriye, w ap jwenn menm imaj / imaj anime yo, men se p ap menm mo yo k ap pale.

Kounye a, ann klike sou Ekzèsis.

Nan mòd aprantisaj ak animasyon an, ou ka fè tout kalite ekzèsis, soti depi ekzèsis tradisyonèl yo rive nan ekzèsis animasyon yo ak yon pakèt konbinezon imaj ak mo, imaj anime / animasyon ak gwoup mo, e latriye.

Men yon kalite ekzèsis ou kapab fè kounye a : dikte anime. Ou tande fraz yo e ou wè animasyon yo. Fò w ekri ekzakteman mo yo. Machin nan ap di ou si ou bon.



Yon lòt ekzèsis. Ou tande fraz yo, men ou pa wè animasyon yo. Se tankou yon dikte tradisyonèl. Si ou ekri mo yo kòmsadwa, lojisyèl la jwe animasyon an pou ou.

Nan kòlòk la nou pa t gen tan prezante platfòm teknolojik la. Li pèmèt yon pwofesè konseptè kreye pwòp modil pa l. Li pa bezwen fè okenn pwogramasyon pou sa. N ap bay yon ti apèsi.

An nou tounen pi devan nan sistèm kaz la

Fwa sa a n ap klike sou U|slic pwofesè.




Si ou vle kreye yon nouvo modil, ou klike sou «Nouveau», si ou vle chanje yon modil ki ekziste deja, ou klike sou modil ou vle chanje a.

Si w klike sou nouvo, ou rive nan entèfas pou idantifye modil ou vle kreye a :

- Ki non li ;
- ki imaj ki reprezante l ;
- kisa ki genyen nan nouvo modil sa a.




Men si ou klike sou yon modil ou vle edite pou modifye l tankou modil «La fille au chaperon rouge», ou jwenn yon entèfas ki gen non l ak imaj li.




Apre ou klike sou medya. Zouti sa a pèmèt ou fè 2 bagay :

Medya pwodiksyon pou ka pwodui divès materyèl ou bezwen;

Medya konpozisyon pou ka rasanble materyèl la epi konpoze divès pati modil yo : « *Texte; Vocabulaire; Exercices* ».

N ap sipoze pwofesè a vle kreye yon nouvo modil. Li vini ak materyèl li : videyo li fè ak tout lòt imaj li jwenn.

Li klike sou medya. Li tonbe sou entèfas sa a.




Se zouti pwodiksyon ki pèmèt li dekoupe imaj ak imaj anime, anrejistre vwa li e jwe sa li fè a pou l verifye si tout bagay kòrèk.

Si se yon pwofesè ki vle fè koreksyon oubyen ajisteman nan modil la, l ap jwenn nan medya pwodiksyon an tout pyès modil la. L ap kapab chanje yo plop plop.




Pou medya konpozisyon an, se menm bagay.

Pwofesè a vle konpoze Tèks / Animasyon pa l. Men zouti li genyen pou fè sa.



Si se korije oswa ajiste yon modil, zouti a ap ba li kontni ki ekziste deja.




Agoch, zouti pou l ka al chèche materyèl li pwodui yo. Nan mitan ak sou kote dwat, espas pou l fè koreksyon nan tèks – animasyon - imaj – imaj anime, e latriye. Lè pwofesè a pare, li klike sou bouton enrejistre a epi li klike sou bouton pibliye. Lè sa a, tout sa l fin konpoze yo transpòte nan platfòm etidyan an. Sa pral chanje kontni platfòm sa a.



*Lionel (Konklizyon)*

Unima ta renmen mete zouti sa a a dispozisyon inivèsite Leta d Ayiti pou l ka fè rechèch aplike epi bay ankadreman ak sant aprantisaj gras ak animasyon yo.

› Kijan pou ekri an kreyòl e pou konpoze tèks / animasyon.
› Kijan pou fè koresponn gramè kreyòl la ak gramè animasyon
› Kijan pou sèvi ak kreyòl la pou ede lòt lang kominote otoktòn e ki poko gen ekriti ak gramè pou yo kreye pwòp gramè pa yo lè y ap itilize UIslic.

Espesyalman, Kreyòl la ka rann anpil sèvis nan nivo entènasyonal. Nou soti rankontre dirijan kèk peyi amerik disid. Dirijan yo di nou : zouti nou an enteresan pou edikasyon popilè. Gen anpil lang kominote otoktòn yo ki ta byen bezwen yon zouti konsa pou yo ka alfabetize kominote yo. Dirijan sa yo mande nou pou kreyòl la. Lang sa a ta va sèvi referans pou lang kominote yo.

Kreyòl la se yon lang ki jèn. Li gen anpil souplès ladann. Li ka pèmèt nou konprann pi byen kouman yon lang aji sou sèvo yon moun. Se yon gwo pwoblèm ki la a. Nou bòde pwoblèm sa a kòm teknològ filozòf. Kesyon n ap poze yo poko rantre nan yon kad lengwistik.

# Sipò kreyòl pou langaj matematik

Pierre-Michel Chery
Enfòmatisyen, Ekriven
pimich@yahoo.com

**Ki rezon ki jistifye prezantasyon sa a ?**

Tankou pawòl la di « konesans bay moun reskonsablite », granmesi konesans nou te resevwa nan Fakilte Lengwistik Aplike (FLA), nou te twouve nou nan yon sitiyasyon pou nou te konstate difikilte ti fanmi nou (pitit, neve ak nyès) ap rankontre pou yo konprann leson matematik pwofesè ap fè avèk yo nan lekòl. Depi jou sa yo, malgre nou pa pwofesè lekòl, nan mezi mwayen nou pèmèt nou, nou pa janm sispann louvri je moun nan sosyete a sou pwoblèm timoun yo nan aprantisaj matematik, pou nou pa di nan nenpòt ki disiplin syantifik. Pwoblèm nan grav anpil, paske si gen difikilte pou elèv, gen difikilte tou pou pwofesè yo.

Dezyèm rezon ki fè nou la a, se yon papye Pwofesè Torterat nan FLA te mete deyò pou li ofri pwofesè ansèyman siperyè yo, yon metòd pou yo aprann moun gramè. Nan konstatasyon pwofesè Torterat te fè yo, li rive nan yon konklizyon nou konprann konsa :

> ann Ayiti ansèyman an ap fèt nan de lang (kreyòl ayisyen ak franse), pa gen anpil travay ki fèt pou yo jwenn egzanp pou yo montre fenomèn k ap pase nan lang nan, demach konsa yo

lage yo sou kont lekòl ak ekip moun ki vle...[1]. Nou ta gen dwa di se menm konstatasyon an pou ansèyman matematik, chak pwofesè degaje yo jan yo kapab.

Dènye rezon ki fè nou la a, se yon dokiman UNESCO te prepare nan lane 1981 pou yo ede reskonsab edikasyon nan zile Sechèl monte yon pwogram ansèyman matematik an kreyòl pou ti Sechelwa yo. Nan dokiman sa a, men sa nou jwenn :

> « Le problème est que la langue et la conceptualisation forment un couple, qu'il est dangereux de séparer. Utiliser les schémas de raisonnement développés dans d'autres cultures et tenter de les traduire dans des formulations autochtones, c'est rompre le réseau de cohérences internes qui lie la forme au fond et qui garantit l'authenticité de l'itinéraire mathématique.
>
> Sans doute n'est-il pas question de réinventer une mathématique seychelloise ni même créole, mais il est nécessaire de redécouvrir et d'identifier les structures logiques qui sont sous-jacentes à la langue nationale et qui conditionnent le bon développement de la pensée mathématique chez l'enfant seychellois. »

Pozisyon UNESCO a se pozisyon anpil matematisyen ak reskonsab edikasyon nan divès kalite sosyete sou latè.

## Ki pwen nou vin soulve nan kòlòk la ?

Nou pral montre kouman yon seri gwo koze matematik travèse kilti pèp ayisyen an nan nannan l.

Apati pozisyon espesyalis yo sou zafè ansèyman matematik nou pral montre youn nan rezon ki fè anpil nan ti Ayisyen pa ka fò nan matematik se dèske yo pa metrize gramè lang yo sèvi nan lekòl yo pou yo aprann yo matematik la, kit se franse, kit se kreyòl. Pou nou montre sa nou pral montre kouman mesaj yo pati tou defòme al

1 En Haïti plus particulièrement, l'exemplification des faits grammaticaux dans un enseignement bilingue (créole haïtien, français) fait l'objet d'initiatives éparpillées qui sont laissées à la discrétion des établissements et des équipes.

jwenn elèv yo. Nou pral montre ki difikilte « kreyòl swa » a genyen pou li fè kominikasyon matematik.

Apre nou fin chita tout koze sa yo, nou pral eseye dekouvri yon apwòch kominikasyon matematik ki chita sou kreyòl bazik la.

## Rapò kilti ak matematik

### *Rapò kilti ayisysen ak chif (Chif 3 nan kilti ayisyen an)*

Pou nou kòmanse, fòk nou di kilti ayisyen an se yon kilti ki bay relasyon moun ak moun anpil enpòtans. Lè yon moun ap viv yon sitiyasyon kote li pou kont li, yo rele li grenn senk. Se pa yon konpliman lè yo rele yon moun grenn senk ann Ayiti. Yon moun ki konsidere tèt li tankou yon grenn senk, se yon moun andetrès, ki santi li pa gen moun k ap soutni li, k ap mande sekou. Konsa, nan kilti ayisyen an moun pa gen dwa viv degrennen. Lè Ayisyen ap regle (konte), si gen yon grenn ki rete dèyè, yo rele li no, yon no se yon grenn senk san konpayèl. N° (1) antre nan konparezon ak pè (2), egzanp : yon grenn senk anfas yon pè zo.

Si nou pran egzanp sou marasa n ap konprann pi byen kouman kilti ayisyen an konsidere eleman yo lè youn lòt an rapò. Li pa nesesè pou nou raple kwayans ki mache ak marasa nan kilti ayisyen. Si nou ale pi lwen pase kwayans yo, nou pral wè fòs marasa yo fè nou konprann fòs 2 eleman ki makonnen ansanm depase lontan fòs de (2) eleman gaye k ap aji an degrennen. Si pou kilti ayisyen an 2 enèji ka makonnen pou yo dedouble, se pou nou rekonèt toulède eleman yo, tankou marasa yo, ap manifeste fòs yo, sa kreye latwoublay, paske de (2) eleman pa ka fè ekilib poukont yo. Dapre kilti ayisyen an, ekilib lavi a mande pou genyen yon twazyèm eleman nan mitan de premye yo. Se twazyèm eleman an ki pral kreye ekilib anndan « sistèm » nan, wòl twazyèm eleman an se mete ola. Gen anpil lòt kilti, pou nou pa di kilti inivèsèl la, ki rekonèt enpòtans chif 3 nan ekilib eleman yo. Si nou peze sou chif 3 a nan kilti ayisyen an, se pou nou montre kalite demakasyon majorite Ayisyen nan premye jenerasyon yo te fè pou yo montre kouman yo refize modèl sosyete kolonyal la; malerezman, yon pati nan popilasyon an pral ranmase.

Sosyete kolonyalis, esklavajis epòk la pa ka kale yon sosyete ki chita sou ekilib ak amoni, yon sosyete egalitaris kote pa gen moun pase moun. Vizyon yon sosyete ki voye modèl kolonyal la jete se rezilta volonte mas ansyen esklav ak mawon pou yo pa viv lavi yo dapre vizyon sivilizasyon oksidantal epòk la. Lavi toulèjou nan kèlkeswa gwoup sosyal la chaje ak egzanp ki montre enpòtans chif 3 a nan baz mantalite ayisyen. Annou konsidere egzanp sa yo:

1. Lè nou reflechi sou rapò kilti ayisyen an ak marasa, nou jwenn gen yon twazyèm eleman yo rele dosou. Dosou a se premye timoun ki swiv 2 marasa yo. Kilti ayisyen an bay timoun marasa yo menm pouvwa ak yon lwa, yo gen pouvwa fè remèd konsa tou yo gen pouvwa kenbe moun. Kilti ayisyen an bay dosou a pouvwa pou li defèt tou sa marasa yo ka fè, san li pa bay dosou a pouvwa fè sa marasa yo ka fè. Dosou a se garanti ekilib ak amoni anndan sosyete a. Se konsa, granmesi dosou a, sistèm kilti ayisyen pwoteje tèt li pou pouvwa marasa yo pa deranje amoni an anndan sosyete a.
2. 3 wòch dife, 3 wòch dife se egzanp ki pi senp men ki pi konkrè nan fason kilti ayisyen an konsidere ekilib ak amoni nan mitan eleman yo. Moun ki nan lasyans, kèlkeswa kilti li, konnen yon triyang se yon sistèm an ekilib. Aliyman 3 wòch dife yo chita sou prensip yon triyang (ekilateral) kote tou 3 tèt triyang yo fèt pou yo nan yon pozisyon kote youn ak lòt gen menm distans, oubyen fòk distans nan mitan 3 wòch yo respekte yon limit ki pèmèt chodyè a rete sou dife a san li pa tonbe. Tankou lè chodyè manje a chavire sou dife, Ayisyen ki makonnen ak kilti li konnen sa koute chè lè yon moun pa respekte ekilib lavi a.
3. Ekilib lavi a chita sou 3 eleman : genyen 2 eleman k ap konbine enèji yo epi gen yon twazyèm ki pou tanpere enèji yo si y ap debòde. Se prensip sa yo Ayisyen ap swiv lè nan pratik medikal tradisyonèl yo, kèlkeswa endikasyon remèd fèy la vini sou fòm 3 (3 boujon, 3 fèy, 3 gout, 3 kòs, 3 rasin, e latriye).
4. Nou sòt wè manifestasyon bezwen ekilib ak amoni nan mitan eleman yo nan : 2 marasa + 1 dosou, 3 wòch dife, 3 boujon,

3 rasin, 3 fèy, e latriye. Men, bezwen amoni anndan fanmi yo mande pou yo respekte prensip sa yo. N ap sèvi ak yon egzanp pou nou esplike sa nou vle di a. Si yo mande kèlkeswa jenn fanm peyi a konbyen pitit li ta renmen genyen. Li ka reponn kareman 3, men si se yon fanm lavil li ka reponn 2. L ap difisil pou yon fanm ayisyen reponn youn (1) paske : yon sèl je pa je. Men, nan lapratik, majorite fanm ayisyen p ap kanpe sou de (2) pitit. Pou ki rezon? Sou plan endividyèl, yon sèl pitit la fè manman an viv ak angwas nenpòt ki sa ka rive. Ak de (2) pitit angwas la disparèt, men manman an ap viv yon lòt dezekilib, pa ka gen amoni nan mitan de (2) pitit yo. Ak yon (1) pitit se angwas, men ak de (2) pitit se kont ak dezagreman. Pawòl la di: yon sèl je pa je, men, kilti a, ki bezwen amoni nan mitan moun, reklame yon twazyèm pitit nan mitan de (2) yo, ki la pou mete ola. Lè pawòl la di : mete yon lòt nan mitan yo, sa vle di nan kilti ayisyen an de (2) eleman pou kò yo pa ka fè ekilib, pa ka gen amoni nan mitan 2 enèji ki lage pou kò yo, yo bezwen yon twazyèm eleman ki pou mete ola nan mitan yo.

5. Nan yon kozman Pwofesè Rene (Lekòl Nòmal Siperyè) t ap bay sou lakou, li te aprann nou kantite tè yon Ayisyen te bezwen pou li te demare yon lakou se te 6 kawo tè. Malerezman, nou pa ka jwenn pyès dokiman ekri sou koze 6 kawo tè a. Chaje dokiman ofisyèl, depi sou gouvènman Prezidan Petyon ki montre leta te pran dispozisyon pou moun pa ka fè tranzaksyon devan lalwa sou moso tè ki pi piti pase 5 kawo tè. Èske 6 kawo tè se de (2) lo twa kawo tè?

### Rapò kilti ak lojik fondamantal

Nou p ap rete sou pati sa a paske li mande anpil analiz, n ap annik prezante konpleksite sitiyasyon an pou koze matematik. Nan lojik oksidantal la, gen eleman yo pa ka mete ansanm: bon / pa bon, se vre / se manti.

OU (depaman) kont OU (youn mete sou lòt). Difikilte pou nou tradui OU (youn san lòt nan kreyòl)

- mete gason sou wou, mete fanm sou ou (mete fòs sou ou) yon egzanp apati relijyon : relijyon etranje ki nan peyi a mache dapre lojik yon kwayans pa ka mache ak yon lòt. Kilti ayisyen an pa wè relijyon tankou kwayans depaman, pou vodou ki nan kilti ayisyen, kèlkeswa relijyon an ki sou latè a, piti kou li ye, li se yon sous enèji, kote nenpòt moun ki vle oubyen ki kapab gen dwa al pran fòs. Konsa òganizasyon mantal popilasyon an chita sou lojik nou ka mete antipli fòs. Tank yon bòkò gen lwa li ka rele se tank li se yon gwo bòkò. Pou ki rezon ? Paske lavi a mande pou moun mete fòs sou fòs (ranmase pwen).

Paradòks : n ap benyen nan yon kilti ki mande pou moun ranmase fòs etan li p ap antipile[2] byen materyèl. Kontradiksyon sa a mennen nan disparisyon lakou yo :

- La a nou gen dwa di nou annafè ak yon lòt sivilizasyon. Men yon kesyon pou sivilizasyon nou an te reponn : ki modèl devlopman sosyal ki te ka anpeche lakou yo kraze?

### Konklizyon

Nan rapò sitwayen yo ak leta a, se chif 5 la ki parèt : atirans moun nan popilasyon an pou yo regle laj yo 5 an 5, gen dwa soti depi nan limitasyon tranzaksyon sou tè nan 5 kawo tè, apre nou vin genyen 5 goud pou yon dola. Nan rapò popilasyon an ak linivè la se chif 3 a ki jwe. Si nou ale pi lwen pase chif 3 a, fòk nou rekonèt nou annafè ak yon kilti ki bay ekilib ak amoni anpil enpòtans. Desen vèvè yo tradui menm pwoblèm ekilib la, kèlkeswa fòm yo ba li, yon vèvè fèt pou li respekte prensip ekilib la, tout eleman ki nan yon vèvè fèt pou yo jwenn plas yo apati yon liy simetri kote yon fòs ap fè balans ak yon lòt. Pou ki rezon se sou fondasyon sa yo kilti ayisyen an chita ? Pou mas kiltivatè yo montre kouman yo te voye modèl sosyete kolonyal la jete ak tout ekonomi plantasyon ki mache avèk li a, yo te oblije envante yon lòt sivilizasyon ki depaman ak sivilizasyon oksidantal la sou tout pwen. Sivilizasyon kapitalis la

2 Antipile : mete pil sou pil

chita sou antipile byen materyèl. Sivilizasyon ayisyen an chita sou antipile enèji, se sa ki fè pa gen defi matematik pou yon Ayisyen adopte de (2) lojik depaman tankou nan zafè relijyon, paske kilti a konnen kouman pou li mete eleman depaman ansanm, li gen dwa pa menm konsidere yo depaman. Sèl byen materyèl ki gen enpòtans toutbon pou Ayisyen se tè. Sivilizasyon kapitalis la, apre disparisyon lesklavaj, pral chita sou fòs kouraj ouvriye. Pa gen anpil fouyadò ki remake sa, travayè ayisyen yo mal pou yo anbake nan yon relasyon patwon ouvriye k ap deranje pilye egalitaris ki nan fondasyon kilti popilasyon an. Rapò patwon-ouvriye a vle di retounen nan modèl kolonyal la mèt-esklav. Popilasyon an limite bezwen li pou li pa oblije al travay pou yon sistèm k ap retounen ak rapò kolonyal yo sou yon lòt fòm.

## Aprantisaj matematik nan kreyòl lavil (kreyòl swa, kreyòl zizi)

Pou yon moun metrize disiplin matematik yo oubyen nenpòt ki lòt disiplin syantifik, fòk li metrize gramè lang li ap pale toulejou a. Ti ponyen save ayisyen ki rive chape nan sistèm nan pa dwe sèvi egzanp pou yo demanti yon verite konsa. Pou nou kore sa nou di la a, men sa Saïd Medjber Ansyen direktè lekòl, El Watan jis peyi Aljeri di sou sijè nou ap debat la :

> « ... La compréhension du langage devient ainsi la première condition de succès face à un obstacle, face à une difficulté.
>
> ... Il y a toujours relation entre difficulté et langage courant, difficulté et langage mathématique. La résolution de la difficulté se trouve impossible ou différée et en tous cas compliquée, tant que la précision du langage courant laisse à désirer et tant que les aspects linguistiques qui interviennent dans la compréhension d'une notion mathématique ne sont pas maîtrisés.
>
> ... La compréhension et l'utilisation adéquate des objets et méthodes mathématiques dépendent donc du degré de maîtrise de la langue courante d'abord et de la langue mathématique ensuite.

La maîtrise d'une langue naturelle et l'adaptation progressive au langage mathématique sont capitales pour la compréhension des mathématiques et leur emploi adéquat.

Pour parer aux obstacles et autres difficultés, sources d'erreurs menant à l'abandon et à l'échec scolaire, une approche pédagogique particulière centrée sur l'apprentissage prioritaire d'une langue de base et sa maîtrise (de préférence la langue maternelle) s'avère une assise primordiale de l'apprentissage des mathématiques ».[3]

### *Kisa ki kreyòl lavil la*

Nan rapò lang franse ak lang kreyòl, pwofesyonèl lang yo pi sansib sou òtograf ak mo franse y ap foure san menajman nan lang Kreyòl la. Respè gramè lang nan vin dèyè nèt nan deba moun ap fè sou lang kreyòl anndan peyi a. Pou nou menm, kesyon respè gramè lang nan gen menm valè si li pa pi enpòtan pase kesyon vokabilè a. Pwoblèm gramè a se yon pwoblèm serye akoz prezans yon fòm kreyòl lavil (yo konn rele kreyòl swa oswa kreyòl zizi) nan kominikasyon moun ak moun anndan peyi a. Kreyòl swa a se yon « varyete » kreyòl moun ki pase lekòl pale nan peyi a. Kreyòl swa a se yon kreyòl ki sèvi ak de gramè, pèsonn pa konn ki lè yon moun ap pale franse ni ki lè l ap pale kreyòl. Kreyòl swa a mande pou moun k ap pale a pale yon fason pou lòt moun wè se franse li anvi pale ni nan fason l ap pwononse mo yo, ni nan fason l ap ranje mo yo, kit moun konprann, kit moun pa konprann. Pawòl ki di :« Kreyòl pale, Kreyòl konprann », se yon gwo prejije ki bay moun dwa pale jan yo pito kit gen moun ki konprann, kit genyen ki pa konprann.

Ansèyman matematik pa ka fèt nan kreyòl swa a paske lang kreyòl (bazik) la pa òganize panse moun menm jan ak franse. Sa yo

3 www.algerie-dz.com/forums/archive/index.../t-30961.html
Konprann langaj nou annafè a se premye kondisyon pou nou ranpòte laviktwa sou yon òbstak, devan yon difikilte.Toujou gen relasyon nan mitan difikilte ak langaj toulejou, nan mitan difikilte ak langaj matematik. L ap toujou difisil pou yo rezoud yon difikilte, oubyen yo ka kite pwoblèm nan pou moun k ap vin dèyè, depi gen flotman nan presizyon langaj la, depi yo pa rive metrize aspè lengwistik ki pou pèmèt yo konprann nosyon matematik yo.
Metriz langaj toulejou a an premye epi langaj matematik la apre se kle pou moun konprann objè ak metòd matematik yo epi pou yo ka sèvi ak yo.
Metrize yon lang natirèl epi adapte l pou yo pase nan langaj matematik pa gen pri pou yon moun ka konprann matematik dekwa pou li sèvi ak li toutbon.

rele difikilte pou yo fè matematik an kreyòl la se limit kreyòl swa a ki montre limit amati lang franse pou li swiv fason lang kreyòl la òganize panse moun. Egzanp : Moun ki li « *soient x, y* » nan yon liv an franse ta renmen jwenn yon mo egzak ki pou fè korespondans ak fòm pasiv vèb « *être* » franse a. Lang kreyòl la pa ba li chans sa a, kit se nan kreyòl bazik, kit se nan kreyòl swa. Moun ki vle pale kreyòl swa a pèdi direksyon paske l ap chache yon fasilite ki pa egziste nan lang kreyòl la. Men difikilte tradiksyon an se difikilte respè chema lang franse a (egzanp : fòm pasif). Nou pa bezwen plis egzanp pase sa pou nou montre moun pa ka fè matematik an kreyòl si yo gen chema lang franse a nan tèt yo etan y ap pale kreyòl. Premye travay yon moun dwe fè si li vle fè matematik an kreyòl se aprann respekte chema lang kreyòl la nan fason moun reflechi an kreyòl.

#### ***Konsekans erè plasman mo yo sou mesaj kreyòl yo***

Demonstrasyon : nan yon fraz tankou :

› [Ministè a voye medikaman an avèk malad yo]
› [N ap di mèsi ak tout moun ki te ede nou ak konsèy yo, sitou Pwofesè ...][4]
› [M ap di bonjou avèk tout moun k ap koute]
› [N ap swete bòn fèt avèk direktè radyo a]
› [N ap di ak Prezidan an pou li voye je sou nou]

Fraz sa yo antre nan yon nouvo modèl pale kreyòl ki soti nan radyo nan Pòtoprens k ap gaye nan tout peyi a. Nou ka konsidere mòd pale sa yo tankou kreyòl swa pou manifestasyon chema refleksyon lang franse a nou wè ki anba fraz sa yo.

Anvan nou wè ki konsekans sa ka genyen, nou pral demontre pou ki rezon fraz sa yo pa respekte kreyòl bazik ayisyen an.

Demonstrasyon : nan yon fraz tankou :

› [Ministè a voye medikaman an avèk malad yo]

4 Paj 2, *Ti prens lan*, Gary Victor, Tradiksyon « Le Petit Prince », Antoine de Saint-Exupéry

Majorite Ayisyen ap konprann ministè a mete yon bann malad nan yon kamyon epi li voye yo ale ak tout medikaman yo bezwen. An reyalite, moun ki voye mesaj la vle anonse popilasyon an gen medikaman ki desann al jwenn malad yo. Men lè nou atire atansyon Ayisyen sou yon fòm pale konsa, pi fò ladan yo reponn : « ou wè ki sa moun nan vle di », sa ka vle di tou : « pran l jan w vle ». Moun sa yo pati ak prejije kèlkeswa sa yon moun di an kreyòl tout moun ap konprann tankou jan pawòl la di a : « Kreyòl pale, Kreyòl konprann ». Nou pa vle konsidere sitiyasyon kote moun k ap pale a chwazi fè espre pou moun pa konprann sa li vle di. Travay nou vle fè a se pou moun ki vle pale byen pou moun konprann egzakteman sa yo vle di, epitou pou moun ki vle konprann ki komisyon pou yo resevwa lè yon Ayisyen adrese yo lapawòl.

Pou fraz nou fè sèvi kòm egzanp la *[Ministè a voye medikaman an avèk malad yo] gen yon lòt modèl fraz nenpòt ki Ayisyen ka rekonèt san difikilte depi yo tikatkat. Si moun k ap pale a te di :

› [Ministè a voye medikaman an bay malad yo]
› [Ministè a voye medikaman an pou malad yo]

Li t ap difisil pou nou ta jwenn yon Ayisyen ki pa konprann ki sa yo vle di nan fraz la.

Se kalite fòm pale sa yo k ap kopye sou chema lang franse a k ap bay elèv yo difikilte lè pwofesè ap fè matematik an franse oubyen an kreyòl swa avèk yo.

### Demonstrasyon

Nan fen dokiman an, n ap eseye bay kèk egzanp kouman yo ka respekte regleman lang kreyòl la pou moun fè matematik. Jefò a se yon jefò endividyèl, li mande pou se yon ekip moun ki gen konpetans oubyen nan matematik oubyen nan lang peyi a ki pou ale pi fon pase kote nou rive a.

## Teyori sou Makonn

### *Makonn nan matematik*

Yon makonn se yon kantite eleman matematik yo mare (makonnen, sanble) ansanm, egzanp : N se makonn nonb ankè natirèl yo. Nou gendwa di tou yon makonn se yon kantite eleman yo mete ansanm apati yon resanblans yo jwenn lakay tout eleman yo. Resanblans la pèmèt yo rekonèt eleman yo: makonn mayi, makonn bèf, makonn varyete mango Leyogàn. Nan sans matematik, yo byen defini yon makonn lè yo kapab di si yon eleman se kinan makonn nan oubyen si li pa kinan l. Konsa, nou ka di 2 makonn se menm, si nou jwenn menm eleman yo nan tou de makonn yo.

Lè yon eleman a se kinan yon makonn A, yo reprezante l konsa : $a \in A$ (a se kinan A). Lè yon eleman a pa kinan yon makonn yo reprezante l konsa : $a \notin A$ (a pa kinan A). Egzanp: $2 \in N$ (2 se kinan N), $2,5 \notin N$ (2, 5 (se) pa kinan N).

Gen yon seri makonn matematik ki gen pwòp senbòl yo (tankou N, makonn nonb ankè natirèl yo), R makonn nonb reyèl yo, C makonn nonb konplèks yo. Pou lòt makonn yo, yo mete definisyon ki verifye eleman yo anndan de (2) akolad. Lòt fason yo sèvi pou yo defini yon makonn se lè yo bay lis eleman ki anndan makonn nan. Men de (2) definisyon pou makonn nonb ankè natirèl ki pi piti pase 5.

$\{n \in N ; n < 5\} = \{0, 1, 2, 3, 4\}$, makonn eleman n kinan N pou $n < 5$.

Men 2 definisyon pou makonn nonb ki ka divize 12 yo.

$\{n \in N ; n \mid 12\} = \{1, 2, 3, 4, 6, 12\}$

Yo kapab defini yon makonn ak yon lis san bout. Pi fasilman makonn sa yo soti nan N. Egzanp makonn nonb ankè ki pi gran pase 5.

$\{n \in N ; n > 5 \} = \{n + 5 ; n \in N\}$

Epi makonn nonb ankè pè

$\{n \in N ; 2 \mid n\} = \{2n ; n \in N\}$

Makonn nou pral defini pi devan yo se moso makonn oubyen bout makonn anndan yon lòt manman makonn tankou N. Nou vle raple N se makonn nonb ankè yo.

Definisyon # 1. Yo di makonn A se yon bout makonn oubyen yon moso makonn anndan yon makonn E si tout eleman yo jwenn anndan makonn A yo se eleman anndan makonn E a tou.

Si yo konsidere makonn E tankou yon makonn referans (makonn nonb ankè nan egzanp nou yo), yo rele P(E) makonn tout kantite moso yo ka jwenn anndan E. Nou ka di P(E) se makonn kantite moso ki egziste anndan E. E poukont li se yon moso nan P(E) Makonn vid la, yo reprezante ak senbòl sa a ∅, se yon moso makonn tou nan P(E). Si A se yon bout makonn nan E, yo di A anndan E, yo ekri $A \subset E$. Yo ka ekri tou $E \supset A$ (E gen A tou). Men lis bout makonn yo jwenn pou yon makonn 3 eleman {0, 1, 2}, yo prezante konsa P({0, 1, 2}) :

P({0, 1, 2}) = { ∅, {0}, {1}, {2}, {0, 1},{0, 2},{1, 2},{0, 1, 2} }.

Yon makonn ki gen yon sèl eleman tankou {0} se yon sengleton. Makonn P({0, 1, 2}) gen 8 eleman, epi chak eleman sa yo se yon makonn pou kò yo.

Sa ka nesesè pou nou soti nan yon makonn A pou nou konnen si yon asepsyon tankou $x \in A$ vre osnon si se manti. Nou ka sèvi ak konektè lojik yo « Anwetan », « EPI », « Oubyen » pou nou fè operasyon sou makonn yo : konplemantè, korespondans (entèseksyon), reyinyon. Men yon korespondans nou pral sèvi nan operasyon makonnay yo. Annou di A se makonn mango yo jwenn Leyogàn, B se makonn mango yo jwenn Akayè.

Si nou gen enplikasyon:

$(x \in A) \Rightarrow (x \in B)$ (depi yo jwenn yon mango Leyogàn, y ap jwenn li Akayè tou)

Se tankou nou ta genyen $(\neg (A)) \vee (B)$, k ap vin pran fòm $x \in ({}^{c}A \cup B)$, mango yo pa jwenn Leyogàn mete sou mango Akayè. Asepsyon sa a ap toujou vre si $({}^{c}A \cap B)$ se yon makonn vid (pa gen mango Akayè yo pa jwenn Leyogàn), sa vle di si A anndan B. Pwopriyete sa yo $(x \in A)$ ak $(x \in B)$ se valèpouvalè si de asepsyon sa yo $A \subset B$ ak $B \subset A$ vre, sa vle di tou 2 makonn yo gen menm eleman yo, mango

Leyogàn se mango Akayè, mango Akayè se mango Leyogàn. Nan ka sa a, yo di de makonn yo egal, yo ka senpman ekri A = B.

| Makonn<br>A, B | Asepsyon<br>$(x \in A), (x \in B)$ | Esplikasyon |
|---|---|---|
| Konplemantè<br>ᶜA | Negasyon (anwetan)<br>$x \in {}^cA \Leftrightarrow \neg (x \in A) \Leftrightarrow x \notin A$<br>Mango yo pa jwenn Leyogàn | (x kinan konplemantè A) se menm ak (pa gen x kinan A), se menm ak (x pa kinan A) |
| Korespondans (entèseksyon)<br>$A \cap B$ | Korespondans (EPI)<br>$(x \in A \cap B) \Leftrightarrow ((x \in A) \wedge (x \in B))$<br>mango yo jwenn Leyogàn ki koresponn ak mango yo jwenn Akayè | (x kinan A korespondans B) se menm ak (x kinan A epi x kinan B) |
| Reyinyon (met sou)<br>$A \cup B$ | Disjonksyon (oubyen)<br>$(x \in A \cup B) \Leftrightarrow ((x \in A) \vee (x \in B))$<br>Mango yo jwenn Leyogàn mete sou mango yo jwenn Akayè | (x kinan A inyon B) se menm ak (x kinan A oubyen x kinan B) |

Pou yon moun demontre si de makonn egal, fòk li pwouve youn anndan lòt, fòk li pwouve mango Leyogàn se mango Akayè, mango Akayè se mango Leyogàn. Pou yo montre valèpouvalè nan mitan de (2) makonn fòk yo montre enplikasyon an ale nan tou de (2) sans yo, lè yon mango se mango Leyogàn li se mango Akayè tou, lè yon mango se mango Akayè li se mango Leyogàn tou.

Teyorèm #2. An nou di A, B ak CH se twa (3) makonn. CH se makonn mango Laplenn. Operasyon egalite sou makonnay sa yo toujou vre.

Boukantativite :

$(A \cap B) = (B \cap A)$

(A korespondans B egal B korespondans A,

Mango Leyogàn nou jwenn Akayè se menm ak mango Akayè nou jwenn Leyogàn)

$(A \cup B) = (B \cup A)$

(mango Leyogàn mete sou mango Akayè se menm ak mango Akayè mete sou mango Leyogàn)

Asosyativite :

$(A \cap (B \cap CH)) = ((A \cap B) \cap CH)$

$(A \cup (B \cup CH)) = ((A \cup B) \cup CH)$

Distribitivite:

$(A \cap (B \cup CH)) = ((A \cap B) \cup (A \cap CH))$

(Korespondans mango Leyogàn EPI Mango Akayè mete sou Mango Laplenn)) se menm ak ((Korespondans mango Leyogàn EPI mango Akayè) mete sou (korespondans mango Leyogàn EPI mango Laplenn)).

$(A \cup (B \cap CH)) = ((A \cup B) \cap (A \cup CH))$

(Mango Leyogàn mete sou (korespondans mango Akayè EPI mango Laplenn) se menm ak ((mango Leyogàn mete sou mango Akayè) Koresponn ak (mango Leyogàn mete sou mango Laplenn))

Konplemantè : (revize)

An nou di A ak B se de (2) moso nan yon makonn E. Enben:

$E \setminus (E \setminus A) = A$

Konplemantè pou konplemantè mango Leyogàn se mango Leyogàn.

$E \setminus (A \cup B) = (E \setminus A) \cap (E \setminus B)$

$E \setminus (A \cap B) = (E \setminus A) \cup (E \setminus B)$

Nou mete nou nan sitiyasyon kote tout makonn nou ap konsidere yo se bout makonn (moso) anndan yon pi gran makonn referans E. Konsa, konplemantè pou yon makonn A se tout eleman ki anndan makonn E a ki pa anndan makonn A. Si makonn E se makonn mango peyi a, konplemantè mango Leyogàn yo se tout mango peyi a yo pa jwenn Leyogàn. Apati konvansyon sa a, tout rezilta nan yon operasyon makonnay se yon ti moso nan makonn referans E a. Nou ka reprezante makonn E ak yon rektang epi bout makonn anndan E yo ak yon rado wonn anndan rektang nan. Rezilta a se yon diagram Venn. Men rezilta operasyon makonnay yo bay sou yon dyagram Venn.

### Relasyon anndan makonn

Yon relasyon se yon korespondans ki chita nan mitan de (2) eleman ki anndan yon makonn, menm makonn nan. Pou nou jwenn yon relasyon fòk nou genyen yon makonn E kote relasyon an chita, epi yon graf $\Gamma$ pou nou reprezante relasyon an. Graf la se yon bout makonn kwazman pwodui katezyen E x E. Lè yon doublèt (x, y) se

kinan graf Γ, yo reprezante l konsa $x\Re y$, yo di x nan relasyon avèk y, x ploge avèk y. Egzanp, annou konsidere relasyon « divize » anndan makonn E = {1, 2, 3, 4, 5, 6}. Grafi relasyon sa a se :

Γ = {(1,1), (1,2), (1,3), (1,4), (1,5), (1,6),
(2,2), (2,4), (2,6), (3,3), (3,6), (4,4), (5,5), (6,6)}

## Espas Eklid (espas eklidyen)

### *Espas plat ak espas koube*

Yon espas plat se yon espas kote tout eleman yo jwenn nan espas la (pwen, liy) sou menm plan. Yon espas koube se yon espas kote eleman ki okipe espas la kapab chanje fòm espas la. Yon teren foutbòl menm jan ak yon fèy papye sou yon biwo se yon espas plat. Si nou lage plizyè boul asye, youn pi lou pase lòt nan yon dra nou tire nan kat pwent, pwa boul asye yo ap defòme dra a, defòmasyon an bay yon espas koube.

Pou nou jwenn pozisyon yon pwen sou yon règ dwat, yon sèl eleman tankou x ap pèmèt nou mezire pozisyon pwen an. Pou nou jwenn pozisyon yon boul sou yon teren, nou bezwen de eleman x, y pou nou lokalize boul la. Pou nou jwenn pozisyon yon anpoul anndan yon chanm nou bezwen twa eleman x, y, z. Pou règ la nou bezwen yon plan, pou teren an nou bezwen kwaze de plan, pou anpoul la nou bezwen twa (3) kwazman. Chak eleman x, y, z reprezante yon pozisyon sou yon chanyè (aks) apa. Tout chanyè (aks) yo kwaze ansanm nan yon pwen santral o. Yo rele eleman sa yo kòdone anndan espas la. Espas eklidyen an reprezante kantite espas plat yo kwaze yo. Kwazman espas yo youn ak lòt bay sa yo rele yon pwodui katezyen.

### *Vektè nivo baz*

Annou di R se makonn tout nonb reyèl yo. $R^n$ se yon makonn pwodui katezyen (R × R). Nan yon espas eklidyen, n reprezante kantite kouch R yo kwaze nan espas la. Rn = R1 × R2 ×... × $R_n$. Nou gen dwa di n-kwazman nonb reyèl, n degre, oubyen n faktè.

Yo reprezante yon eleman anndan $R^n$ konsa : $x \in R^n$, x = (x1, x2,..., $x_n$).

Yon vektè se yon eleman nan yon espas eklidyen, li gen yon orijin kote li kòmanse, li gen yon bout kote li fini, li gen yon direksyon. Konsa, x ka yon pwen oubyen yon vektè, epi x1, x2, ..., $x_n$ reprezante tout kòdone pwen x la. Nonb ankè natirèl n reprezante dimansyon espas nou ap travay la. Lè nou ap travay ak Rn ansanm ak vektè yo, nou gen dwa rele nonb reyèl yo : eskalè.

Egzanp:

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| $R^1$ | x | | | | |
| $R^2$ | x | = | (x1, x2) oubyen | p | = (x, y) |
| $R^3$ | x | = | (x1, x2, x3) oubyen | p | = (x, y, z). |

Ang (kwen) dwat, kwen dwat, kwen ekè

Annou kòmanse devlopman seksyon sa a nan dokiman an avèk teyorèm Pitagò : Nan yon triyang dwat (ekè), kare ipoteniz lan egal ak sòm kare de lòt kote triyang nan. Mo kle a se dwat.

Nou pral travay nan $R^n$ avèk $n \geq 2$. Avèk yon translasyon, nou ka mennen ang (kwen) dwat la nan pozisyon pwen (0, 0) a. Pou nou kòmanse, nou ap konsidere 3 somè 0, x, y triyang nou twouve yo nan yon plan ki anndan $R^n$. Nou kapab di pwen 0 a chita nan yon ang (kwen) dwat sèlman si sèlman idantikite Pitagò a kenbe.

d(x, y)2 = d(x, 0)2 + d(0, y)2.

Lè nou konsidere nòm eklidyen an nan $R^n$`

$\|x - y\|^2 = \|x\|^2 + \|y\|^2$

## Kalkil entegral ak diferansyèl

### *Nonb derive*

Annou di x se yon pwen sou yon koub yo trase apati yon fonksyon *f*. Annou di (x + h) se yon dezyèm pwen sou menm koub la tankou pou x + h > x. Sa nou rele derive pou pwen x la se dènye valè yo ka jwenn nan divizyon [(*f*(x + h) – *f*(x)) / h] si h ap mache sou zewo. Si valè limit sa a pa egziste oubyen si l ap mache sou lenfini, x pa gen derive.

($f$(x + h) – $f$(x)) reprezante diferans nan mitan 2 pwen sou chanyè y la etan h limenm se diferans nan mitan de pwen yo sou chanyè (aks) x la




***Fonksyon derive***

Annou di I se yon entèval kote tout pwen anndan entèval sa a gen yon derive. Sa yo rele fonksyon derive a se yon fonksyon f'(a) yo asosye avèk chak pwen a anndan entèval I a. Lè konsa yo di fonksyon derive $f$ sou I, yo reprezante l konsa : $f' = dx/df$

Derive $x^n$

Annou konsidere ka $x^3$

Annou pran a pou nenpòt ki reyèl

$\text{Lim}_{h.}>0\ (a + h)^3 - a^3 / h = \text{Lim}_{h.}>0\ (a^3 + 3a^2h + 3ah^2 + h^3 - a^3) / h$

$= \text{Lim}_{h.}>0\ (3a^2h + 3ah^2 + h^3) / h = \text{Lim}_{h.}>0\ (3a^2 + 3ah + h^2) = 3a^2$

$f'(a) = 3a^2$.

Apati egzanp sa a, nou ka jeneralize pou nenpòt ki fonksyon anndan makonn R reyèl yo : $f(x) = x^n$. Fonksyon sa yo admèt yon derive. Derive a se :

$f'(x) = nx^{n-1}$

## Amati aljebrik

### *Prezantasyon*

Nan matematik lè yo di amati aljebrik yo wè yon makonn eleman ak tout operasyon yo ka fè ak eleman yo. Sa ki fè yon makonn se yon amati se dèske rezilta operasyon yo fè ak eleman anndan makonn nan toujou bay yon eleman ki deja egziste anndan makonn nan. Egzanp : annou di R se makonn nonb reyèl yo, annou di $\oplus$ se operasyon ki posib anndan makonn R la. R se yon amati si a, b $\in$ R, c = a $\oplus$ b, epi c$\in$ R. Kalite operasyon yo ak kalite regleman yo di ak ki kalite amati nou annafè.

## Regleman pou operasyon anndan yon amati

### *Definisyon 1*

Annou di E se yon makonn. Yon regleman pou yo fè operasyon anndan E se yon aplikasyon T sou E nan direksyon E x E, yo ekri konsa xTy, (olye T(x, y)), lè x, y$\in$E.

## Konklizyon jeneral

Nan dokiman sa a, nou te vle fè reskonsab ansèyman ak pwofesè nan peyi a konprann nesesite pou yo anseye matematik yon lòt fason nan peyi a, si yo vle pou elèv yo pwofite ansèyman matematik la. Nou te chache konprann nan ki kilti ansèyman matematik la ap fèt, yon fason pou nou te konprann kouman kilti a fòmate lespri nou. Apre sa, nou wè limit kreyòl swa a, yo rele kreyòl zizi a pou ansèyman matematik anndan peyi a, akoz kreyòl swa a plake sou chema lang franse a ki pa koresponn ak chema lang kreyòl la nan pwodiksyon panse. Nou prezante kèk egzanp pou nou montre kouman kominikasyon matematik ka fèt an kreyòl. Si nou fouye n ap jwenn fòmil ki pi klè, ki pi dous toujou.

Pou nou fini, menm jan ak disiplin syans sosyal yo, pwofesyonèl ayisyen k ap pratike disiplin syantifik yo gen reskonsablite pou yo pote kontribisyon yo nan chache konprann pwoblèm peyi a pi byen ak zouti syantifik yo metrize yo epi pou yo chache solisyon pou

pwoblèm yo. Si premye jenerasyon Ayisyen yo te rekonèt yon lakou pa ka gen pi piti pase 6 kawo tè, apati moman lakou a rive nan yon limit kote li pa ka satisfè bezwen popilasyon an, devwa syantifik yo se te fè sosyete lòt kalite pwopozisyon ki pou pèmèt popilasyon an kontinye viv nan kalite nivo lavi yo te rekonèt ki minimòm vital la. Nou pa gen dwa konsidere echèk sosyete ayisyen an anndan sistèm kolonyalis la, paske li te deja voye li jete. Si sosyete ayisyen an echwe, li echwe nan enkapasite jenerasyon Ayisyen ki vin apre yo pou yo pwospere sou baz eritaj premye jenerasyon Ayisyen yo te kite yo. Premye jenerasyon yo te travay pou yo vini avèk yon sivilizasyon ki chita sou ekilib, amoni ak egalite nan mitan moun, yon sivilizasyon ki te depaman nèt nan fason sivilizasyon oksidantal la te wè rapò moun ak moun, te wè rapò moun ak kòsmòs la, e latriye.

# Des actions pour renforcer l'accès des locuteurs du créole haïtien aux progrès intellectuels, techniques et scientifiques

Rochambeau Lainy
Enseignant-chercheur à l'Université d'Etat d'Haïti,
Membre permanent du Laboratoire LADIREP (UEH)
Membre associé au Laboratoire LiDiFra (Université de Rouen)
Rochambeau.lainy@ueh.edu.ht

**Rezime**

Lokitè kreyòl yo dwe, nan fason y ap kominike, anrichi ak ogmante mas leksikal kreyòl la. Lè y ap kreye mo, san yo pa kopye, ni prete, tèt bese, nan men lòt lang, lang kreyòl la ap vin granmoun toutbon vre e lokitè yo ap tounen, tankou Franketienne, fezè mo oswa pasè lang. Akademi kreyòl la dwe bay aksyon sila yo anpil jarèt, nan misyon li genyen pou l fè tout kalte pwomosyon pou pwodiksyon k ap fèt nan lang kreyòl la. Lè sa rive fèt konsa, toutbon vre, lokitè kreyòl yo ap jwenn yon flonn leksèm ak tèm yo sa itilize lè yo nan domèn teknik, teknologik ak syantifik.

**Résumé**

Les locuteurs créolophones doivent, dans des pratiques de communication ciblées, contribuer à l'enrichissement et à l'augmentation de la masse lexicale du créole haïtien, en privilégiant la création lexicale et terminologique au lieu de s'adonner au calque et à l'emprunt abusif et fantaisiste. Ils garantiront l'autonomie de cette langue, en s'imposant, à l'instar de Frankétienne, comme des passeurs de mots. De telles actions doivent être encouragées par l'Académie

**naissante dont l'une des principales missions consiste à promouvoir des productions en créole. Au lieu d'emprunt systématique au français et à l'anglais, les locuteurs créolophones trouveront suffisamment de lexèmes et de termes équivalents, lorsqu'ils évolueront dans les domaines de la technique, de la technologie et de la science.**

## Introduction

Le créole haïtien fait l'objet des réflexions qui marquent, depuis plusieurs décennies, les recherches linguistiques. Des chercheurs (Valdman, 1978; Vernet, 1984; Déjean, 2002) travaillent de façon remarquable sur sa structure et s'interrogent depuis longtemps sur la pertinence et la crédibilité des discours qui tentent de le minorer. Ils ont donc contribué à la mise en place d'un ordre linguistique nouveau et original.

Une créolistique axée sur des questions relevant de la linguistique théorique et de la linguistique appliquée se définit au fur et à mesure que se construisent les réflexions scientifiques sur le créole haïtien. Cette créolistique rappelle les facteurs sociohistoriques qui concourent à l'émergence de cette langue. Elle prend son point d'ancrage dans des travaux qui vont, pour la plupart, dans le sens de la valorisation de ce créole comme langue comprise et parlée par tous les Haïtiens. Les idées qui lui servent de matière ont frayé la voie à de nouvelles façons de définir et de comprendre les langues humaines. Elles ont, grâce à la dynamique qui caractérise le créole et aux dispositions légales adoptées par les législateurs haïtiens, contribué à faire avancer les débats.

Le créole haïtien a fait de réels progrès au sens où il est aujourd'hui présent dans des domaines d'emploi où l'accès lui était jadis interdit. Il lui reste toutefois d'importantes étapes à franchir, s'agissant notamment de la possibilité d'offrir à ses locuteurs les moyens de s'ouvrir au monde de la technique et de la science. Par quels moyens cette langue parlée par tous les Haïtiens peut-elle offrir à ses locuteurs la possibilité d'accéder aux progrès techniques, intellectuels et scientifiques d'aujourd'hui et de demain ?

Nous montrerons à l'aide de cet article qu'une catégorie de locuteurs pourrait contribuer à l'enrichissement du créole haïtien

et faciliter l'accès à des domaines spécifiques. Pour atteindre cet objectif, nous allons appliquer une méthodologie qui s'appuie sur des données théoriques et des méthodes de la linguistique de corpus. Nous analyserons, dans un premier temps, la contribution de ceux que l'on pourrait qualifier de « passeurs de langues et passeurs de mots[1] ». Une fois que nous aurons terminé ce travail, nous nous occuperons de l'usage que l'Académie créole, cet organisme naissant, pourrait faire de la contribution des passeurs de langues dans le but d'enrichir le créole haïtien et de le rendre plus dynamique et plus compétitif. Nous traiterons certains segments de discours pour montrer le degré d'implication de quelques créateurs dans l'enrichissement lexical et terminologique de cette langue, à travers les items, les néologismes et les expressions qu'ils ont créées. Nous optons pour une approche plus ou moins comparative de l'apport des locuteurs-créateurs. Le corpus d'étude se compose des faits extraits du roman de Frankétienne (*Dezafi*, 1975/2002), des textes de théâtre de Jesifra Lestomak et de Tonton Bicha[2].

## Les items des parlers créoles : emprunts et termes construits

On sait que les unités lexicales et les unités grammaticales, respectivement appelés lexèmes et grammèmes, sont les éléments qui forment la charpente structurale de la langue. Bernard Pottier oppose les lexèmes aux grammèmes, au sens où les premiers ont un sémantisme lourd, à savoir, pourvus d'une valeur dénotative, alors que les seconds ont un sémantisme léger (2001 : 97). Les lexèmes désignent l'ensemble des comportements, des objets de pensée et de la réalité (*chimen an/le chemin, grangou/la faim, boubout an m/ma chérie, rakbwa a/la forêt, depatcha/dispatché, bèlte/beauté*), alors

1 Nous reviendrons sur cette notion dans la première section de cette étude, pour apporter plus de précisions.

2 À l'attention des lecteurs qui ne connaissent pas Frankétienne, Jesifra Lestomak et Tonton Bicha, nous tenons à rappeler quelques notes biographiques. De son vrai nom Jean-Pierre Basilic Dantor Franck Étienne D'Argent, Frankétienne est né le 2 avril 1936 à Ravine Sèche, village de l'actuelle section municipale Poteneau de la commune de Grande-Saline (Haïti). Il est un peintre, un romancier, un dramaturge et un comédien haïtien de renommée internationale. Jesifra Lestomak est le nom de théâtre de Fernel Valcourt. Comédien très populaire, il est né à la Plaine du Nord (Haïti), le 11 mars 1963. Tonton Bicha est le pseudonyme du chanteur, comédien et acteur haïtien, Daniel Fils-Aimé. Il est né au Cap-Haïtien, le 7 juillet 1973.

que les grammèmes (*mwen/moi/je, douvan/devant, epitou/puis, et puis*) marquent les relations grammaticales et énonciatives dans la langue (*Ibid.* : 97). Les grammèmes ne renvoient ni aux objets de pensée, ni aux événements. Les lexèmes et les grammèmes du créole haïtien proviennent des circonstances linguistiques, sociales et historiques particulières. Ils s'obtiennent à l'aide d'emprunt et de formation locale.

### *Les emprunts*

Louis Deroy définit l'emprunt comme « une forme d'expression qu'une communauté linguistique reçoit d'une autre communauté » (1956 : 18). Cette définition semble se préciser davantage dans les travaux de Jean Dubois et al. qui notent qu'« il y a emprunt linguistique quand un parler A utilise et finit par intégrer une unité ou un trait linguistique qui existait précédemment dans un parler B (dit langue source), et que A ne possédait pas. L'unité ou le trait emprunté sont eux-mêmes appelés emprunts » (2007 : 177). Sur ce point, voyez également la précision de Daniel Franck Idiata :

> « L'emprunt linguistique est l'une des voies pour l'enrichissement d'une langue. En effet, comme le précise Essono (2000 : 93), c'est l'une des sources externes de l'enrichissement du vocabulaire d'une langue. Il consiste, pour une langue donnée, en l'intégration dans son système propre d'une structure phonologique, morphologique ou syntaxique, ou des termes désignant des concepts et des objets issus d'une technologie ou d'une réalité linguistique appartenant à une autre langue. L'emprunt linguistique impose donc au mot emprunté d'être intégré dans le système de la langue cible. Cette intégration se fait en fonction de l'organisation structurelle de la langue cible, sur des plans phonétique, phonologique, morphologique et syntaxique. » (Idiata, 2006 : 73).

Attesté dans presque la totalité des langues humaines, l'emprunt linguistique demeure un phénomène qui fait l'objet de traitement particulier de la part des aménagistes linguistiques. C'est ce que Sandra de Caldas semble vouloir nous expliquer, lorsqu'elle rappelle,

au Québec, que le phénomène d'emprunt fait l'objet d'une politique d'aménagement linguistique qui intéresse les chercheurs (2009). Christiane Loubier définit ce terme comme le procédé par lequel les utilisateurs d'une langue adoptent intégralement ou partiellement une unité ou un trait linguistique (Caldas, 2009 : 342). Les faits cités dans la pensée exprimée par cet auteur sous-entendent que l'emprunt peut être de l'ordre phonologique, lexical, sémantique, syntaxique, morphologique ou morphosyntaxique.

En créole haïtien, la réalité de l'emprunt est dominée par le rapport que cette langue entretient avec le français, langue avec laquelle, elle partage des liens historiques. Le français demeure la langue à laquelle les créolophones francophones se réfèrent le plus fréquemment lorsqu'ils élaborent leurs discours, notons toutefois que d'autres systèmes linguistiques qui immigrent dans le pays, l'anglais et l'espagnol notamment, sont également utilisés comme langue source. L'emprunt des faits linguistiques est motivé par une exigence de communication qui confère au créole haïtien le statut de langue cible et aux autres langues susmentionnés, celui de langue source.

Beaucoup d'unités lexicales empruntées à ces langues se fondent, avec le temps, dans la masse lexicale du créole. Le phénomène de l'enracinement des mots empruntés dans la structure du créole nous fait penser à Christiane Loubier qui établit la différence entre ce qu'elle appelle l'emprunt récent et l'emprunt ancien. L'auteur entend par emprunt récent, « un emprunt qui est dans l'usage effectif seulement depuis peu et qui n'est attesté que dans la documentation la plus actuelle », et quant à l'emprunt ancien, elle le définit comme celui qui est dans l'usage effectif et qui est légitimé depuis longtemps par la société langagière (2003 : 21 ; 2007 : 21)[3]. Soit l'extrait suivant pour illustrer des cas d'emprunts anciens :

> « Yon divizyon moun toutkalite fin anfale anba chay boulòt tchòbòl. Bigalonn makloutonn chaymanntèt. Kretyenvivan chavire jeklè lan yon rèv san lanvè san landrèt. Yon rèv longpleying san pye ni tèt (...). Madigra makwali. Espektak devlengay venndengon. Eskonbrit adjipopo. Bourara gwolobo gwomoso » (Franketienne, *Dezafi* : 2002 : 10).

3 Voir également Sandra de Caldas (2009 : 341-353).

Les emprunts lexicaux *tchòbòl/troubles/problèmes/tracas* et *kretyenvivan/chrétien* vivant illustrent très justement l'idée que nous avons évoquée plus haut. *Tchòbòl* est un emprunt lexical d'origine française légitimé par l'anglais, et qui s'implante finalement dans la structure du créole haïtien. Comme le syntagme *kretyenvivan*, ce lexème bénéficie d'un aménagement graphique lié à l'orthographe du créole, il conserve sa valeur sémantique d'origine. Le même constat peut être fait au niveau des emprunts *madigra/le mardi gras, espektak/le spectacle et bourara/le brouhaha*, dont l'usage est légitimé par la structure grammaticale de la langue d'accueil. Les lexèmes empruntés : *tchòbòl, kretyenvivan* et *madigra*, et presque tous ceux que l'on pourrait répertorier dans les parlers créoles, résultent de la réelle influence de la langue source (le français et l'anglais) sur la langue cible (le créole haïtien). Leur implantation semble facilitée par le besoin de combler un vide terminologique ou de dénommer des objets de pensée.

Comme phénomène par lequel une langue A fournit des moyens de secours à une langue B, l'emprunt peut être interne ou externe. Il y a emprunt interne lorsque, au sein d'une même langue, un lexème d'une spécialité donnée est emprunté par une autre spécialité. La démarche de Lucien Tesnière consistant à emprunter à la chimie la notion de *valence* dans l'élaboration de son modèle syntaxique dit modèle dépendanciel illustre un cas d'emprunt interne en français. On parle d'emprunt externe, par contre, lorsqu'un système linguistique emprunte à un autre système linguistique des mots pour combler son manque sur le plan terminologique. Sandra de Caldas indique que les emprunts externes peuvent provenir d'une langue étrangère ou savante (Caldas, 2009 : 344). Le lexème « pawòl/parole » de la phrase créole : *Pawòl gaye lan esklann karanbolay*, est à juste titre, un cas d'emprunt externe, puisqu'il vient du français. Outre les expressions d'emprunt interne et emprunt externe souvent employées, les chercheurs utilisent aussi les termes d'emprunt opaque, emprunt intégral et emprunt hybride pour qualifier cette action liée à l'influence de la langue source sur la langue cible (Caldas, 2009 : 344).

« Si tout emprunt résulte de l'influence d'une langue source sur une langue cible, nous disent C. Jacquet-Pfau, J-F. Sablayrolles et J. Humbley, toute influence externe exercée par une langue source sur une langue cible ne donne pas nécessairement un emprunt » (cf. 2009 : 339).

Le contact de langues crée, au sens où l'entendent ces auteurs, d'autres phénomènes que l'on peut observer dans la structure de la langue. Les langues cibles ont la capacité de créer à partir de leurs propres ressources des mots pour enrichir leurs bases lexicales et terminologiques.

### *Les mots d'origine locale*

Les mots de provenance locale augmentent considérablement la masse lexicale du créole haïtien. Ils s'obtiennent par un ensemble de procédés de formation. Dominique Fattier en distingue six sortes : la préfixation, la suffixation, la composition, la conversion, la réduplication et l'apophonie (cf. 2002 : 116).

La formation des mots du créole haïtien se fait par l'ajout d'une base (grangou) à une unité (long) : (grangou + long = gourmand/glouton) et d'une unité (zo) à une base (domangay) : (zo + domangay = maigre/maigrichon/efflanqué). Elle s'obtient également par la combinaison de deux ou plusieurs lexèmes (banda + bòzò : bandabòzò = chic/élégant, gangan + bòkò : ganganbòkò = oungan/médium) et par la création de mots nouveaux (sendenden = zombi/fantôme, bèkèkè = revenant). La combinaison « banda » et « bòzò », et celle de « gangan » et « bòkò » n'agissent pas sur le sens initial. En créole haïtien, la base du mot peut être construite ou non construite. Dominique Fattier semble identifier ce phénomène lorsqu'elle écrit :

> « Les bases elles-mêmes peuvent être non construites ou construites : ainsi, si le lexème gran matant est construit sur matant (base non construite), le lexème gran gran matant est construit sur gran matant (base construite), de même le lexème enkoutab est construit sur koutab, lui-même construit sur koute » (cf. 2002 : 116).

La formation des mots entraîne dans certains cas la transformation d'un verbe en nom *kalbende/musarder* en *kalbenday/paresse, maspinen* en *maspinay*, d'un nom en verbe *boulon* en *deboulonnen, pilon* en *pilonnen, rans* en *ranse, machwè* en *demachwele*. En créole haïtien, des mots changent de sens selon qu'ils sont combinés *grennen/enlever* la graine en *kangrennen/gangréner, koutab/docile* en *enkoutab/indocile*. Un fort pourcentage des mots construits dans cette langue proviennent de l'opération qui consiste à combiner deux ou plusieurs segments lexicaux pour parvenir à un lexème. Ils sont dus aussi à la réduplication qui consiste à reprendre une ou plusieurs fois la base et à la conversion où le lexème change de catégorie grammaticale ou de sens, sans pour autant changer de forme (cf. Dominique Fattier, 2002).

En créole haïtien, certaines catégories grammaticales comme le verbe, le nom, l'adjectif et l'adverbe sont souvent combinées pour donner naissance à des lexèmes dont la valeur sémantique diffère nettement de la valeur initiale des mots qui le constituent. La combinaison des segments aboutit souvent à un changement sémantique ou catégoriel. *Zoboukechen* dont les composants sont *Zo/os, bouke/fatigué* et *chen/chien* équivaut aux lexèmes français : *coriace/dur/résistant ; Zenglendou* dont les composants sont *zenglen/éclat/miette et dou/doux* se traduit en français par : *brigand/cambrioleur ; peyipèdi* dont les constituants sont *peyi/pays et pèdi/perdu signifie loin/endroit reculé.*

Former des mots dans une langue correspond à une sorte d'aménagement linguistique qu'un linguiste comme Louis-Jean Calvet pourrait appeler *gestion in vivo* (*cf.* Louis-Jean Calvet, 2002). En 1984, Pierre Vernet observe que « *Le créole, (...), correspond à la situation naturelle, celle dans laquelle l'individu exprime effectivement son moi profond et réel, et ceci sur tous les sujets* » (*cf.* 1984 : 507-509). Il décrit la langue comme ce qui facilite la mobilité et l'échange entre les locuteurs créolophones. Tous les usagers du créole peuvent agir sur sa structure pour l'aménager, dans la mesure où ils l'utilisent constamment dans leur vie de chaque jour, et sont conscients de l'importance de leurs contributions. À cette entreprise,

qu'apportent ou peuvent apporter les locuteurs-créateurs que les spécialistes qualifient de passeurs de langues ?

## Les passeurs de langues et leurs apports

La notion de « passeurs de langues ou passeurs de mots » renvoie à l'idée que certains locuteurs bilingues (ou plurilingues) assurent la transposition des mots, des normes et des codes d'une culture ou d'une langue à une autre, sans pour autant affecter la hiérarchie des valeurs. Ces locuteurs facilitent une circulation dynamique qui permet à la langue ou à la culture en question de se régénérer.

Ce qui distingue les passeurs de langues des autres locuteurs est la volonté qui les anime, la singularité et la particularité avec lesquelles ils utilisent la langue à l'oral et à l'écrit. Les rythmes, les sonorités et la dynamique de la langue sont des outils dont ils se servent pour inventer, composer et construire des mots, des expressions et des phrases auxquels ils mettent le plus souvent du sens. A l'aide des prises de parole quotidiennes, des activités professionnelles et de communication interpersonnelle, ils contribuent à l'enrichissement de la langue en partageant des expériences à la fois singulières et communes.

Frankétienne est connu pour celui qui utilise son discours et ses savoir-faire pour augmenter la masse lexicale du créole haïtien. En 1975, il a publié son roman *Dezafi* dans lequel il a essayé d'illustrer cette langue qui reste en marge de la littérature écrite. Frankétienne s'est évertué à illustrer la langue créole, à une époque où le domaine de l'écrit était strictement réservé au français.

*Dezafi* n'est pas seulement un défi. C'est également un pari nous dit le romancier. C'est le pari d'utiliser les mots et les dictons d'une langue considérée comme non savante pour en faire un chef-d'œuvre. Frankétienne a contribué aux actions consistant à conférer à la langue créole des moyens lexicaux utiles et nécessaires pour permettre à ses locuteurs de répondre aux exigences que leur imposent certaines réalités concrètes de la vie. Il a incontestablement marqué le devenir de cette langue, en lui apportant un nouveau souffle. Sans l'affirmer, il commence l'œuvre de l'illustration du créole

lafòs ki dominen tout konba politik yo. Nanpwen okenn bonjan abitid negosyasyon ki kapab pran pye toutbon. Se konsa inite ki te pèmet fòje Letanasyon an nan konjonkti politik 1802-1806 la pral kraze rapid rapid. Inite sa a vini rete tankou yon mit n ap kouri deyè l touttan san nou pa mezire pwofondè ripti ki fèt nan sosyete a ak asasina Desalin nan.

Depi dat 17 oktòb 1806 la, tout kote te gen ti fele, ti fant nan edifis Letanasyon an vin bay yon seri ravin ki menase seryezman posibilite pou kontinye konstwi yon entegrasyon nasyonal solid. Sa rive fèt paske, depi lè sa a jouk jodi a, chwa politik k ap aplike nan sans pou bay sosyete a yon mak fabrik pral plis sèvi pou ogmante divizyon sou yon seri kesyon tankou rejim pwopriyete, relasyon sosyal nan travay pwodiksyon agrikòl ak zafè kontwòl komès entènasyonal la. An plis, nan tout peryòd apre 1806, sektè ki pral genyen reskonsablite dirije Letanasyon an pa t tèlman manifeste anpil bonjan dispozisyon pou satisfè revandikasyon popilè yo nan domèn lakilti. An reyalite, sòf detwa eksepsyon, dirijan sektè sa yo pa janm wè Leta a kòm yon enstriman ki la pou sèvi ideyal ak enterè ki ale pi lwen pase senp zafè konsève otorite ak pouvwa yo. Ositou depi nan moman fondasyon Letanasyon an gen 2 gwo divizyon, 2 gwo separasyon, 2 gwo «*fractures*» ki pral fèt nan eritaj kolektif la. Se te sou pwoblèm lang kreyòl la ak pwoblèm pwopriyete latè. Nesiste fòme lelit pou kontinye dirije sosyete sa a pral ban nou yon twazyèm gwo divizyon, yon twazyèm gwo separasyon, yon twazyèm « *fracture* ». Li pral chita nan òganizasyon ak devlòpman rejim eskolè a. Sitou, twazyèm nan pral sèvi anpil pou kore 2 lòt divizyon yo nan lespri tout moun y ap fòme nan lekòl yo.

## Nanpwen refondasyon san rezoud pwoblèm 3 gwo divizyon sa yo nan sosyete a

Pandan plis pase 2 syèk depi Letanasyon an egziste, sektè nan kouch popilè yo, nan mòn ak nan plenn tankou lavil, devlope tout kalite aksyon òganize pou defann yon seri revandikasyon dekwa pou rive ogmante degre entegrasyon yo nan kolektivite nasyonal la. Se vre gany konkèt yo rive rache nan divès batay yo mennen an.

Mobilizasyon peyizan, nan diferan kote ak nan plizyè okazyon, ajitasyon ak grèv ouvriye nan izin, fabrik ak lòt etablisman travay, leve kanpe jenès lavil yo fè pou defann lekòl, linivèsite ak lademokrasi, tou sa pèmet gen vanse ki fèt nan chimen pou tranfòmasyon sosyal la. Men, lè ou gade ki jan sosyete global la ap fonksyone jouk koulye a, ou konstate kouman soulèvman popilè yo poko rive pwodui bonjan rezilta aktè popilè yo toujou ap tann. Genyen anpil limitasyon, anpil fòs frennay, anpil enterè patikilye k ap jwe touttan dekwa pou pwofite ak sitiyasyon an jan li ye a, kidonk pou sa pa twò chanje.

Depi tranbleman tè 12 janvye 2010 la, kesyon refonde Letanasyon an pou konstwi peyi a ak rekonstwi vil kapital la vini yon tètchaje pou tout moun. Yon gran mouvman solidarite nasyonal ak entènasyonal te manifeste devan kalite gravite dega yo te genyen. Men sitou nan konsyans tout sitwayen nesesite pou genyen yon chanjman total kapital nan lavi ekonomik, politik ak sosyal peyi a te parèt aklè. Okazyon sa a se te yon veritab evènman pa lakoutim ki te favorab pou mobilize pi fò nan popilasyon an nan yon kokennchenn elan pou transfòme sitiyasyon malouk la. Koulye a, prèske 2 zan apre, nan filyè menm bon okazyon an, yon politik odasye pou chanjman dwe aji an priyorite ak tout ijans nan zafè lekòl, nan zafè lang ak nan zafè refòm nan monn riral la. Se sèl jan nou va rive mete kondisyon pou koupe kòd lonbrit ki makònen nou ak jan sosyete a chita depi kèk tan nan yon movezeta jeneral, sa vle di ak « statu quo » a.

### *Lekòl pou tout timoun, yon pilye enpòtan pou entegrasyon nasyonal la*

Toutokontrè sa ki te ap pase nan tan dominasyon kolonyal la, kesyon lekòl pou fòmasyon nouvo sitwayen yo te poze depi nan premye moman fondasyon Letanasyon an. Se sèlman Konstitisyon 1806 la ki pa di yon sèl mo sou pwoblèm sa a. Men tout lòt la yo pale sou sa, tankou : sa 1805 la nan atik 19, sa 1807 nan atik 34 ak 35, epitou sa 1816 la nan atik 36. Yo tout afime nesesite pou Leta garanti fonksyònman yon lekòl piblik enstale pazapa sou tout teritwa anba

kontwòl Leta a. Nan sans sa a Kristòf te ale pi lwen toujou. Li te aplike yon veritab politik edikasyon ki te gen ladan l nivo primè, segondè ak inivèsitè. Konstitisyon liberal 1843 a reprann, nan atik 31 li a, fòmilasyon tout avans ki te deja fèt yo e li pale tou sou obligasyon pou Leta òganize ansèyman siperyè.

Men, nan epòk la, tou sa t ap pase nan yon kouch sosyal limite anpil anpil. Se yon ti ponyen moun tou piti ki te resi resevwa enstriksyon nan lekòl. Rebelyon peyizan nan zòn Okay, anba direksyon Jan Jak Akawo ant 1844 ak 1846, te mande jisteman, kòm yonn nan revandikasyon li yo, pou Leta simaye ansèyman piblik nan kanpay yo (Hector 2006). Nan menm moman kote batay peyizan an t ap deplòtonnen, minis Enteryè ak Agrikilti, Jean Paul, te depoze yon rapò devan Prezidan Repiblik la kote li pwopoze pou modifye Kòd Riral Boyer a, dekwa pou Leta pran yon seri mezi pou pwoteje alafwa enterè gran pwopriyete yo ak enterè peyizan ki ap travay nan ti eksplwatasyon yo (Manigat, 2002, t. 2). Revandikasyon peyizan yo ak pwopozisyon minis la montre, lè sa a, yon lòt fwa ankò, kouman solisyon 2 pwoblèm sa yo mache ansanm pou vanse toutbon nan entegrasyon nasyonal la.

Konkòda Leta siyen nan lane 1860 ak Vatikan pral pèmèt Legliz katolik egzèse yon enfliyans dirab nan fòmasyon elit lavil yo. Yon seri gran lekòl te fonksyone sou responsabilite kongregasyon relijye tankou Frè Enstriksyon Kretyèn, Sè Sen Josèf Kliny, Pè Sentespri (Hurbon 2004, Joint 2006, Jacquot 2010). Pratikman, depi lè sa a, Leta aksepte pataje monopòl lejitim li genyen nòmalman nan domèn edikasyon an ak Legliz. Devlòpman sitiyasyon sa a pral lakòz piti piti nou rive nan yon gwo diferans. Yon kalite siperyè vin tabli alawonbadè nan ansèyman ki deplòtonnen nan lekòl kongreganis yo anfas yon kalite mwayen ansèyman ki fèt nan pifò lekòl piblik yo. Men sa pa t anpeche egziztans kèk lekòl Leta ak yon gwo nivo ansèyman.

7an apre siyati Konkòda a, yon gwo mouvman sosyal vini eklate nan lane 1867-1870. Yon kokennchenn mobilizasyon popilè demare nan kèk gran vil. An menm tan, nan sèten zòn depatman Sid la, yo te fè leve kanpe nan yon seri fwaye mekontantman peyizan ki te toujou rete anba chal depi apre ansyen soulèvman

1844-1848 la. Kidonk, fwa sa a, soukous la frape tout peyi a, depi nan Nò rive jouk nan Sid. Kanta mobilizasyon peyizan yo, ou jwenn li nan tou 2 kan ki t ap fè lese frape.

Nan lechofman mouvman sosyal sa a, Konstitisyon 1867 la kenbe prensip « lekòl primè gratis e li dwe fèt menm jan pou tout sitwayen ». Prensip sa a te deja la nan tout Konstitisyon anvan yo. Men, an menm tan, Konstitisyon 1867 la mande pou Leta fè fonksyone « nan mitan seksyon riral yo lekòl primè agrikòl dekwa pou simaye enstriksyon nan mas yo » (Bellegarde, 1938 : 225). Nou ka konsidere ki jan nan tout epòk sa a, « lekòl menm jan pou tout sitwayen » pa te sanble gen ladan l abitan ki ap viv nan monn riral la. Epi tou, sa montre nou opozisyon ki te genyen, lè sa a, nan vizyon kouch dominant yo ant sitwayènte ak libète. Si tout moun gen libète, okenn moun pa nan lesklavaj, sa pa t vle di tout moun se te sitwayen. Toujou depi lè sa a, yon lòt divizyon pral egziste pandan lontan ankò ant lekòl lavil ak lekòl riral.

Konstitisyon 1874 la, pou premye fwa, fè deklarasyon pou enstriksyon primè nan peyi a gratis ak obligatwa pou tout timoun. Men sosyete a pa anvizaje kijan pou li rezoud toutbon gwo pwoblèm deklarasyon prensip sa a poze. Okontrè, tout timoun pa janmen rive jwenn lekòl pou yo frekante. Epi tou divizyon an ant lekòl lavil ak lekòl riral rete kontinye pandan lontan. Pi rèd ankò, nan touttan li t ap dire a, divizyon sa a te evolye ak menm kadans degrengolad sitiyasyon travay agrikilti a te ap viv nan plenn kou nan mòn.

Jodi a, moman an lwen anpil toujou, pou sosyete a rive jwenn satisfaksyon toutbon nan lekzijans ki fèt depi nan Konstitisyon 1874 la, ansanm ak nan tout lòt ki vin apre l, pou simaye kòmsadwa enstriksyon primè gratis e obligatwa nan peyi a. Depi lansman Refòm Bèna, nan lane 1978-1979, Leta lage kesyon pou genyen yon fonksyonman apa pou lekòl riral yo. Se prensip yon sèl Lekòl fondamantal la ki valab pou tout timoun. Ministè Agrikilti, nan yon tèks li pibliye an 2010, pwopoze pou mete yon seri lekòl pratik espesyal kanpe nan kanpay yo pou anseye jèn yo tou sa ki gen rapò ak travay latè ansanm ak lavi y ap mennen chak jou nan divès lokalite yo (MARNDR, 2010). An reyalite, si se lekòl pwofesyonèl yo ye, sa pa poze

okenn pwoblèm depi yo respekte prensip yon sèl lekòl fondamantal pou prepare tout sitwayen kit se lavil, kit se nan plenn ak nan mòn.

Koulye a peyi ap pran dispozisyon pou reyalize yon lòt pa pozitif. Tout aktè reskonsab nan devlopman politik piblik yo, kit se ayisyen kit se etranje, yo tout rekonèt kijan envesti lajan Leta nan edikasyon se yon obligasyon endispansab pou avni sosyete a. Lekòl pou tout timoun se yon gwo demann popilasyon an (Manigat, 2010). Volonte pou bay satisfaksyon nan revandikasyon sa a vin tounen yon bonjan modòd pou mobilizasyon politik. Si nou travay san pran souf pou vanse seryezman, pou nou fè objektif sa a vini yon reyalite nan 5 lane ki ap vini yo, sa va reprezante yon bonjan baz solid pou ranpòte laviktwa pita nan aksyon n ap mete sou pye pou yon veritab entegrasyon nasyonal. Kidonk, nou pa dwe rete nan pale anpil. Fòk nou fè tout jefò pou eskolarizasyon inivèsèl la pa tounen tankou zafè alfabetizasyon popilasyon an nou pa janm kapab rive reyalize jouk jodi a. Wè pa wè, nou fèt pou reyisi nan premye etap demaraj sa a.

Malgre Ministè Edikasyon Nasyonal ak Fòmasyon Pwofesyonèl genyen kokennchenn reskonsablite nan kesyon an, men se pa li menm sèl ki konsène. Pwoblèm lekòl pou tout timoun enteresse tout sosyete a poutèt se yonn nan pilye travay pou entegrasyon nasyonal la. Ositou, li mache byen sere kole ak aksyon Leta ansanm ak lòt sektè sosyal yo nan yon politik pou alfabetizasyon toutbon, pou garanti devlopman yon Inivèsité modèn, pou ankouraje kreyasyon atistik e literè, pou ogmante pwodiksyon agrikòl ak endistriyèl, pou refè anviwònman an, pou yon lòt regwoupman nan aktivite ekonomik ak nan lokalizasyon biwo Leta yo sou teritwa a, pou yon bonjan planifikasyon agrandisman vil yo nan peyi a, pou konstwi yon veritab rezo wout, e latriye. Tou sa p ap kapab fèt nan yon sèl jou, ni nan yon manda prezidansyèl. Se yon oryantasyon tout peyi dwe kenbe pou vanse nan respè dwa demokratik ak devwa konstitisyonèl chak sitwayen.

Pou timoun yo nan lekòl la, prezans regilye chak jou gen klas k ap travay epi resevwa yon plat manje cho se yon pakèt soulajman pou tout manman ak papa pitit. Se yon gwo pa annavan pou mas elèv yo. Men pou lekòl la vini yon veritab pilye nan konstriksyon

entegrasyon nasyonal la, fòk Leta deplwaye kapasite l pou garanti nan tout peyi a, lavil tankou nan plenn ak nan mòn, fonsyonnman yon enstitisyon ki menmjan pou tout moun nan edikasyon ak nan enstriksyon li ap bay apranti sitwayen yo, kèlkeswa kote yo ap viv sou teritwa a. Sa mande pou mete yon pwen final nan diferans ki genyen ant yon seri lekòl selon kategori elèv ki frekante yo oubyen selon zòn kote yo ye.

Nan rapò final li prezante a, Gwoup Travay sou Edikasyon ak Fòmasyon mande pou nan 4 premye ane etid la yo tout timoun nan peyi a sèvi ak menm liv la kote yo ap jwenn menm aprantisaj la. Sa va pèmèt timoun toupatou nan peyi a resevwa nan etap sa a menm baz konesans teyorik e pratik, menm kalite fòmasyon pou yon seri konpetans ak yon seri atitid ak konpòtman nan sosyete a (*GTEF, 2010*). Nan nenpòt ki peyi, depi premye etap sa a, li enpòtan anpil pou Leta ofri kondisyon materyèl pou yon ansèyman ki bay satisfaksyon nètalkole sou plan bonjan kalite li dwe genyen wè pa wè (*Berstein, 1975*). Si reyèlman, depi nan konmansman aplikasyon prensip lekòl obligatwa e gratis pou tout timoun, Leta veye toutbon vre sou zafè kalite ansèyman an sa va limite anpil posiblite pou yon seri andikap kiltirèl ak lengwistik vin parèt pi devan nan sistèm eskolè a.

Yon menm lekòl gratis e obligatwa pou tout timoun peyi a nan 6 premye ane fondamantal yo, se yon reyalizasyon ki pral genyen yon enpòtans total kapital pou entegrasyon nasyonal la. Depi nan etap sa a, pwofesè lekòl yo, an plis travay yo kòm anseyan, vin tounen veritab misyonè pou alafen rive ede fè yon gran chanjman nan mantalite popilasyon an. Chanjman sa a ap fè triyonfe nan sosyete a yon etadespri kote n ap jwenn pi plis sitwayen ak tandans pou tolere lide lekontrè ak sa yo panse, pou chèche reyaji touttan ak tèt frèt devan difikilte lavi a, pou toujou respèkte moun an fas la, pou genyen anpil konsiderasyon pou tout byen piblik epi tou pou devlope lakay nou chak bonjan santiman solidarite sosyal. Kidonk, kèlkeswa kote l ap travay nan peyi a, pwofesè a reprezante yon pilye pou ede kraze baryè woutin ak rezistans devan chanjman konn mete nan lespri sitwayen yo. Se konsa metye pwofesè a ap vin pran plis

prestij nan je popilasyon an. Anmenm tan, li ap vin egzije plis respè, plis konsiderasyon nan tretman Leta gen obligasyon ba li.

### *Yon politik amenajman lengwistik se yon lòt kondisyon endispansab pou yon veritab entegrasyon nasyonal*

Tankou nou di l deja, lang kreyòl la ak yon seri lòt reyalite kiltirèl ak sosyal te reprezante kèk gwo enstriman ki t ap aji nan sosyete kolonyal la pou vin fòme pa anba yon lòt kominote ak pwòp mak fabrik li. Lang kreyòl la koumanse fòme toutbon depi nan premye moman yo kote kolonizatè franse ap eseye pran pye nan teritwa zile a. Apre sa li kontinye vanse kòm prensipal mwayen kominikasyon oral nan divès etap enstalasyon koloni an (Hilaire, 2002). Lè nou rive nan lavèy revolisyon an, se ak li sitou pifò nan popilasyon an te sèvi pou regle tout zafè yo nan lavi toulèjou. Se vre tout moun lè sa a nan peyi a pa t ko pale kreyòl. Men nan zanviwon lane 1850 yo, tout ayisyen pral soude pi fò ansanm nan itilize lang kreyòl nòmalteman pou kominike yonn ak lòt (Fouchard, 1988 : 236).

Depi byen bonè, nan koloni a, nou jwenn liv ekri nan lang kreyòl tankou yon katechis bileng (franse-kreyòl) pibliye nan lane 1663 (Berrouet-Oriol et al, 2011). Anpil lòt tèks literè an kreyòl, tankou pwezi ak chanson, te egziste lè sa (Bajeux, 1999). Genyen tou plis pase yon douzèn pyès teyat ekri e prezante an kreyòl nan plizyè vil koloni a (Fouchard 1988). Yonn nan yo, Jano e Terèz te rete anonse nan afich pandan 30 tan, soti nan 1758 pou rive nan 1788. Se te adaptasyon yon pyès teyat Jan Jak Wouso te prezante nan peyi Lafrans nan lane 1752. Moun ki te fè travay adaptasyon sa a te rele Clement. Yo te jwe pyès li a plizyè fwa nan chak vil sa yo : Pòtopwens, Okap, Leyogàn, Okay (Clément, RSHHG, 2003). [Nan nimewo sa a nou va jwenn tout tèks kreyòl pyès teyat la].

Pandan mouvman revolisyonè a t ap layite kò l, depi 1791 jouk rive nan 1804, tout kaptif yo, tankou nou sot di l la, pa t ko rive metrize lang kreyòl la. Gen menm nan yo ki pa t ko pale l ditou. Poutan nan lit politik la se ak kreyòl la chèf yo te sèvi nan tout mesay, oral ou byen ekri, yo t ap lanse pou jwenn apui popilasyon an. Se konsa nan seremoni Bwa Kayiman an pou òganize soulèvman

lan nwit 22-23 dawout 1791 la, Boukmann te pale kreyòl ak tout delege yo ki te prezan. 2zan apre, se nan lang kreyòl, anmenm tan ak nan lang franse, Sontonaks te pibliye pwoklamasyon libète jeneral la jou ki te 29 dawout (Hilaire 2002). Menm Sontonaks la, nan jou ki te 3 jen 1796, te fè parèt yon lòt pwoklamasyon nan lang kreyòl pou l raple tout moun nan koloni an egal kèlkeswa koulè po yo. Chèf deta peyi Lafrans, Bonaparte, te ekspedye lame franse pou retabli lesklavaj nan zile a. Men li voye tou yon deklarasyon, byen long, ekri an kreyòl pou l eksplike swadizan bon entansyon li genyen lè l voye lame li a. Li te fè sa pou l wè si l ta rive andòmi konsyans popilasyon an (Bajeux, 1999).

Natirèlman, depi koloni an te fèk konmanse enstale, lang franse a te lang administrasyon an. Se menm lang lan Tousen Louvèti te itilize nòmalman depi nan lane 1794 pou jouk rive 1802 nan travay òganizasyon yon Leta pou reyalize « pwojè nasyonal » li a (Laurent, 1953 ; Moise, 2001 ; Baggio ak Augustin, 2011). Pandan lagè revolisyonè 1802-1804 la, okenn tèks ekri pa t jwe yon wòl enpòtan nan ranfòsman konsyans politik popilasyon an pou endepandans nasyonal la. Se te sitou kèk rapò pou kondui ak pou devlope aktivite lame endijèn nan. Nan sans sa a, gwo jeneral yo te gen sekretè ki te redije mesaj yo te vle voye nan lang franse. Pa egzanp, Lamour Derance te gen nan etamajò l yon sekretè, kapitèn Laurore Lemaire (Saint-Rémy, 2007 : 75). Se konsa tou, 29 novanm 1803, 11 jou apre laviktwa Vètyè a, yon Pwoklamasyon endepandans te parèt an franse ak siyati Christophe, Clerveaux, Dessalines epi tou siyati B. Aimé kòm sekretè (Madiou, Sanon, Manigat).

Premye janvye 1804, Leta tounèf la adopte otomatikman lang franse pou l kapab kominike ak aji pi byen nan tout sistèm relasyon ak lòt Leta ki lè sa a te la deja nan lemonn. Jou sa a, Dessalines sèvi ak lang kreyòl pou l pale ak popilasyon an. Pa gen okenn tras diskou sa a ki rete. Men touletwa pyès ofisyèl nou konnen jouk koulye a ekri nan lang franse. Poutan posibilite a te egziste pou yo te kapab ekri yo tou nan lang kreyòl.

Omwens nou konnen yon egzanp kote, kèk lane apre 1e janvye 1804 la, yon seri patriyòt sidameriken pa t sèvi sèlman

ak lang ofisyèl sistèm kolonyal la lè pou yo te pibliye batistè Letanasyon yo t ap kreye a. Jou 9 jiyè 1816 la, peyi Ajantin pwoklame endepandans li nan yon tèks ekri nan 3 lang : panyòl, kechwa, ayimara. Sandipetèt eksplikasyon an soti nan vizyon dirijan yo e pami yo yon moun tankou jeneral Jose de San Martin. Men sa soti sitou nan gwo mobilizasyon popilasyon ki te pale lang sa yo, sitou Enka yo, te mennen san pran souf kont dominasyon kolonyal la depi dikdantan. Nou sonje anvan lame liberasyon nou an te rele Lame endijèn Desalin te ba l non Lame Enka.

Twa pyès ofisyèl yo Bwawon Tonè te li nan jou 1e janvye 1804 la se te : 1) Pwoklamasyon Jeneral an chèf la, 2) « Ak Endepandans » la ak siyati 37 pèsonalite militè lagè endepandans lan, 3) Nominasyon Jeneral an chèf kòm Chèf gouvènman an ak siyati tout sis (6) jeneral divizyon yo plis siyati 11 jeneral brigad (Madiou, Ardouin, Hector, 2003). Tou sa k te di nan dokiman sa yo te chita sou yon reyalite solid anndan peyi a. Men yo te reprezante sitou yon espès batistè pou relasyon yon nouvo Letanasyon modèn ak lòt Leta parèy li. Kidonk depi nan premye jou li konmanse fonksyone, Letanasyon nou an ap evolye nan 2 linivè lengwistik diferan san vreman mete posiblite pou yon entegrasyon nasyonal toutbon an plas nan kesyon sa a. Yon kote nou jwenn lang franse a, lang ofisyèl la, lang Leta a. Pi fò nan popilasyon pa pale l. Leta sitou ekri l pou administrasyon piblik epi tou pou kontak ak peyi etranje. Natirèlman gen yon lelit fonksyonè nan Leta ak nan antrepriz prive ki ekri e pale franse san pwoblèm. Men yon lòt kote, genyen anfas tout popilasyon an k ap pale chak jou nan lang kreyòl, lang nasyonal la, pou regle tout zafè l san li pa janm itilize l ni pou li ni pou ekri. Jan sitiyasyon lengwistik la prezante a, lang ofisyèl Leta a yon bò ak lang nasyonal tout Ayisyen yon lòt bò, se vreman 2 lemonn apa (Bajeux, 1999; Hurbon, 1996). Pandan lontan, lide a te egziste an fòs, pami anpil moun nan peyi a ki pale e ekri lang ofisyèl la, kòmkwa kreyòl la se yon lang minè, yon lang difisil, anfen yon lang k ap izole nou tankou pa egzanp Léon Laleau konfye sa nan yon chita koze li te gen ak yon jounalis (Garcia, 1979). Plim e ank sa yo pa sonje ditou kouman yon seri peyi rive gen nivo elve

devlopman ekonomik, sosyal ak kiltirèl malgre se nan kote sa yo sèlman moun pale lang nasyonal la.

Atik 29 Konstitisyon 1843 a ak atik 34 sa 1867 la, nan chalè gwo mouvman sosyal chak epòk sa yo, te mande pou ansèyman fèt nan 2 lang yo ki ap sèvi nan peyi a. Malgre sa, franse toujou rete sèl lang nan lizaj pou zafè lekòl. Leta, nan tout diznevyèm (XIX[yèm]) syèk la, te yon ti jan pentad sou kesyon sa a. Li te pito pa pran okenn pozisyon legal e li kite sitiyasyon an kontinye jan l te ye a, nan avantaj lang franse a. Depi Konstitisyon 1918 la, anba Okipasyon nòameriken yo, sa pral chanje. Nan okazyon sa a Leta pral rekonèt anfen, nan manman lwa peyi a, lang franse a kòm lang ofisyèl. Mezi sa a te byen mache nan enterè politik yon bon sektè nan lelit dominan lokal yo.

De tanzantan, gen vwa ki leve pou fè konprann nesesite pou pote chanjman nan reyalite lengwistik la dekwa pou lang kreyòl vin pran plis plas ak plis prestij nan sosyete a. Batay ap mennen depi nan finisman 19èm syèk la kit se pou devlope yon literati an kreyòl, kit se pou sèvi ak bon liv nan lang nasyonal la nan tout lekòl andeyò tankou lavil (Saven ak Woudsonn, 2007). Nan kesyon literati a, piti piti te konn genyen kèk rezilta. Sou zafè lekòl la, nan lane 1940 yo, sitou ant 1943 ak 1945, plizyè sitwayen te fòme komite pasipala. Christian Baulieu, Catts Pressoir, J. C. Dorsainvil, Jules Faine ak anpil lòt save te patisipe nan yon komite difizyon pou ekri an kreyòl (Price-Mars, 1943). Epi tou yon jounal te parèt espesyalman pou mande Leta fè ansèyman ak ekriti nan lang kreyòl gaye toupatou. Se konsa Emmanuel O. Gabriel te alatèt yon lòt komite pou mande simaye ansèyman kreyòl nan peyi a. Komite sa a te pibliye jounal *Limyè, Fòs, Progrè* pou defann menm kòz li a pandan tout 2 zan nou fèk indike a. (Jean-Baptiste, 2000, 35).

Soti nan 1979 pou rive 1982, gen yon gwo refòm ki fèt nan Edikasyon nasyonal. Refòm Bèna a, se konsa yo te rele Minis la lè sa a, te pran yon seri mezi pou itilize lang nasyonal la toutbon toupatou nan ansèyman an. Se premye fwa sa t ap fèt. Pi ta, avèk bourad mouvman sosyal 1986 la, Konstitisyon 1987 la rekonèt lang kreyòl

la, ankò pou premye fwa, kòm lang ofisyèl tankou lang franse a. Depi lè sa a gen anpil vanse ki reyalize nan sosyete a pou bay lang kreyòl la tout valè l. Tout moun kapab konstate gwo pa annavan ki fèt sitou nan aktivite politik yo. Anmenm tan, lang nasyonal la ap sèvi chak fwa pi plis nan ansèyman, nan etid sosyal, nan kreyasyon literè. Malgre tou sa, li pa difisil pou rekonèt kòman divizyon, separasyon, « *fracture* » lengwistik la nan lekòl ak nan sosyete a kontinye ap antrave devlopman peyi a chak fwa pi plis (Dejan, 2006).

Kidonk, 2 lang yo nan peyi a se yon eritaj ki soti lwen. Tankou sèten moun di l, yo reprezante yon patrimwàn istorik. Nou pa kapab mete yo sou kote, ni non plis meprize youn oubyen lòt nan 2 moso patrimwàn sa yo. Okontrè se pou touttan n ap fè yo chak vin pi rich dekwa pou nou toujou ap ranfòse idantite nou, mak fabrik nou tout. Pou refondasyon an louvri chimen toutbon vre pou yon entegrasyon nasyonal fòk wè pa wè nou fini ak divizyon ant lapawòl ak lekriti nou jwenn nan chak reyalite lengwistik nou yo. Nou dwe travay rèd, san pran souf, pou nou rive kite sitiyasyon doub fas la dèyè. Yon bò, nou genyen yon lang kreyòl tout moun pale men se yon ti ponyen ki li l ak ekri l. Yon lòt bò lang franse a, lang Leta a, lang ofisyèl la, men se yon minorite tou piti ki pale l, ekri l epi konprann li nan sosyete a.

Nou va rive depase sitiyasyon doub fas sa a sèlman si nou deside aplike yon politik « amenajman lengwistik » san rete ak bonjan metòd. Politik « amenajman lengwistik » sa a dwe chita dabò sou yon seri mezi pratik pou amelyore e elaji refòm sistèm edikasyon an nan tout branch ansèyman an (Govain, Saint-Louis, Zefi, 2010). Konsa nou va rive ogmante chak fwa pi plis kantite popilasyon ki resi genyen yon bon nivo pou pale ak pou ekri nan toulede lang yo. Sa vle di tou se pou nou rezoud definitivman pwoblèm analfabetis la dekwa pou nou rive gaye kòmsadwa lekti ak ekriti kreyòl. Anmenm tan, se pou nou toujou ankouraje tout kalite inisyativ pou agrandi espas sosyal kote nou pale ak ekri lang franse dekwa pou li sispann rete privilèj yon ti minorite.

Fòk nou klè. Lang kreyòl la dwe vini lang ofisyèl toutbon tankou lang franse a. Nan pwen okenn posiblite pou tabli yon veritab pratik sitwayènte nan tout peyi a si tout popilasyon an pa pale, ekri e

konprann lang Leta sèvi pou l fonksyone nan tout biwo ak nan tout sèvis l ap bay. Se konsa nou va garanti pou pi lontan tranfòmasyon modèn Leta a. Se konsa tou li va pi fasil pou sitwayen yo adopte yon seri konpòtman, yon seri prensip ak valè endispansab pou fonksyònman nòmal demokrasi a (Todd, 1984). Se konsa anfen travay la va fèt pi byen pou rive redui gwo defisi kominikasyon ki genyen depi twò lontan deja ant elit kiltirèl yo nan peyi a ak rès popilasyon an.

### Modènizasyon monn riral la se prensipal fondasyon pou politik entegrasyon nasyonal

Kèlkeswa jan yon pouvwa an plas kapab abòde pwoblèm pou modènize Leta a ansanm ak tout sosyete a, anyen dirab p ap rive fèt si jefò yo pa chita sou modènizasyon monnn riral la. Touttantativ sektè nan klas dominan yo reyalize depi nan finisman diznevyèm syèk pou aplike yon lòt politik ekonomik, sosyal ak kiltirèl toujou bite sou menm difikilte a. Nanpwen okenn chanjman global posib san yon Refòm agrè total kapital jan Konstitisyon 1987 la mande l la. Se twazyèm egzijans refondasyon an pou abouti toutbon nan yon veritab entegrasyon nasyonal.

Yon gwo fòskote pral parèt nan sosyete a, touswit apre nou resi pwoklame endepandans 1804 la, nan jan klas dominant yo te poze pwoblèm pwopriyete latè a e sitou nan jan yo te rive rezoud li. Sitiyasyon sa a lakòz anpatan yon gwo dezekilib nan devlòpman peyi a. Li pral jwe wòl veritab nan tout andikap ak tout difikilte nou sot wè yo. Ositou, li se prensipal sous kokennchenn defisi nou ap trennen depi lontan nan entegrasyon nasyonal la.

Lè popilasyon kaptif nan koloni an kase chenn lesklavaj la epi rache libète jeneral la nan lane 1791/1793, tousuit yon kesyon nèf parèt. Ki kalite nouvo relasyon sosyal pou tabli nan travay agrikilti a dekwa pou kontinye kenbe gran pwodiksyon danre ekspòtasyon yo, epi tou pou fè ekonomi plantasyon an mache ? Soti nan 1793 pou rive nan 1820/1826 divès tantativ te fèt nan sans sa a. Men yo tout echwe devan fòs rezistans kiltivatè yo pou anpeche enstalasyon tout mòd òganizasyon travay ki pote ladan l mak ki ta yon ti jan sanble ak ansyen rejim nan (Hector ak Hurbon, 2009). Se konsa, apre ekonomi

plantasyon an fin prèske disparèt nèt, baryè vin louvri 2 batan pou yon lese frape san pran souf ant gran pwopriyete zotobre yo pran nan Leta a ak tibout tè peyizan yo resi rache pou y ap travay san okenn bonjan mwayen nan men yo.

Se konsa, pwoblèm kiltivatè yo refize ekonomi plantasyon an te fè parèt tousuit lakay klas dominan lokal yo yon tandans lou. Se tandans pou konsidere chimen devlòpman sou baz ti pwopriyete ak ti eksplwatasyon travayè latè yo kòm yon faktè blokay, yon faktè reta nan ekonomi peyi a. Lide sa a pral rete lontan nan tèt anpil moun. Li sèvi piplis pou dekonsidere valè ak wòl kontribisyon travay peyizan yo pote nan richès nasyonal la. Nou pa dwe janm bliye, konman nan diznevyèm syèk la, peyizan nou yo te fòme kategori sosyal ki pi solid, pi aktif, pi kreyatè pase tout lòt kategori peyizan nou te ka jwenn nan divès zile Karayib la nan menm epòk la (*Hector et Casimir*, 2004). Sitou, se pou nou toujou sonje se ak travay ti peyizan yo Leta ayisyen an resi peye Leta franse ak kèk bank nan peyi Lafrans doub fwa lavalè dèt endepandans nou an. Sa te lakòz, pandan plis pase swasantan, Leta nou an te ap fè dap piyan sou pwodiksyon kafe ti peyizan yo (Gaillard, 1990).

Ideyoloji klas ki domine yo ap soutni byen fò nan imajinasyon kolektif sosyete a lide se sèlman ak travay nan gran pwopriyete, nan ekonomi plantasyon nou va rejwenn plas nou te okipe nan tan lontan, lè yo te rele peyi nou an swadizan « *La perle des Antilles* ». Men, kòm nou di l deja, nan tan sa a, nan tout koloni ki te genyen nan Lamerik la, se nan Sendomeng ou te jwenn pi gwo konsantrasyon kapital envesti nan pwodiksyon agwomanifaktirye, pi gwo kantite travayè afriken nan lesklavaj nan yon sèl kote, pi gwo degre vyolans sosyal aplike chak jou sou travayè yo pou blije yo fè pwodiksyon an mache kòmsadwa nan sans enterè pwopriyetè yo. Li klè kou dlo kokoye tan sa a pa kapab tounen ankò. Epoutan, depi nan finisman diznevyèm syèk la ansanm ak nan tout ventyèm lan, sitou antre nan epòk okipasyon nòameriken 1915-1934 la pou rive jouk jodi a, touttantativ devlòpman agrikilti a toujou vize pi plis pou remete gran pwodiksyon an kanpe dapre sistèm ekonomi plantasyon kapitalis la.

Se nan kondisyon sa a tou nou ap konstate malerezman, depi lontan deja, kouman sistèm ti pwodiksyon peyizan yo ap febli chak fwa pi plis. Nan senkant dènye ane ki sòt pase yo, sitiyasyon an vini pi grav. Sektè sosyal ti peyizan yo fini tonbe an degraba nèt. Sa lakòz anpil boulvèsman. Nan lane 1900 popilasyon peyi a te rive 1 250 000 moun. Pami yo, nou gen 1 148 000 k ap viv nan plenn ak nan mòn epi sèlman 103 000 te abite lavil. Kidonk lè sa a sou chak 100 moun te gen apepwè 92 nan lakanpay pou 8 nan lavil senkant an apre, nan lane 1950, nou te toujou yon sosyete kote, sou chak 100 moun, 87 te andeyò epi sèlman 12 t ap viv lavil (Ramon Valarezo, 2008). Apati 1971 sitiyasyon an pral chanje nèt.

Tou dabò popilasyon total nou an ogmante anpil pou divès rezon pozitif. Pou 1950 nou te 3 097 220. Rive nan 1971 nou monte nan 4 329 991. Nan lane 1982 nou vin 5 078 521. Onzan apre, nan 2003, nou atenn chif 8 373 750. Depi 2009, nou te rive nan 9 923 243. An menm tan, chanjman fèt tou nan distribisyon kantite moun k ap viv andeyò ak lavil. Pou chak 100 ayisyen nan peyi a nou gen, apeprè, nan lane 1971 : 80 ap viv andeyò epi 20 lavil ; pou 1982 : 75 andeyò epi 25 lavil ; pou 2003 menm : 59 andeyò epi 41 lavil ; nan 2009 nou te : 54 andeyò epi 46 lavil (IHSI).

Anpil rezon eksplike sitiyasyon sa a. Antouka, n ap konstate kouman nou ap soti nan yon sosyete kote pi fò moun ladann t ap viv andeyò, nan yon sivilizasyon agrè ki t ap benyen tout tèritwa a, pou antre nan yon sosyete kote prèske lamwatye moun li yo ap viv lavil san poko genyen yon devlopman endistriyèl ni menm yon veritab devlopman iben. Nan pwòp jan lavil yo òganize nanpwen okenn politik pou fasilite toutbon lavi chak jou ak tout konsantrasyon sitwayen sa yo. Kalite chanjman sa a nan distribisyon popilasyon lavil ak lakanpay pote anpil konsekans politik, ekonomik, sosyal ak kiltirèl.

Koulye a genyen nan peyi a yon milyon ti inite pwodiksyon peyizan nan ti eksplwatasyon ki kouvri, an mwayèn pou yo chak, yon sipèfisi egal yon ekta edmi (1 ekta 50) oswa yon ti jan pi plis pase yon kawo pou yo chak. Depi anvan tranbleman tè 12 janvye a, ti eksplwatasyon sa yo te ap fonksyone san kadas, san posiblite pou

jere kòrèkteman rezilta travay k ap fèt ladan yo. Ti inite pwodiksyon sa yo ap debat ak yon sitiyasyon san bonjan wout, san kredi pou ti envestisman minimòm nan aktivite yo, epi sitou san sekirite fonsyè. Tanzantan yon seri zotobre malfini debake nan kominote riral yo pou fè dappiyanp sou tè ti abitan yo. Se konsa, nan jan reyalite a ap depafini, mòd relasyon peyizan an tabli ak lespas toutotou l fè parèt yon sistèm ekolojik kote ni gran pwopriyetè yo, ni Leta, ni pèsonn pa pran okenn reskonsablite. Se yon veritab penyen lage. Nan 10 milyon moun popilasyon total la, se enpe plis pase 5 milyon k ap viv nan plenn ak nan mòn yo nan yon kondisyon abandon total (MARNDR, *op. cit.*).

Refòm agrè Konstitisyon 1987 la egzije a se kle pou louvri pòt modènizasyon monn riral la. Premye mezi li va gen pou l pran se travay pou garanti sekirite pwopriyete tibout tè peyizan yo ap kiltive a. Konsa Refòm agrè a va rezoud definitivman yon kesyon jistis istorik tankou yon seri sitwayen ap mande l depi finisman diznevyèm syèk la dekwa pou favorize ti pwodiksyon agrikòl la toutbon (Doubout, 1973; Manigat, 2002). Men kèlkeswa enpòtans Refòm fonsye a, li se yon moso nan pwoblèm nan. Depi 1975, Biwo Entènasyonal Travay adopte Konvansyon n° 141 sou Travayè agrikòl kote li laji anpil vizyon moun te abitye genyen sou zafè sa a. Refòm Agrè a dwe manyen tout lòt aspè endispansab pou transfòme nèt mòd lavi abitan nan plenn ak nan mòn ap mennen pou pèmet yo vin jwi tout dwa e vin ranpli tout devwa egalego ak tout sitwayen nan yon anviwònman renouvle latètopye (Hector, 1992).

Jodi a anpil moun dakò pou bay devlopman agrikòl la priyorite. Natirèlman se pa yon senp kesyon nou di n ap chwazi pou ogmante pwodiksyon agrikòl la. Depi dikdantan tout gouvènman toujou di menm pawòl la san anyen dirab pa janm reyisi fèt jouk koulye a. Se tout yon lòt oryantasyon pou nou chwazi (Buteau, 2010). Nan sans sa a li ta bon pou gen yon bilan kritik politik agrikòl Leta aplike nan senkant lane ki sòt pase yo. Nou dwe sitou brize silans sou tantativ refòm agrè soti nan lane 1995 pou rive nan 2000. Depi lè sa a gen yon Enstiti Nasyonal Refòm Agrè k ap dòmi. Tan an rive pou enstitisyon sa a reprann toutbon aktivite l pou kominote k ap

viv andeyò a rive louvri zèl li toutbon. Veritab entegrasyon nasyonal la mande pou Refòm agrè a mache men nan men ak yon lòt politik nan lekòl yo, ansanm ak yon lòt politik nan itilizasyon san fòskote 2 lang yo ki sèvi nan peyi a.

### *Akademi kreyòl la gen pou l ranpli yon gwo wòl nan travay entegrasyon nasyonal la*

Konstitisyon 1987 la rekonèt lang kreyòl la kòm lang ofisyèl epitou kòm sèl lang nasyonal. An menm tan, pou ede ranfòse devlopman li ak enfliyans li, Konstitisyon an mande Leta mete yon Akademi kreyòl kanpe. 2 gwo desizyon sa yo ansanm ak lòt sou nesesite Refòm agrè a ak sou otonomi Inivèsite a bay Konstitisyon 1987 la yon plas espesyal nan batay demokratik la pami tout lòt manman lwa yo Leta nou an deja pibliye nan peyi a.

Si l vle bay bonjan rezilta, yon enstitisyon tankou Akademi kreyòl nou gen pou nou met kanpe a, kontrèman ak sa anpil moun kapab panse, p ap gen pou l antre ditou nan kesyon fè lwa sou jan popilasyon an ap sèvi ak lang lan chak jou. Pale kreyòl se yon reyalite k ap layite kò l depi kèk syèk deja san pa t janm genyen okenn enstitisyon pou regle lavi lang lan. Kidonk, wòl ak avni Akademi an chita sitou nan aktivite pou fè devlopman ekriti kreyòl donnen. Natirèlman, reyalize yon egzijans konsa mande pou fè chanjman serye nan mantalite kolektif nou, nan konpòtman nou, nan mòd jan entèlektyèl nou yo fonksyone jouk koulye a. Men sa k pi enpòtan toujou pou ekriti kreyòl la fleri toutbon vre, fòk gen gwo boulvès ki fèt nan yon seri metòd ak fòm aksyon pouvwa Leta a nan sèvis l ap rann popilasyon an.

Nan pwen okenn posiblite modènize Leta ak tout sosyete a si ekriti kreyòl la pa laji chak fwa pi plis espas kote yo sèvi avè li. Rezoud frakti eskolè, frakti agrè ak frakti lengwistik la nan sosyete nou an ap kreye meyè kondisyon pou lang nasyonal la kapab boujonnen pi bèl atò. Se nòmalman ekriti ki jwe wòl pi konsekan an nan fenomèn gaye enfliyans ak asire konsèvasyon yon lang pou lontan. Yon gwo egzanp sou sa nou sòt di a, se istwa lang ki pale koulye a nan peyi Izrayèl. Depi katriyèm syèk anvan Jezikri te parèt sou latè,

pèp jwif la te antre nan yon mouvman deplasman pou ale nan plizyè lòt peyi kote li pa t sèvi ankò ak lang ebre li te pale a. Se konsa kesyon pale lang sa a pral vini disparèt net. Poutan ekriti lang lan te rete nan larelijyon pou konsève tout tèks Labib la. Lè Leta Izrayèl vin parèt, nan lane 1948, li adopte lang ebre a kòm lang ofisyèl plis pase 20 syèk apre moun pa t pale lang sa a ditou. Se sèl grenn ka kote yon lang pale ki pa t nan lizay pandan plis pase 2 milye lane vin reparèt apre si lontan kòm enstriman kominikasyon nan lavi chak jou. Izrayelit yo ap sèvi ak lang ofisyèl yo a jouk jodi a, menm si yo pale e yo ekri divès lòt lang ankò (Cuvillier, 1971).

Nan ka peyi d Ayiti, li endispansab nètalkole pou alfabetizasyon an fèt toutbon vre san pèdi tan. Konsa nou va garanti nan yon tan ki pa long pou tout sitwayen li ak ekri kreyòl. Sa fè lontan deja anpil sektè nan sosyete a ap goumen pou soti nan liyorans, pou vanse nan aprann li ak ekri. Mouvman popilè demokratik 1986 la te charye anpil espwa, te louvri pòt 2 batan pou reyalize yon gwo pa annavan sou kesyon alfabetizasyon an. Men Leta pa vreman deside pran chimen kalite jefò patriyotik sa a toutbon. Ositou se yon gwo desepsyon lè nou konstate nan 25 dènye lane yo ki jan politik alfabetizasyon sektè demokratik la pa pote bon rezilta. ONPEP, Misyon ALFA, Sekreterideta Alfabetizasyon, poko rive jouk koulye atenn veritab nivo kalite aksyon peyi a bezwen pou ogmante toutbon kantite sitwayen ki li ak ekri an kreyòl toupatou, nan lavil tankou nan plenn kon nan mòn.

Popilarize lekti ak ekriti kreyòl nan tout peyi a se yon mwayen k ap sèvi touttan pou toujou monte nivo kiltirèl popilasyon an chak fwa pi wo. Si anplis reyalizasyon alfabetizasyon an, geyen yon politik Leta pou amelyore san rete kondisyon lavi sosyete a, travay Akademi an va dewoule nan yon anbyans pi favorab. Toudabò li va santi l pi alèz nan pwòp aktivite syantifik pa l tankou prepare piblikasyon diksyonè, gramè ak tout lòt liv nan menm sans lan pou ede inifye ansanm ak ede konsolide ekriti kreyòl la. Men se sitou bon kalite ankourajman Akademi an kapab bay pou pèmèt anpil plim e ank patisipe nan yon kokennchenn travay vilgarizasyon, osnon popilarizasyon pou gran piblik, nan tout branch lakonesans.

Sa vle di rive pwodui yon seri liv senp sou lareligyon, lavi ekonomik, lavi politik, administrasyon piblik, sou istwa nasyonal, rejyonal ak mondyal, sou ijyèn piblik, lasante, enstriksyon sivik, sou tout kalite kesyon syantifik ak teknik, e latriye. Se nan atmosfè sa a nou va konstate yon gwo ogmantasyon kantite liv enprime. Se lè sa a tou nou va wè ki jan gen anpil posiblite pou kòmès achte ak vann liv rive laji kò l toutbon nan peyi a epitou pou bibliyotèk prive tankou piblik simaye.

Apa travay vilgarizasyon osnon popilarizasyon sa a, Akademi an ap kreye meyè kondisyon pou aktivite rechèch ak aktivite kreyasyon literè nan lang kreyòl kapab devlope nòmalman anndan oswa andeyò Inivesite a. Nan makònen toutbon vre ak tout kalite travay pwodiksyon ekri sa yo, Akademi an va jete baz solid pou l vini yon enstitisyon itil, tout moun respekte nan sosyete a. Kidonk yon enstitisyon ki rive konstwi yon veritab pouvwa lengwistik tout popilasyon an rekonèt. Nan sans sa a, Akademi a gen tout rezon pou l mache men nan men ak Inivèsite Leta a asanm ak tout lòt Inivèsite yo epi ak tout lòt enstitisyon ki pa Inivèsite men ki ap patisipe nan menm travay la, kit se nan peyi a kit se nan peyi etranje.

## Pou nou fini

Gen yon reyalite istorik nou dwe klè sou li. Apre plis pase desan lane, lizay okenn nan 2 lang nan peyi a pa pral disparèt. Okontrè si nou pran mezi kòrèk yo, yon gwo boulva kapab egziste pou devlopman 2 lang yo. Pou nou reyalize entegrasyon sosyal ak entegrasyon nasyonal, wè pa wè, li egzijib pou nou ranpli gwo ravin byen fon ki separe lavi kiltirèl ak sosyal popilasyon an. Se pou nou travay pou nou fini ak zafè yon lang Leta kote yon ti minorite pale l e ekri l epi yon lang nasyonal kote tout popilasyon an pale l men se detwa grenn amatè ki ekri l. Avni solisyon pwoblèm lang lan chita nan yon lòt politik pou layite bonjan lekòl nan tout peyi a dekwa pou lekòl primè gratis obligatwa vin yon reyalite toutbonjan Konstitisyon nou yo ap mande l depi 1874. Egzijans konstitisyonèl sa a poko kapab jwenn satisfaksyon jouk koulye a poutèt yon lòt gwo antrav. San modènizasyon monn riral la pou transfòme kondisyon lavi tout

peyizan yo total kapital, kesyon lang ak kesyon lekòl kapab vanse se vre men yo p ap rive lwen. Pami plizyè lòt amelyorasyon enpòtan, chanjman sa yo va pèmèt devlope toupatou kapasite pou anfen enskri tout sitwayen nan rejis ofisye letasivil, epitou pou simaye sèvis distraksyon itil nan tout kolektivite teritoryal yo pou bonjan ekilib ant devlopman kò ak lespri jenn fi ak jenn jan. Se lè sa a nou va konmanse remèt peyizan yo yon bon moso nan tou sa yo deja bay peyi a.

Konstitisyon 1987 la preskri nesesite pou rezoud pwoblèm lang ak pwoblèm agrè a byen klè. Gwo dega tranbleman tè 12 janvye a pote sanzatann yon okazyon pou remete yon lòt baz kanpe, yon lòt kalite fondasyon nan plas sa nou gen depi lontan an. Pou sa fèt, san nou pa neglije tout lòt pwoblèm ijan popilasyon an genyen, fòk an menm tan nou met men seryezman pou nou fini soude twa gran frakti istorik sa yo anvan lontan. Devlòpman ekonomik la enpòtan, men se pa li sèlman k ap jwe wòl desizif la nan transfòme yon sosyete tankou pa nou an (Polanyi, 1983).

. Chak fwa nou rive devan moman difisil sa yo, nou dwe sonje eritaj istorik nou an. Li bèl se vre, men an menm tan li lou anpil. Zansèt yo te mennen yon batay kont esklavaj, kont kolonyalis, kont rasis, kont ekonomi plantasyon san pran souf, pou rache libète ak endepandans yo definitivman epi mete yon Letanasyon kanpe. Viktwa yo te ranpòte a te annavans nèt sou reyalite politik ak ideyolojik monn oksidantal la lè sa a. Se te yon monn ki pa t danse kole ditou ak chimen liberasyon total kapital nou te chwazi pou suiv la. Ositou, nan mannèv pou nou rive kanmenm jwenn posiblite antre nan monn sa a, se konsa nou pral pran chimen pou nou kreye twa gwo divizyon yo nou menm.

Eksperyans pouvwa nwaris depi 1946 jouk rive nan 1986 mete sou eksperyans pouvwa sektè demokratik la apre ranvèsman diktati divalyeris la montre klè kon dlo kòk ki jan pwoblèm nan pa chita nan kilès gwoup sosyal, nan kilès pòsyon klas sosyal ki reyisi pran direksyon pouvwa Leta a. Chanjman an se sitou nan kalite sosyete nou vle mete kanpe nan peyi a. Volonte pou konstwi yon sosyete kote entegrasyon nasyonal ak entegrasyon sosyal ap

mache ansanm dwe koumanse ak travay pou rezoud pwoblèm frakti istorik la yo. Travay sa a, se nou menm sèl ki gen kapasite pou fè l.

## Liv nou konsilte

ANDERSON, B., 1996, *L'imaginaire national. Réflexions sur l'origine et l'essor du nationalisme*, Paris, La Découverte.

ARDOUIN, B., 2005, *Etudes sur l'Histoire d'Haiti*, Port-au-Prince, Editions Fardin.

BAGGIO, A.M. et AUGUSTIN, R., 2011, *Toussaint Louverture. Lettres à la France. Idées pour la libération du Peuple Noir d'Haiti (1794-1798)*, France, Nouvelle Cité.

BAJEUX, J.-C, 1999, *Mosochwazi pawòl ki ekri an kreyòl ayisyen. Anthologie de la littérature créole haitienne*, Editions Antilia.

BELLEGARDE, D., 1938, *La Nation Haitienne*, Paris, J. de Gigord Editeur.

BERROUËT-ORIOL, R. et al. 2011, *L'aménagement linguistique en Haiti. Enjeux, Défis et Propositions*, Port-au-Prince, Editions de l'Université d'Etat d'Haiti.

BERSTEIN, B., 1975, *Langages et classes sociales. Codes socio-linguistiques et contrôle social*, Paris, Les Editions de Minuit.

BUTEAU, L., 2010, « Une politique agricole pour Haiti » in *Refonder Haiti?* P. Buteau, R., Saint-Eloi, L. Trouillot (dir.), Montreal, Mémoire d'encrier.

CLÉMENT, 2003, « Jeannot et Thérèse. Un opéra comique en créole à Saint-Domingue au milieu du XVIII^e siècle », *Revue de la Société Haitienne d'Histoire et de Géographie*, n° 215.

CUVILLIER, A., 1971, *Sociologia de la cultura, Buenos Aires*, Editorial El Ateneo.

DEJAN, I., 2006, *Yon lekòl tèt anba nan yon peyi tèt anba*, Port-au-Prince, Imprimerie H. Deschamps.

DESQUIRON, L., 1990, *Racines du Vodou*, Port-au-Prince, Editions Henri Deschamps.

DOUBOUT, J-J., 1973, *Haiti : Féodalisme ou capitalisme.*

FOUCHARD, J., 1978, « La traîte négrière et le peuplement de Saint-Domingue », *Revue de la Société Haitienne d'Histoire, de Géographie et de Géologie*, n° 120.

__________, 1988, Le théâtre à Saint-Domingue, Port-au-Prince, Editions Henri Deschamps.

Garcia, M., 1979, « Léon Laleau dit Léon Laleau », Renontre avec Léon Laleau, *Conjonction*, n° 145-146.

Gaillard, G-K., 1990, *L'expérience haitienne de la dette extérieure ou une production caféière pillée (1875-1915)*, Port-au-Prince, Imprimerie Henri Deschamps.

Gellner, E., 1991, *Naciones y nacionalismo*, Mexico, Alianza.

________, 1993, *Cultura, identidad y politica. El nacionalismo y los nuevos cambios sociales*, Barcelona, Gedisa Editorial.

Govain, R., 2010 « Regards croisés sur les différentes propositions de reconstruction du pays : les orientations linguistiques et éducatives » in W. Dorlus (dir.), *Entre refondation et reconstruction : les problématiques de l'avenir post-sismique d'Haiti*, Port-au-Prince, Editions de l'Université d'Etat d'Haiti.

Groupe de Travail sur l'Education et la Formation (GTEF), 2010, *Pour un Pacte National sur l'Education*, Rapport au Président de la République, Port-au-Prince.

Hector, M., 1992, *Sou travayè agrikòl yo nan peyi a*, Fondasyon Ulrick Joly.

________, 2000, « Les traits historiques d'un protonationalisme populaire » in L. Hurbon (sous la direction de), *L'insurrection des esclaves de Saint-Domingue (22-23 Août 1791)*, Paris, Karthala.

________, 2003, « Actes de l'indépendance », in C. Moise, (sous la direction de), *Dictionnaire historique de la Révolution haitienne (1789-1804)*, Montréal, Les Editions Images et Editions du Cidihca.

________, et Casimir J., Octobre 2003 – Mars 2004, « Le long XIXe siècle haitien », *Revue de la Société Haitienne d'Histoire et de Géographie*, n° 216.

________, 2006, *Crises et mouvements populaires*, 2e édition, Port-au-Prince, Presses Nationales d'Haiti.

________, et Hurbon L., 2009, (dir.) *Genèse de l'État haitien (1804-1859)*, Port-au-Prince, Presses Nationales d'Haiti.

Hilaire, J., 2002, *L'édifice créole en Haiti. Histoire de la formation de la langue haitienne*, CH-Fribourg, Edikreyòl / 8-10.

Hurbon, L., 1996, « Haiti entre la guerre froide et le nouvel ordre mondial » in : L. Hurbon (dir.), *Les transitions démocratiques*, Paris, Syros.

________, 2004, *Religions et lien social. L'Eglise et l'Etat moderne en Haiti*, Paris, Les Editions du Cerf.

Institut Haitien de Statistiques et d'Informatique (ihsi), *Recensement de population de 1950 à 2003*.

Jacquot, E., 2010, *Les Spiritains en Haiti (1843-2003). D'Eugène Tisserant (1814-1845) à Antoine Adrien (1922-2003)*, Paris, Editions Karthala.

Jean-Baptiste, F., 2000, *Répertoire bibliographique et thématique de la presse haitienne de 1946 à 1950*. Mémoire présenté à l'Ecole Normale Supérieure.

Joint, L.-A., 2006, *Système éducatif et inégalités sociales en Haiti. Le cas des écoles catholiques*, Paris, L'Harmattan.

Laurent, G., 1953, *Toussaint Louverture à travers sa correspondance*, Madrid, Industrias Graficas España.

Lepkowski, T., 1968-1969, *Haiti, La Habana, Casa de las Americas*, 2 volumes.

Madiou, Th. 1989, *Histoire d'Haiti*, Port-au-Prince, Editions Henri Deschamps.

Manigat, L., 2001, *Eventail d'Histoire vivante*, Tome 1, Port-au-Prince, Collection du Chudac.

________, 2002, *Eventail d'Histoire vivante*, Tome 2, Port-au-Prince, Collection du Chudac.

Manigat, S., 2010, « Education pour des citoyens égaux », in *Refonder Haiti ?*, P. Buteau, R. Saint-Eloi. L. Trouillot (dir.), Montreal, Mémoire d'encrier.

marndr, 2010, *Plan national d'investissement agricole*. Document principal, Port-au-Prince, Ministère de l'Agriculture, des Ressources Naturelles et du Développement Rural.

______, 2010, *Politique de développement agricole, 2010-2025*, Port-au-Prince, Ministère de l'Agriculture, des Ressources Naturelles et du Développement Rural.

MIDY, F., 2003, « Vers l'Indépendance des colonies à esclaves d'Amérique : l'exception haitienne » in M. Dorigny (ed), *Haïti première république noire*, Paria, SFHOM et AECE.

_______, 2006, (dir.), *Mémoire de Révolutions d'Esclaves à Saint-Domingue*, Montréal, Les Editions du Cidihca.

MOÏSE, C., 2001, *Le projet national de Toussaint Louverture. La Constitution de 1801*, Port-au-Prince, Les Editions Mémoire.

POLANYI, K., 1983, *La grande transformation. Aux origines politiques et économiques de notre temps*, Paris, Gallimard.

PRICE-MARS, J., 1943, « Le problème de l'analphabétisme et sa solution », *Le Nouvelliste*, n° du 13 janvier.

RAMON, Valarezo G., 2008, « Pueblos indígenas y movimintos capesinos », in Enrique Ayala Mora y Eduardo Posada Carbó, *Los proyectos nacionales latinos americanos : sus instrumentos y articulaciones 1870-1930*, España, Ediciones UNESCO / Editorial Trotta.

SAINT-LOUIS, V., 2010, « Langues et enseignement en Haiti » in W. Dorlus (dir.), *Entre refondation et reconstruction : les problématiques de l'avenir post-sismique d'Haiti*, Port-au-Prince, Editions de l'Université d'Etat d'Haiti.

SAINT-RÉMY, J., 2007, *Pétion et Haiti*, Port-au-Prince, Les Editions Fardin.

SANNON, H.P., 2003, *Histoire de Toussaint Louverture*, Port-au-Prince, Les Editions des Presses Nationales d'Haiti.

SAVEN, W.E., 2007, « Alapapòt » in Woje E. Saven, ak Dreksèl G. Woudsonn, Mozayik. *Yon konbit literè ant ayisyen*, Language Experience, Inc, Plantation, Floride.

TODD, E., 1984, *Structures familiales et développement*, Paris, Seuil, cité par F-X, Guerra, *Modernidad e Independencias. Ensayos sobre las revoluciones hispanicas*, 2001, Mexico, Fonfo fe Cultura.

TROTMAN, D.S., 2008, « La revolución haitiana » in Haiti. *Revolución y emancipación*, Costa Rica, Editorial UCR.

ZEFI, L., 2010 « Edikasyon ak lang nan divès pwopozisyon plan rekonstriksyon d Ayiti 2010 » in W. Dorlus (dir.), *Entre refondation et reconstruction : les problématiques de l'avenir post-sismique d'Haiti*, Port-au-Prince, Editions de l'Université d'Etat d'Haiti.

# Pwoblèm lang enstriksyon ann Ayiti : yon etid etnografik sou lang ak edikasyon ann Ayiti

Marky Jean Pierre, Doktè nan Syans Edikasyon
Pwofesè, Inivèsite Leta Masachosèt
Chèchè, Lengwistik kreyòl
markjp@rocketmail.com / mjeanpie@educ.umass.edu

**Rezime**

Bi travay sa a se pou fè limyè sou fòs istorik ak lengwistik ki mete ansanm pou demantibile efò pou elèv ak etidyan ayisyen rive gen bon edikasyon kòmsadwa. Nan yon pèspektiv sosyokiltirèl, etid sa a montre pwoblèm lang kòm yon pratik sosyal ki marinen ak ideyoloji sou zafè edikasyon ki kanpe kinalaganach devan posibilite elèv yo ta dwe genyen pou yo develope konpetans akademik yo kòmsadwa. Etid sila a analize wòl lang fransè a ak lang ayisyen an nan edikasyon ann Ayiti avèk pwoblèm zafè lang nan bay nan sosyete ayisyen an kote sèl lang ni pwofesè ni elèv lekòl konnen pi byen an se li menm menm yo bay mwens valè nan lekòl ak lòt enstitisyon nan sosyete a kit prive kit leta. Etid sa a fèt ak ranmasay done etnografik nan klas lekòl fondamantal yo nan yon lekòl prive ak yon lekòl leta nan yon zòn ki pa lwen kapital Ayiti a. Avèk literati moun ki save ekri sou zafè diskou nan sal klas ak teyori sosyokiltirèl, etid sa a poze pwoblèm pratik lang ak edikasyon ann Ayiti epi li fè rekòmandasyon pou zafè lang nan edikasyon nan peyi a. Lè nou konsidere wòl lang manman yon timoun ki lekòl jwe nan edikasyon timoun nan, etid sa a leve vwa pou di tout jèfò k ap fèt ann Ayiti pou remanbre sistèm edikasyon an dwe pote anpil anpil atansyon sou dilèm zafè lang nan edikasyon nan peyi a.

**Mo kle : edikasyon ak lang, pòskolonyal, etnografi, Ayiti, diskou sal klas, echèk akademik**

## Entwodiksyon

Apre plis pase 200 ane endepandans, nasyon ayisyen an ap rankontre yon gwo pwoblèm nan zafè lang. Ann Ayiti, pi fò liv lekòl an fransè; nan anpil biwo se fransè moun yo ap eseye itilize, anpil lidè politik se an fransè yo vle pale ak popilasyon an; palmantè yo anpil fwa ap eseye fè deba an fransè; epi prèske tout dokiman ofisyèl se an fransè yo ekri. Men kòm Doktè Dejan (2008)[1] di li nan yon entèvyou, peyi a pa vrèman gen yon pwoblèm lang paske soti nan nò rive nan sid, soti nan lès pou rive nan lwès, tout ayisyen ka konprann youn lòt nan yon sèl lang ki se lang pi fò moun nan peyi a pale lakay yo ak nan anviwònman yo – dayè fòk nou pa bliye tou lang ayisyen an se pa yon lang wòwòt, men se yon lang ki kòmanse evolye depi lè kolini an egziste. Tout bagay sa yo se gwo avantay Ayiti genyen kòm yon ansyen koloni, sitou lè nou sonje kèk peyi ki gen yon bann lang kote kominikasyon an pi difisil ant sitwayen nan menm peyi a. Nan menm lide sa a, avèk 10 milyon moun li genyen an epi 27 750 km² a Ayiti se peyi Kreyòlofòn ki pi gwo epi ki pi peple. Magre tout sa, pwoblèm lang rete yon maswife pou peyi a. Yon lòt kote, dapre done mwen kolekte nan Ministè Edikasyon Nasyonal, soti 1976 rive 2006, 70 % elèv ki ale nan Bakaloreya echwe. Menm jan an tou, sou chak 1000 timoun ki antre nan premye ane fondamantal sèlman apèn 28 % rive antre nan setyèm ane; epi tou, mwens pase 3 % rive fini lekòl segondè[2]. Anpil Ayisyen panse echèk akademik elèv yo se rezilta pwoblèm ekonomik ak politik sèlman. Nou pa di rezon sa yo pa valab, men pwoblèm lang nan se yon bagay pou moun pa ta neglije ditou nan analiz k ap fèt sou echèk eskolè ann Ayiti. An reyalite, pwoblèm lang nan se youn nan pi gwo pwoblèm k ap wonje sistèm edikasyon ayisyen an. Atik sa a prezante yon etid sou itilizasyon

1 Jean-Pierre, M. (2008), Entèvyou ak Doktè Iv Dejan.
2 Ministère de l'Education Nationale, Plan National Education 2004, 1985, *Rapport de Synthèse - Diagnostic Technique du Système Educatif Haitien*. Port-au-Prince, Haiti.

lang kreyòl ak lang fransè nan de lekòl ann Ayiti ki ka pèmèt nou konprann pi byen pwoblèm zafè lang nan poze nan edikasyon elèv ayisyen yo. Etid la bay zouti anpirik, teyorik, ak konseptyèl pou otirite ki ap pran desizyon sou zafè lang ak edikasyon ann Ayiti pou yo konprann pi byen enpòtans pou gen bonjan desizyon ki pran pi aklè pou fè lang manman elèv ayisyen yo tounen toutbonvre lang prensipal la nan edikasyon yo. Etid la sonnen klewon sou zafè pi fò liv yo ki an fransè, zafè elèv yo oblije etidye pakè, epi difikilte pou gen bon dyalòg nan sal klas yo. Etid la rekonèt enpòtans pou gen yon enstitisyon ki ap regilarize lang ayisyen an ak liv ki pibliye nan lang elèv yo, kòm youn nan premye kondisyon esansyèl pou lang nan pran pye toutbon nan sistèm edikasyon an.

## Kad Teyorik travay la

Kad teyorik kote etid sa a chita se teyori sosyokiltirèl (Vygotsky[3], 1978; Bakhtin[4] 1986; Mercer, 2004[5]; Volozinoz,[6] 1986; Bloome, Carter, Christian, Otto, & Shuart-Faris, 2005[7]; Orr, 2005; Putney, Green, et al., 2000[8]; Wertsch, 1985[9]; Wells, 1999[10]; Hall, 2002[11]; Gebhard, 2000[12]). Teyori sosyokiltirèl la fikse sou jan moun panse ak jan yon lang fonksyone. Se yon teyori tou ki founi je sou wòl istwa nan jan moun evolye, epi ki founi je sou rapò ki genyen ant

3 Vygotsky L.S., 1978, *Mind in Society: the development of higher psychological processes.* Cambridge, MA: Harvard University Press.

4 Bakhtin M., 1981, *The dialogic imagination: four essays.* Austin: University of Texas Press.

5 Mercer N., 2004, *Sociocultural discourse analysis: analyzing classroom talk as a social mode of thinking.* Journal of Applied Linguistics. Vol 1(2).

6 Volshinov N., 1994, *Language as dialogic interaction,* In Pam Morris (Ed.).

7 Bloome, D., Carter, S., Christian, B., Otto, S., & Shuart-Faris, N., 2005, *Discourse analysis and the study of classroom language and literacy events.* Mahwah, New Jersey, Lawrence Erlbaum Press

8 Putney L., Green J., et al., 2000, Consequential Progressions: Exploring collective-individual development in a bilingual classroom. In C. Lee and P. Smagorinsky (Eds.), *Vygotskyan perspectives on literacy research* (p. 86-127). Cambridge, Cambridge University Press.

9 Wertsch, J. V. (ed.), 1985, *Culture, Communication and Cognition: Vygotskian perspectives,* Cambridge, Cambridge University Press.

10 Wells G., 1999, *Dialogic Enquiry: towards a sociocultural practice and theory of education.* Cambridge, Cambridge University Press.

11 Hall, J. K. and Walsh, M., 2002, *Teacher-Student Interaction and Language Learning.* Annual Review of Applied Linguistics 22, 186-203

12 Gebhard M., 1999, *Debates in SLA Studies: Redefining Classroom SLA as an Institutional Phenomenon.* TESOL Quarterly vol. 33, n°. 3, p. 544-557

dyalòg nan sal klas ak jan elèv lekòl rive byen aprann. Tout aspè sa yo enpòtan nan etid sa a, men atik sa a pi konsidere aspè teyori sosyokiltirèl la sou rapò ki genyen ant dyalòg nan sal klas ak jan elèv lekòl rive aprann.

## Metodoloji rechèch la : metòd, sous ak analiz done

Etid sa a se yon rechèch etnografik. Chèchè a itilize apwòch obsèvasyon natirèl ak obsèvasyon patisipan[13] pou kolekte done nan yon klas twazyèm, katriyèm, senkyèm, ak yon klas sizyèm ane fondamantal nan yon lekòl prive ak yon lekòl leta ki nan zòn nan kapital Ayiti a pandan 3 ane. Analiz done yo fèt avèk èd travay Foucault (1969), Fairclough (1992), Gebhard (2000), Bloome, Carter, Christian, Otto, & Shuart-Faris (2005), Green &Wallat (1981) sou kesyon diskou, analiz diskou, ak analiz pawoli nan sal klas. Atik sa a se yon rezime gwo rechèch etnografi sa a mwen te fè anvan tranblemantè krazezo 10 janvye 2010 la. Nan rezime sa a, m ap fè yon rale sou diferans mwen obsève ant itilizasyon fransè nan klas yo ak itilizasyon lang ayisyen an; epi tou, ki konsekans sa genyen sou edikasyon elèv Ayisyen yo. Travay sa a pran an konsiderasyon lide entèlektyèl ki travay sou teyori sosyokiltirèl yo fè soti ki moutre enpòtans pou gen entèraksyon[14] nan sal klas ant elèv ak pwofesè yo kòm kondisyon sinekwanon pou devlòpman akademik elèv yo rive byen fèt. Pou mwen fè rale sa a, mwen itilize metòd ekriven sa yo Bloome, Carter, Christian, Otto, & Shuart-Faris (*op. cit.*)[15] itilize pou etidye diskou nan sal klas yo rele ann anglè *Turns of Talk*[16]. Mwen menm menm, mwen tradui li an kreyòl kòm Tou Pawòl (TP). Dapre Bloome, Carter, Christian, Otto, & Shuart-Faris

13 Watson-Gegeo K.A., 1988, *Ethnography in ESL: Defining the Essentials.* TESOL Quarterly, Vol. 22, n° 4 (Dec., 1988), p. 575-592. http://www.jstor.org/stable/3587257. Retrived 12/23/2011

14 Hall J.K. and Walsh M., 2002, *Teacher-Student Interaction and Language Learning.* Annual Review of Applied Linguistics 22, 186-203

15 Bloome, D., Carter, S., Christian, B., Otto, S., & Shuart-Faris, N. (2005). *Discourse analysis and the study of classroom language and literacy events.* Mahwah, New Jersey, Lawrence Erlbaum Press.

16 Bloome D. ak Theodorou E., 1988. *Analyzing Teacher-Student and Student-student Discourse.* In Green, J & Harker J. O. (Eds), Multiple Perspective Analyses of Classroom Discours, Ablex Publishing Corporation, NJ.

(2005 *op. cit.*) epi Green & Wallat (1981)[17] yon chèchè ka etidye sa k ap pase nan yon sal klas nan yon lekòl si l analize tou pawòl yo ap di nan klas la, epi chache plase yo nan kontèks sosyokiltirèl yo ak sosyopolitik yo. Ekriven sa yo fè nou konprann nou kapab analize pawòl yo ap pwononse nan yon sal klas si nou divize yo an miyèt moso; sa vle di, dapre metòd mikwoetnografi. Pou analize done nan rechèch sa a mwen marye metòd mikwoetnografi sa a ak metòd Corbin & Strauss[18] la ki rele ann anglè *Grounded Theory* mwen rele Teyori nan Rasin ki vle di teyori ki soti nan done yo dirèkteman lè ou kategorize done sa yo pou jwenn dimansyon yo genyen. Lè sa a, ou ap kapab dekouvri teyori yo epi marye yo ak kontèks yo, olye pou enpoze yon teyori sou done yo. Kòm mwen di li deja, atik sa a se rezime yon rechèch ki chaje ak done odyovideyografik. Mwen pale sèlman sou twa leson, de (2) an fransè youn (1) an kreyòl; epi mwen fè yon rale sou sa sa vle di lè elèv lekòl gen difikilte pou yo esprime vwa yo nan sal klas yo.

## Zafè anseye elèv ayisyen istwa peyi Ayiti an fransè

Nan yon kou sou istwa peyi d Ayiti mwen te obsève, apre mwen analize done mwen kolekte yo, mwen jwenn gen yon total 83 Tou Pawòl (TP) pou elèv ak madmwazèl la nan klas la. Analiz done yo moutre sou 83 TP yo, genyen 43 TP madmwazèl la fè pou li mande elèv yo pou yo resite leson an, 27 TP. Elèv yo fè 27 TP se pou resite leson an. Rès 13 TP ki rete a, konsène lòt kalite pawòl ki di nan klas la. Pa gen pyès TP ki fèt pou vrè dyalòg paske madmwazèl la pa poze pyès kesyon pou elèv yo ta diskite, epi brase lide yo sou leson an. Madmwazèl la sèlman poze kesyon sou leson istwa a an fransè epi elèv yo eseye reponn an fransè. Sa ki fè gen yon gwo diferans ant kantite TP madmwazèl la avèk kantite TP elèv yo se paske madmwazèl la oblije mande elèv yo plizyè fwa pou yo resite leson an. Ni elèv yo ni madmwazèl la pa di yon bagay ki pa soti tou dwat nan

17 Green, J & Wallat, C., 1981, Mapping Instructional Conversations – A Sociolinguistic Ethnography. In Green, J and Wallat, C. (Eds), *Ethnography and Language in Educational Settings.*

18 Corbin J. ak Strauss A., 2007, *Basics of Qualitative Research.* Sage Publications, Inc. 3rd ed

liv la. Sa madmwazèl la fè se plis ede elèv yo devlope konpetans nan fransè pase leson istwa a timoun yo ap aprann nan. Li vle pou elèv yo di mo yo kòrèkteman, san fot, vwayèl pou vwayèl, konsòn pou konsòn ; san li pa pran tan pou l konnen si elèv yo konprann vrèman pawòl yo ap resite yo. Entèraksyon ki fèt ant elèv yo ak madmwazèl la se yon seri entèraksyon ki fèt kote touledе, ni elèv yo ni madmwazèl la pèdi vwa yo. Se sèlman moun ki ekri liv istwa a ki gen lavwa ochapit. Gen yon pwoblèm pedagoji la a men tou fòk nou di entèraksyon ki pa genyen ant elèv yo ak madmwazèl la antre nan menm kesyon kote yo pa gen ase konpetans nan franse – pou yo ta pran yon sijè nan liv la, diskite li ansanm san yo pa ap resite leson an. Pwoblèm lang nan konplike koze a plis toujou. Si pou nou mezire konpetans anseyan ayisyen yo fòk se pa nan kou yo ap anseye an fransè pou nou fè sa. Zafè elèv ayisyen k ap etidye leson peyi Ayiti an fransè se pi gwo domaj nou ta ka fè yo.

## Ou pa konn leson w ! Al chita !

Mwen sot pale sou yon leson kote elèv ayisyen ap etidye istwa peyi yo an fransè e kouman yo oblije ap etidye li pakè paske yo pa maton nan lang nan ase pou yo ta aprann leson an. Sèl mwayen ki genyen, se aprann li pakè pou yo resite li apre. Nan pati sa a koulye a, mwen pral pale sou yon leson jewografi mwen obsève nan yon klas katriyèm ane. Nan analiz done mwen ranmase pandan m ap obsève klas jewografi sa a mwen jwenn 46 Tou Pawòl (TP). Nan 46 TP sa yo 24 ladan yo se kote madwazèl la poze elèv yo kesyon pou resite leson an, epi 22 TP kote elèv yo resite leson an jan madwazèl la mande a epi jan li ye nan liv la. Nan leson sa a madmwazèl la rele elèv yo twa (3) pa twa (3) pou vini devan li. Premye gwoup la vini epi madmwazèl la gade nan liv jewografi a epi li poze yo yon kesyon. Yo kòmanse resite l, yo pèdi, epi madmwazèl la mande yo pou yo rekòmanse jouk yo rive resite leson an kòrèkteman. Sa vle di jan leson an ye nan liv la. Li poze yo yon lòt kesyon, epi apre yo fin bat bouch yo, elèv yo rekòmanse ansanm ; se lè sa a yo rive resite leson an. Li rele yon lòt gwoup twa (3) elèv, li gade nan liv la pou poze yo kesyon epi yo resite leson an. Li rele yon twazyèm

gwoup elèv, li poze yo kesyon pou yo resite leson an. Elèv sa yo kòmanse, men yo kole. Madmwazèl la ede yo, yo rekòmanse epi yo kole. Madmawzèl la ede yo ankò, men yo pa rive resite leson an kòmsadwa ; sa vle di tankou lòt elèv yo ki resite leson an jan li ye nan liv la. Finalman, li voye elèv yo chita ; epi li di yo nan lang franse : « *vous ne savez pas votre leçon.* » Tout kou jewografi a pase konsa : enpe elèv vini devan madmwazèl la, yo resite epi li note yo konn leson an nan kaye li, epi enpe lòt vini devan l, li poze yo kesyon pou yo resite leson an epi si yo pa konnen l li voye yo chita, li di yo pa konn leson yo. Sa ki enpòtan pou nou konprann la a sèke lè madmwazèl la di elèv yo pa konn leson yo se ta kòmkidire se elèv ki pa resite leson an byen ki pa konn leson an.

Se ta yon èrè pou yon moun ta kwè sa paske si sa k te resite leson yo te konnen leson yo byen vre se pa pakè yo t ap resite l, sa yo t ap fè se esplike yo t ap esplike l nan pwòp mo yo ak madmwazèl la. Men pou yo ta fè sa, fò yo ta gen yon nivo konpetans avanse nan fransè pou yo ta alafwa konprann leson an ki an fransè epi esplike li an fransè. Pyès kondisyon sa yo pa la. Se vre tou fòk nou presize madmwazèl la pa te mande sa tou. Men se menm koze a ; li menm tou fòk li ta gen yon bon nivo fransè pou l ta esplike leson an, epi envite elèv yo diskite sou leson an. Nan sans sa a tou se pa pwoblèm konnen pale fransè oubyen pa konnen pale fransè ki enpòtan, men se zafè lang ayisyen an ki poko ka janm pran plas li nan edikasyon elèv ayisyen an ki vrè pwoblèm nan. Si nou ta gade chak klas Ayiti kote moun k ap fè lekòl yo ap di elèv yo pa konn leson yo fò n ta reflechi byen pou nou wè ki leson yo pa konnen an ; epi elèv yo di ki konnen leson yo a, èske se paske yo resite li an franse – jan li ye nan liv la. Si se sa ki vle di yo konnen leson an toutbon, nou ka di maladi sistèm edikasyon aysisyen soufri a, grav anpil.

Menm jan ak leson istwa a mwen sot diskite pi wo a, pa gen pyès kote nan leson jewografi sa a kote madmwazèl la ak elèv yo diskite sou leson an ak pwòp pawòl yo, pwòp vwa yo. Tout pawoli ki fèt nan klas la sou leson jewografi a se mo leson an elèv yo resite dirèkteman. Li enpòtan pou nou wè diferans ki genyen ant kantite Tou Pawòl (TP) madmwazèl la ak elèv yo fè nan leson istwa a ak sa yo

fè nan leson jewografi a. Nan leson istwa a madmwazèl la di 43 TP, epi elèv yo 27 men nan leson jewografi a madmwazèl la ak elèv yo prèske ren pou ren : sa vle di 24 TP pou madmwazèl la ak 22 pou elè yo; kòm nou di sa deja. Sa pou nou konprann la a sèke nan leson istwa a madmwazèl la repete menm kesyon yo plis jouktan elèv yo ka rive resite leson an ba li. Men, nan leson jewografi a prèske tout kesyon li poze elèv yo, yo tou lage leson an atè ba li. Si yon chèchè ap obsève klas la ou ka wè gen entèraksyon ant elèv yo ak madmwazèl la, men se yon fo entèraksyon, sa vle di se pa vwa pa yo yo itilize – elèv yo tounen yon bann jakorepèt. Jan yo t ap itilize vwa pa yo se si yo te li leson an epi diskite pwen yo. Men pou yo ta fè sa, fòk oubyen yo te ka gen yon nivo nan lang franse a ki ase avanse ki ta pèmèt yo devlope panse yo sou leson yo, oubyen fòk leson an ta nan lang yo abitye fè tout diskisyon yo fè lakay ak fanmi; epi ak kanmarad, sa vle di lang ayisyen an. Men pyès kondisyon sa yo pa reyini nan ka klas sa a mwen te ap fè rechèch la yo. Mwen obsève plizyè lòt klas ki fèt an fransè epi mwen pran nòt sou yo; men se menm jan ak klas istwa ak jewografi sa yo mwen wè lòt klas yo fonksyone. Pa egzanp nan yon klas sou aritmetik mwen obsève, se te yon bagay enteresan epi tris pou wè yon elèv ki fini resite yon règ an fransè men ki pa te ka esplike mwen sa li fenk resite a nan lang manman li. Sa vle di li resite règ la, men li pa konprann li ni an fransè ni an kreyòl. E sa se ka sitiyasyon jeneral pou tout kou ki fèt an fransè yo.

Elèv yo pa gen konpetans an fransè ki nesesè pou yo itilize lang sa a kòm premye lang enstriksyon.

Nou pa mande pou jete fransè, men se wòl fransè a dwe genyen nan sistèm edikasyon an nou dwe byen defini. Dapre rechèch mwen fè ni nan kèk lekòl an frans, ni Etazini, lè mwen fè rechèch nan lekòl yo ann Ayiti, mwen vin reyalize lang ayisyen an se lang sa a ki ka sèvi kòm premye lang enstriksyon pou elèv Ayisyen yo. Lè m ap fè rechèch sa a ann Ayiti, mwen jwenn tout matyè ak tout liv yo an fransè sof liv lekti ak kou ki sou lekti ki nan lang Kreyòl. Lè mwen analize youn nan kou lekti sa yo mwen jwenn se nan kou ki fèt nan lang ayisyen yo elèv yo plis gen mwayen pou yo devlope konpetans

akademik toutbonvre. Yo gen mwens baryè pou yo konprann matyè akademik yo e yo gen mwens pwoblèm pou yo eksprime lide yo. Egzanp pi ba a esplike pwen sa a pi byen.

## Mwen pral plante benzoliv : enpòtans vwa yon elèv nan edikasyon li

Leson m ap pale sou li koulye a se yon leson yon madanm fè sou yon kou benzoliv nan yon klas senkyèm ane. Apre mwen fin analize done yo mwen jwenn leson an gen 49 Tou Pawòl ladan li. Analiz done yo moutre madanm nan di 26 epi elèv yo 23. Menm si chif yo prèske egal men se pa menm bagay ak leson yo an fransè mwen sot esplike pi wo a. Nan leson sa a, madanm nan di yon seri Tou Pawòl (TP) ki pa sèlman ede elèv yo konprann tèks la, men ki an menm tan ede yo toutbon konnen enpòtans pyebwa ki rele benzoliv la tou. Leson an vin tounen an yon bon konvèsasyon nan klas la. Madanm nan itilize leson an kòm yon baz pou reflechi ak elèv yo sou enpòtans benzoliv. Pa gen youn nan TP sa yo kote madanm nan poze elèv yo yon kesyon pou resite leson an. Epitou piske madanm nan pa poze elèv yo pyès kesyon pou resite leson an, pa gen pyès elèv yo ki resite leson an pakè. Yo pataje lide yo ak madanm nan sou sa ki nan tèks la san yo pa resite leson an pakè. Sa se yon lòt nivo entèraksyon ki pa kanmarad lòt entèraksyon nou sot wè nan leson istwa ak jewografi pi wo a. Nan de (2) leson sa yo, kòm nou te wè, tout TP yo se te kote madanm nan t ap poze elèv yo kesyon an fransè, epi elèv yo t ap resite leson an jan li ye nan liv la. Depi elèv yo fè yon ti bliye yo rete bèbè. Men nan leson sa a sou benzoliv ki an kreyòl la, elèv yo rive itilize vrè vwa yo pou yo diskite sou leson an avèk madanm nan. Youn nan bagay ki atire atansyon m nan leson sa a sèke madanm nan mande elèv yo pou yo rezime leson an nan pwòp mo pa yo ; epi yo rive fè sa san gwo pwoblèm. Pa egzanp, youn nan elèv yo kanpe epi li di « Benzoliv la se yon espwa pou tè, li bon pou tè a, li bon pou rebwazman, li bon pou manje, li bay pwoteyin ansanm ak vitamin, yo fè lwil avè l. » Madanm nan mande yon lòt elèv pou l kontinye rezime leson an epi elèv la di « Li bon pou fè legim, li ka fè pwatann, li gen anpil vitamin, li bon pou

anemi. » Apre sa, madanm nan mande elèv yo pou yo di li ki sa otè a di sou jan yo ka fè yon pye benzoliv boujonnen piske se yon pyebwa ki enpòtan pou peyi a. Yon elèv di « Nou pra l plante Benzoliv. » Yon lòt elèv ajoute « Nou ka pran yon ti moso epi plante l yon lòt kote pou l donnen yon lòt pye. »

Sa yo se yon seri repons elèv yo bay sou konpreyansyon yo sou leson an ki montre yo konprann li san yo pa aprann li pakè. Se sa a ki ta vle di elèv yo konnen leson an. Men fòk nou di tou gen yon ti pwoblèm pedagoji kanmenm nan jan madanm nan anseye leson an paske li te ka fè plis aktivite pou fè elèv yo reflechi sou zafè pyebwa nan peyi a. Kou ki fèt nan lang ayisyen an tankou sa yo montre aklè lekòl ka pi rantab pou elèv ayisyen si se nan lang pa yo a kou yo ta fèt. Men sa pa elimine nesesite pou toujou gen bonjan pedagoji ki adapte pou chak matyè. Nan tout sistèm edikasyon, bonjan pedagoji toujou enpòtan pou elèv yo ka byen aprann. Nan yon sistèm edikasyon tankou Ayiti kote edikasyon se yon bagay ki mare lonbrit li ak zafè aprantisay yon lang ki gen anpil gwo kapital[19], sa vle di anpil valè istorik, entèlektyèl, ekonomik, kiltirèl, sosyal, ak global, pratik pedagoji yo pa souvan depaman ak fòs ideyoloji ki mennen lespri moun sou jan yo dwe edike elèv yo. Pa egzanp leson sa a sou benzoliv la te ka yon opòtinite pou madanm nan ede elèv yo devlope plis panse kritik sou pyebwa benzoliv la ak sou zafè pyebwa an jeneral. Men sa pa t rive fèt paske li sanble lekòl yo pa jije li nesesè pou ede elèv yo devlope espri kritik nan lang pa yo a kòmsi lang nan pa ta gen valè ase pou devlope gwo panse ladan li.

Se pi gwo erè nou fè ann Ayiti lè nou konprann elèv ayisyen ap aprann byen lè nou valorize lang fransè a plis pase lang ayisyen an. Menm jan tou, si gen mwens timoun k ap pran kout baton nan lekòl nou yo ann Ayiti koulye a, fòk nou konprann pa ka gen yon lòt pi gwo fòm vyolans sou yon timoun lè nou voye li pran egzamen ofisyèl (kit fondamatal kit segondè) kote tout oubyen pi fò matyè yo an fransè epi li menm se lang ayisyen an sèlman li pale epi konprann. Sa ki ap pase la a nan sistèm edikasyon ayisyen an

19 Bourdieu P., 1982. *Langage et pouvoir symbolique*, Paris, Éditions Fayard.

kote elèv yo pa ka eksprime vwa yo byen akòz jan pwoblèm lang nan ye nan sistèm nan se yon bagay ki sanble tankou de gout dlo avèk ideyoloji kolonyal la kote yon mèt pale epi yon esklav obeyi tèt bese; yon kòmandè pase lòd epi yon moun egzekite lòd yo san poze kesyon. Se yon danje lè fòk se memorize pou yon elèv memorize yon leson, jan moun ki ekri liv la mete li nan liv la, pou yo konnen l. Menm relasyon dominasyon ki te gen nan mitan kolon yo ak esklav yo sanble se menm relasyon sa a ki genyen anpil fwa nan klas lekòl yo ann Ayiti: mèt la pale franse epi elèv koute, mèt la gad nan liv la li poze yon kesyon epi elèv yo resite leson an tankou jako. Malgre yo resite leson an, kou yo ta soti nan liv la pou diskite sou leson an tout moun bèbè. Epi fòk yon moun pa al kwè tou se paske elèv ayisyen pa ka diskite kichòy. Se kontèks sosyokiltirèl, sosyopolitik, ak sosyolengwistik la pou nou soulve. Gen anpil otè ki pale sou domaj bagay sa a fè sou lespri timoun. Se yon bagay ki ka fè yon timoun grandi tèt anba kote li pa janm ka defann enterè li paske se nan lekòl moun aprann devlope vwa yo. Vygotsky menm ale pi lwen pou li konpare zafè timoun nan ka sa yo ak pwoblèm yon makak ki pa ka rive fè reprezantasyon sou yon objè si objè sa a pa devan li.

## Ki sa yon savan tankou Vygotsky ta di sou kesyon lang ak edikasyon ann Ayiti ?

Dapre Vygotsky, moun gen kapasite pou konseptyalize yon fenomèn tankou yon objè menmsi objè sa a pa devan je l. Savan sa a konpare makak ak moun epi li reyalize se sèl moun ki kapab fè sa – pa gen makak ni pyès lòt zannimo ki ka fè sa. Li pran egzanp yon objè tankou yon zorany ou mete devan yon makak. Makak la ka jwe ak zorany nan, men kou l vire do l zorany nan sanse pa egziste pou li ankò – sof si l ta retounen vin sou li pou l wè l fizikman. Men pou yon moun, yon zorany pa blije devan li pou li pale, panse, diskite sou zorany nan. Pa egzanp si matant mwen kanpe nan bwa andeyò Lagoun nan Plato Santral epi mwen nenpòt lòt kote nan monn nan, nou tou de (2) ka ap pale sou li, epi n ap konprann sa n ap pale a: koulè zoranj nan, fòm li, gwosè li, sant li, e latriye. Sa vle di

san zoranj nan pa menm devan moun nan, li kapab konseptyalize zorany nan kòm yon objè; men yon makak pa ka fè sa. Nan sans sa a, Vygotsky fè diferans ant fonksyon mantal wo ak fonksyon mantal ba. Li kwè moun gen yon fonksyon mantal wo paske li kapab konseptyalize yon fenomèn ki pa devan je li. Pou rezon sa a, lang nan jwe yon gwo wòl; paske li ede moun kapab konseptyalize yon fenomèn. Sa vle di moun nan gen fenomèn nan nan tèt li epi li ka eksprime li nan lang li pale a. Se kòmkidire se yon imaj mantal ki vin pran fòm pawòl kòm yon zouti; epi zouti sa a materyalize imaj mantal sa a. Youn nan bagay ki enpòtan nan teyori Vygotsky a se diferans li fè ant moun ak zannimo: moun gen kapasite mantal wo paske li ka konseptyalize yon fenomèn, men bèt gen yon fonksyon mantal ba paske li ka vire yon objè devan dèyè, men depi objè a pa devan l li pa ka reprezante li. Sa vle di makak la rete esklav objè a. Lè nou aplike pawòl sa a nan edikasyon, kòm moun, elèv la gen kapasite pou li konseptyalize yon fenomèn sa vle di konesans. Sa ki enpòtan an se kouman elèv la ap ka rive pale, diskite yon bagay li aprann san liv la pa devan li; epi san li pa resite leson sa a jan li ye a nan liv la. Se yon kesyon tou sou ki jan yon elèv kapab rive devlope panse li, pou li pale, ekri, patisipe nan diskisyon sou yon sijè san resite pakè. Se yon pwoblèm fondamantal pou yon sistèm edikasyon tankou nan ka Ayiti a.

Dapre konparezon Vygotsky fè a, yon elèv ki twouve l nan yon sitiyasyon kote se resite pou li resite yon leson tankou jakorepèt se yon elèv ki rete nan nivo fonksyon mantal ba a; li pa rive nan fonksyon mantal wo a. Pou n di li pi klè, se yon elèv ki rete nan nivo yon makak men ki pa rive nan nivo konseptyalizasyon moun natirèlman gen kapasite pou sa a. Jan nou te deja di li, lang nan jwe yon wòl fondamantal nan ka sa a. Nou devan yon dilèm serye: kouman nou vle yon elèv byen konseptyalize yon leson jewografi oubyen yon leson istwa lè se pakè li aprann leson an an fransè epi li pa gen konpetans ase nan franse, yon lang li jwenn sèlman nan liv? Mete yon elèv nan yon kondisyon konsa se tankou elèv la twouve li nan menm sitiyasyon avèk makak la ki rete nan nivo ba a, epi ki pa rive kapab konseptyalize yon pwoblèm. Egzanp leson yo

ki an franse kote se pakè pou elèv yo bat leson an, pou yo repete li tankou moun ki nan koral sa otè a di nan liv la sanble tankou de (2) gout dlo ak sitityasyon makak la ki ap jwe ak yon objè, men objè sa a sispann egziste pou li depi li pa gen kontak fizik ak li oubyen si li pa devan je li. Kèk bagay makak la pa ka fè se pale oubyen antre nan yon diskisyon sou objè a : koulè li, fòm li, sa ki fè li konsa oubyen sa ki fè li pa konsa, ki lòt bagay ki sanble avèk li, e latriye. Dapre Vygotsky, piske moun gen lang kòm yon pati nan fonksyon mantal wo, yo pa jis rete esklav yon bagay. Yo kapab konseptyalize bagay la anmenmtan ak kontèks sosyo-istorik, ekonomik, politik ak kiltirèl ki antoure l yo. Nan ka leson an franse nou sot pale deja yo, piske elèv yo dwe aprann leson an pakè epi resite l nan klas, yo rete esklav liv la oubyen sa otè a di nan liv la san yo pa ka depase li. Nan sans sa a, menm si elèv yo aprann leson an epi gen gwo nòt, nou pa ka di se konesans yo ki devlope. Nan liv Vygostky (1962)[20] ekri a ki rele Panse ak Lang, otè a reyalize, « lang jwe yon gwo wòl nan devlòpman panse yon moun ; sa vle di panse yon timoun bezwen zouti lengwistik ak esperyans sosyokiltirèl kote l ap evolye a pou li kapab devlope. »[21] Nan menm sans sa a, Vygotsky ekri : « Devlòpman entèlektyèl yon timoun gen yon bon rapò ak jan li rive metrize mwayen sosyal panse a genyen pou li eksprime l, sa vle di lang ki disponib pou li a nan anviwònman l (p. 51). »[22] Yon lòt kote, pandan li ap diskite sou *Development of Higher Psychological Processes* (Devlòman Pwosès Sikoloji Wo) nan liv Mind in Society, Vygotsky ekri : Depi diskou ak siy mete ansanm pou yo poze aksyon, aksyon an vin transfòme, epi li vin gen yon lòt fòm òganizasyon. Se nan jan sa a, moun vin rive reyalize konseptyalizasyon yon bagay ki pa devan li. Avèk sa moun nan rive depase etap ba a kote fòk li wè yon bagay devan je li pou li kapab pale sou li ; e se yon kalite ou jwenn sèlman kay zannimo ki pi avanse yo (1978 p. 24).

20 Vygotsky L.S., 1962, *Thinking and Speaking*, Cambridge, M.I.T. Press, MA.

21 Liv sa a tradui ann anglè. Pawòl pou panse sa a nan vèsyon angle a se : « thought development is determined by language, i.e., by the linguistic tools of thought and by sociocultural experience of the child (Vygotsky, 1962 :. 51). »

22 Liv sa a tradui an n anglè. Pawòl pou panse sa a nan vèsyon angle a se : « *The child's intellectual growth is contingent on his mastering the social means of thought, that is, language* (p. 51). »

Sou pwen sa a li esansyèl pou nou konprann lè yon elèv pa gen mwayen pou l devlope panse li nan lekòl li nan lang manman li kouman sa limite posibilite pou li ta kapab diskite leson li ap aprann yo nan pwòp pawòl pa li, epi pou li ta byen dekouvri vrèman kisa otè yo di nan liv yo toutbon vre. Dapre sa Vygotsky di nan liv li sa a, nan yon kontèks edikasyon konsa, elèv yo pa sèlman pa rive reyalize kapasite sa a moun genyen pou yo konseptyalize yon bagay ki pa devan je yo, men tou yo pa jwenn ankourajman ak ankadreman pou yo ta soti nan nivo ba fonksyònman mantal la pou yo al nan nivo wo fonksyònman mantal la. Fonksyone nan nivo wo mantalman palan ta vle di rive pran liv la, li liv la, panse sou liv la, gade byen tout sa otè a di, eseye konprann sa ki ekri yo epi kapab rive diskite lide otè a yo san yo pa bezwen ap fè repetisyon pou al resite pakè.

Men, leson yo ki anseye nan lang manman ak lang papa timoun yo montre yon lòt koze. Kòm egzanp mwen ekri pi wo a montre li, nan kou ki fèt nan lang manman ak lang papa timoun yo, yo rive brase lide yo san pwoblèm ak madmwazèl la sou kesyon enpòtans pyebwa benzoliv la. Nan klas an franse yo, elèv yo te oblije ap aprann epi resite leson an pakè. Men pou leson an kreyòl la, yo pa t bezwen rete esklav pawòl ki nan liv la pou yo diskite li ak pwofesè a ki t ap fè kou a. Si nou ta chita sou pawòl Vygotsky yo nou ka di elèv yo pa sèlman fè esperyans yon libète ak ouvèti lespri lè se lang pa yo ki itilize nan aktivite klas la, men tou sa pèmèt yon seri dinamik nan klas la ki pa vrèman posib ak lang franse a ki pa lang elèv la. Lè sa rive, pi fò tan an pase nan chèche fè elèv yo aprann franse ki nan liv yo. Lè yo sèvi ak lang ayisyen an nan klas yo, elèv yo rive menm devlope panse ki ka elaji kad diskisyon yo madanm ak mèt k ap fè klas yo pa t menm espere, men se pa yon bagay ou jwenn souvan nan kou ki fèt an franse yo. Youn nan pi gwo pwoblèm sistèm edikasyon ayisyen an genyen se difikilte reskonsab yo, direktè lekòl yo ak mèt / madwazèl / madanm lekòl yo montre pou yo konprann lang franse a se yon bagay yon timoun ayisyen gen pou li aprann menm jan li aprann nenpòt lòt matyè. Nan sans sa a, menm jan li aprann matematik, istwa, angle, panyòl

e latriye epi li vin bon ladan l se menm jan li ka aprann franse pou li vin bon ladan li tou; men fòk se aprann pou li aprann li. Epitou, se pa menm jan yon ti Fransè ap aprann franse. Ti Fransè yo ap aprann franse tou menm jan ti Ameriken yo ap aprann anglè tou; men se pa menm bagay ditou ak yon timoun ayisyen k ap aprann fransè. Si nou vle yon konparezon nan sans sa a, se pou nou pran egzanp yon ti Ameriken ki ap aprann angle ak yon ti Ayisyen k ap aprann kreyòl, oubyen yon ti Ameriken ki ap aprann panyòl ak yon ti Ayisyen ki ap aprann fransè. Premye ka a se de timoun k ap aprann lang manman yo ak lang papa yo; epi dezyèm ka a se de timoun ki ap aprann dezyèm lang oubyen lang etranje.

## Kisa yon savan tankou Bakhtin ta di sou kesyon lang ak edikasyon ann Ayiti ?

Dapre Bakhtin[23], rapò moun ak moun se yon rapò ki natirèlman dyalojik, sa vle ki baze sou dyalòg. Dapre otè sa a, se pa vrèman fraz nou itilize pou nou pale ak youn lòt, paske yon fraz pou kont li se ta yon bagay ki san vi ladan li. Bakhtin kwè nou pale ak sa li rele *utterances* ki ta vle di pawòl ki di, pawòl moun di nan bouch yo. Dapre Bakhtin, pawòl moun pwononse nan bouch yo vle di genyen yon ajan ki gen pouvwa pawòl, sa vle di yon moun byen pòtan, ki gen yon istwa, epi moun sa a angaje nan yon aksyon ki se aksyon pawòl. Se nan refleksyon ak dyalòg moun rive devlope panse yo. Bakhtin kwè yon moun ki ap itilize zouti lapawòl pa janm pasif nan ak echanj pawòl la. Li kwè lè yon moun adrese yon lòt moun lapawòl, « li oubyen ka dakò, oubyen li ka pa dakò – nèt oswa yon tijan; li ka ogmante sou pawòl la, aplike li, egzekite li, e latriye (Bakhtin 1981, p. 53). »[24] Sa vle di gen yon seri dinamik ki akonpaye relasyon moun ak moun. Konsènan leson yo mwen te mansyone pi wo a ap etidye istwa ak jewografi an franse yo, li difisil anpil pou mete dinamik sa a an branl nan klas yo paske premyèman

23 Bakhtin M., 1986, *Speech genres and other late essays*, ed. Caryl Emerson and Michael Holquist, trans. V. W. McGee. Austin: University of Texas Press.

24 Liv sa a tradui ann anglè. Pawòl pou panse sa a nan vèsyon angle a se: « When an utterance is addressed to a speaker, « he either agrees or disagrees with it (completely or partially), augments it, applies it, prepares for its execution, and so on (Bakhtin 1981 p. 53). »

lang timoun yo pale lakay yo se pa vrèman lang sa a ki gen lavwa ochapit nan edikasyon yo, dezyèman pi fò liv yo an fransè epi pi fò liv yo neglije reyalite peyi a, epi twazyèman lekòl yo plis pase tan yo nan fòse chache fè elèv yo pale « bon fransè » olye pou yo aprann devlope panse yo. E piske se konsa, yon moun gen dwa mande tèt li si elèv yo vrèman konprann sa yo ap etidye an franse yo – paske kouman pou konprann yon bagay si w pa ka itilize pwòp pawòl ou pou di l epi diskite l ak lòt moun ? Pawòl yo gen chans pou yo enonse yo se yon pawòl ki tou fèt, tou pare – pa gen plas pou yo devlope panse yo ; pa gen plas pou kreyativite. Se pa fasil pou moun yo k ap anseye elèv yo ann Ayiti oryante elèv yo pou yo develope sa Bakhtin rele yon « konpreyansyon dinamik chita sou echanj »[25] Si yo konprann yon bagay, se sèlman sa ki nan liv la – ki vle di yon konpreyansyon pasif ki pa gen okenn rapò ak reyalite elèv yo ap viv la.[26] Pa gen plas pou yo develope panse yo tankou moun ki ka pale, poze kesyon, reponn, patisipe nan sa ki ap fèt ak sa ki ap di. Piske yo pa aprann elèv yo gen lavwa ochapit nan pwòp enstriksyon yo se yon bagay k ap difisil tou pou yo aprann devlope vwa yo nan sa k ap pase epi nan desizyon k ap enfliyanse vi yo kòm moun. Moun yo k ap fè lekòl yo sanse sèvi tankou yon tiyo kote konesans ki nan liv yo pase al nan tèt elèv yo. Kòm Freire di li, se tankou yon bokit yon moun ap plen[27]. Malgre tout imilyasyon lang ayisyen an jwenn nan peyi a, kou ki fèt nan lang manman ak lang papa timoun yo montre lespwa ki genyen pou elèv ayisyen gen yon mòd edikasyon kote yo ka aprann kòmanse aprann devlope vwa yo depi nan lekòl yo pou yo ka patisipe pi byen nan desizyon yo ap pran nan lavi yo, epi nan sans sa a pou yo aprann konstwi pwòp destine yo. Fòk nou pa janm bliye lekòl se youn nan enstitisyon pratik sosyal la jèmen ak rejèmen.

Pou fini, jan mwen sot dekri li la a, pwoblèm nan sistèm edikasyon Ayiti a se yon pwoblèm serye. Lè elèv yo pa ka kominike nan klas la sou matyè y ap aprann yo se yon gwo kou kont devlòpman

25 an actively responsive understanding. »
26 « passive understanding. »
27 Freire P., 2000, *Pedagogy of the oppressed*, New York, Continuum.

entèlijans yo. Kòm nou esplike nan ka leson istwa a ak leson jewografi a, elèv yo oblije ap resite leson an pakè bay madmwazèl k ap fè klas la. Se leson istwa peyi yo epi se jewografi peyi yo, men yo pa rive jwenn chans pou devlope lespri kritik sou sa otè liv sa yo di sou istwa zansèt yo ak jewografi zile kote y ap viv la. Epoutan, jan nou sot wè li ak Vygotsky e Bakhtin, pawòl mele ak kapasite pou dyalòg, bay opinyon, patisipe nan deba, poze ak reponn kesyon, asepte, refize, dakò, pa dakò, se bagay sa yo ki ede yon moun oubyen yon elèv develope lespri li; epi tou, se kle pou montre yon moun se moun toutbon vre. Se konsa tou, yon moun rive depase yon fonksyònman mantal byen ba pou rive nan yon fonksyònman mantal ki byen wo. Nou wè elèv yo gen anpil difikilte pou yo fè sa nan matyè ki anseye an fransè yo, men yo plis montre yo ka fè sa nan matyè yo ki anseye an kreyòl. Dapre sa mwen wè nan fè rechèch sa a, sanble vrèman gen yon rapò serye ant pwoblèm lang nan nan lekòl yo ak echèk akademik elèv yo. Se vre kòm mwen di pi wo a rezilta egzamen ofisyèl yo fè sa parèt aklè, men tou, travay sa a fè nou kesyone konpetans akademik menm elèv yo ki rive pase nan egzamen sa yo.

## Ki bò nou prale ?

Lè nou gade pi fò elèv yo se lang ayisyen an yo pale, lè nou konsidere pi fò liv yo an fransè, lè nou konsidere menm moun k ap fè lekòl yo se lang ayisyen an yo pale lakay yo, lè nou konsidere echèk kalitatif e kantitatif ki genyen nan edikasyon ann Ayiti, lè nou konsidere jan lang ayisyen an avanse epi gwo patrimwàn lang sa a reprezante, lè nou sonje istwa nou kòm pèp jan nou toujou fòje pwòp egzistans nou, lè nou konsidere enpòtans pou Ayiti kontinye idantifye li epi envesti nan pwòp valè pa l, epi lè nou konnen nesesite pou genyen gwo desizyon ki pran pou n konstwi nasyon nou an menm si sa mande anpil sakrifis, rechèch sa a mwen fè sou lang ak edikasyon ann Ayiti a pèmèt mwen fè pwopozisyon sa yo :

**Pou lang Ayisyen an :**

1. Se pou Leta pran tout dispozisyon pou dekrete lang ayisyen an kòm premye lang nan edikasyon nan tout nivo nan peyi a (primè, segondè, pwofesyonèl ak inivèsitè) paske fòk nasyon ayisyen an deside si li vle elèv aprann pou yo gen konesans k ap pèmèt yo devlope potansyèl yo oubyen pou yo aprann pale franse sèlman ;
2. Se pou Leta pran tout dispozisyon pou fin mete sou pye Akademi lang ayisyen an epi ba li bonjan mwayen pou l fonksyone ;
3. Se pou Leta pran reskonsablite li nan bay enstriksyon fòmèl pou tout moun ki ap anseye pou yo devlope konesans avanse nan li ak ekri lang ayisyen an ;
4. Se pou Leta pran reskonsablite li nan chay pou bay prim pou ankouraje moun pibliye rechèch nan lang ayisyen an, epi rechèch sou lang ayisyen ;
5. Se pou Leta ofri mwayen ak prim pou otè yo devlope liv an Kreyòl pou tout matyè yo.

**Pou lang fransè a, anglè ak panyòl, pòtigè :**

1. Se pou Leta dekrete lang fransè kòm dezyèm lang nan edikasyon nan tout nivo edikasyon nan peyi a.
2. Se pou Leta dekrete lang anglè ak espayòl kòm lang etranjè nan edikasyon elèv ayisyen yo. Epi piske lang pòtigè ap vin yon lang enpòtan pou ayisyen akòz relasyon Ayiti ak Brezil, yo ta dwe ap anseye li kòm lang etranje tou.
3. Se pou Leta bay bonjan fòmasyon sou pedagoji dezyèm lang pou moun ki ap fè lekòl ka anseye yon lang yo byen metrize kòm dezyèm lang kòmsadwa.
4. Se pou Leta bay bonjan fòmasyon sou pedagoji lang etranje pou moun ki ap fè lekòl ka anseye yon lang yo byen metrize byen kòm lang etranje.

## Konsiderasyon jeneral pou 4 lang yo

Se pou Leta mete sou pye bonjan kondisyon pedagojik ki pou pèmèt yon elèv Ayisyen konpetan nan lang manman li ak lang papa li lè li fini klas segondè, epi pou li gen bonjan konpetans nan franse kòm dezyèm lang epi nan anglè ak panyòl, pòtigè... kòm lang etranje.

## Pou rechèch

Se pou Leta remambre epi bay Fakilte Lengwistik bon jarèt pou bonjan rechèch fèt sou devlòpman ak ansèyman kreyòl kòm premye lang peyi a, franse kòm dezyèm lang, epi angle ak panyòl kòm lang etranje.

# Konsekans valorizasyon kreyòl nan relasyon entènasyonal : esperyans 1940-1960

Wien Weibert Arthus,
Doktè nan istwa relasyon entènasyonal, Sorbonne
Pwofesè istwa relasyon entènasyonal
Inivèsite Leta d Ayiti
arthuweb@yahoo.fr

## Rezime

Tèks sa a analize twa (3) inisyativ ki te pran ant 1940-1960 pou bay lang kreyòl plis valè. Li moutre kesyon valorize lang kreyòl la se yon chwa politik, lojik e nesesè ; men leta ayisyen pa janm angaje l pou kont li, san patnè etranje. Chwa yo tou pa janm pa gen konsekans sou relasyon Ayiti ak lòt peyi. Anplis, chak fwa gen inisyativ ki pran an favè kreyòl, toujou gen yon konkirans ki parèt ant fransè ak kreyòl. Pandan Lafrans ap fè rechinya, Lèzetazini li menm toujou pran devan pou tanmen osnon pou kore inisyativ pou bay kreyòl plis jarèt. Objektif Etid sa a se sèvi ak egzanp ki te pase nan mitan xx^e^ syèk la pou pote yon ti limyè sou defi ki ka prezante, sou plan relasyon entènasyonal, nan mete kanpe yon akademi sou lang kreyòl ann Ayiti.

## Entwodiksyon

Zafè lang okipe yon plas enpòtan nan relasyon entènasyonal Ayiti depi nan kòmansman syèk pase a. Avan okipasyon amerikèn (1915-1934), kesyon lang nan te klè ann Ayiti : kreyòl te gen plas li kòm lang yo plis pale nan peyi a, lang pèp la ; franse te lang

ofisyèl, lang administrasyon. Demach Henry Christophe, ki te ka fè anglè vin tounen lang yo sèvi nan lekòl – ou pa janm konn jis kibò sa te ka rive – pa t baze sou pwoblèm lang. Li te plis antre nan kad yon pwojè politik – Christophe te vle fini nèt ak eritaj kiltirèl kolonyal la.[1] Se pou rezon sa a nou pa konsidere peryòd Christophe la kòm premye moman analiz istorik nou vle fè sou rapò ki genyen ant lang kreyòl ak relasyon entènasyonal Ayiti.

1915 se yon dat enpòtan nan analiz sa a paske batay pou zafè lang nan kòmanse toutbon vre avèk lokipasyon amerikèn. Malgre franse te rete lang ofisyèl peyi a, se angle administratè meriken yo te sèvi pou ekri fòmilè ak dokiman nan administrasyon piblik ann Ayiti.[2] Anplis, yo te seye refòme sistèm lekòl Ayiti a yo te apiye sou modèl Lèzetazini – sa ki ta pral ranfòse itilizasyon angle nan peyi a. Nan yon tèks li ekri ki rele « *De la prépondérance Française à la prépondérance américaine* », Leslie Manigat byen pale sou kesyon sa a. Li estime Etazini, malgre tout jefò li deplwaye, li pèdi batay lang nan. Manigat ekri, nasyonalis ayisyen yo goumen kont okipasyon an : « *dans la bataille pour l'école, dans la bataille pour la langue, dans la bataille pour la religion, dans la bataille des mentalités.* »[3] Anmenm tan, Ayisyen ap batay kont enfliyans Lèzetazini, yo poze pwoblèm lang nan – yo pa poze l tankou franse kont angle – yo poze l nan poze kesyon sou fondal natal kilti peyi d Ayiti. Nou sonje kijan mouvman ane 30 yo te pran yon bèl elan avèk piblikasyon *Ainsi Parla l'Oncle*.[4] Lè nou etidye peryòd sa a byen,

1 * Atik sa baze sou rechèch mwen fè pou ekri *La Machine diplomatique française en Haïti* (1945-1958), Paris, L'Harmattan, 2012. Willwberforce R. I. ak S., *The Correspondence of William Willeberforce*, vol. I, London, 1840, p. 359-360, in Nicholls D., *From Dessalines to Duvalier; Race, Colour and National Independence in Haiti*, New Brunswick, Rutgers University Press, 1996, p. 52-53.

2 Cf. Gaillard R., *Les Blancs débarquent*, 7 tomes, Port-au-Prince, Le Natal, 1973-1987 ; Castor S., *L'Occupation américaine d'Haïti*, Port-au-Prince, Imprimerie Deschamps, 1988 ; Gaillard G.-K., *Les Ressorts des intérêts français en Haïti dans l'entre-deux-guerres*, thèse de doctorat sous la direction du professeur Jacques Thobie, Université Paris 8, trois tomes, Paris, 1991, pp. 419-420.

3 Manigat L. F., *Eventail d'histoire vivante d'Haïti. La Crise de dépérissement de la société traditionnelle haïtienne* (1896-2003), t.3, Port-au-Prince, Ed. CHUDAC, 2003, p. 11-112.

4 Cf. Renda M. A., *Taking Haiti. Military Occupation & the Culture of U.S. Imperialism*, 1915-1940, Chapel Hill & London, The University of North Carolina Press, 2001.

nou pa fin kwè mesye yo te vle poze kesyon lang nan. Men, lè yo mande pou bay kilti natif natal la plis valè – yo sètènman pase pran lang kreyòl la.[5] Se petèt sa ki fè, kèk lane aprè, Leta ayisyen vin wè nesesite pou bay kreyòl plis valè nan sosyete a. Desizyon sa a, menm si li konsène zafè anndan Ayiti, te enplike plizyè patnè etranje Ayiti e li pa t rete san konsekans sou relasyon Ayiti ak lòt peyi.

Tèks sa a analize twa (3) inisyativ ki te pran ant 1940-1960 pou bay lang kreyòl plis valè. Kesyon valorize lang kreyòl la se yon chwa politik, lojik e nesesè; men leta ayisyen pa janm angaje l pou kont li. Chwa yo tou pa janm pa gen konsekans. Se premye pwen ki devlope nan analiz sa a. Anplis, chak fwa gen inisyativ ki pran an favè kreyòl, toujou gen yon konkirans ki parèt ant fransè ak kreyòl. Nou montre pandan Lafrans ap fè rechinya, Lèzetazini toujou pran devan pou tanmen osnon pou kore inisyativ pou bay kreyòl plis jarèt. Objektif tèks sa a se sèvi ak egzanp ki te pase nan mitan 20[yèm] syèk la pou pote yon ti bren limyè sou defi ki ka prezante, sou plan relasyon entènasyonal, nan mete kanpe yon akademi sou lang kreyòl ann Ayiti.

## Inisyativ yo

Nan lane 40 yo, Leta ayisyen tanmen premye inisyativ ki pral pèmèt lang kreyòl la jwenn plis valè nan sosyete a. Inisyativ sa a se yon gwo kanpay edikasyon riral ki te fèt sou prezidan Vincent. Gen 2 pwen ki te orijinal nan demach sa a: 1) kanpay la te sible peyizan; 2) yo te sèvi ak lang kreyòl kòm zouti pou bay ledikasyon. Nan lane 1943, gouvènman Lescot pran mezi pou ranfòse kanpay edikasyon granmoun yo. Li kreye *Bureau de l'éducation des adultes*, yon enstitisyon ki la pou montre granmoun li ak ekri.[6]

Dezyèm inisyativ la kòmanse an 1948 sou prezidan Estime. UNESCO (Òganizasyon Nasyionzini pou Edikasyon Lasyans ak Lakilti) deside fè yon Esperyans nan yon zòn pou wè kijan – dapre rezilta li va jwenn – li kapab montre moun li ak ekri epi pwofite okazyon an

5 Gen bèl analiz ki fèt sou mouvman etnolojik la nan Nicholls D., *From Dessalines to Duvalier*, p. 152-163.
6 UNESCO, *L'Expérience témoin d'Haïti, Rapport final*, 1956, p. 1.

pou chanje jan moun yo ap viv. Pwogram sa jeneralman pote non *Expérience Témoin de Marbial*. Nan tèks sa a nou rele li *Esperyans Mabyal*. Men an reyalite pwogram sa a te fèt nan sis (6) seksyon riral depatman Sidès : Kochon Gra, Fon Melon, La Goslin, Grand Rivyè, Lavout ak Mabyal. Lòt bagay espesyal ki te gen nan pwogram sa a sèke li fèt sou non granmoun ; men pifò moun ki plis vini ladan l se timoun. Pa egzanp, an 1952, nan 15 sant ki gen 363 elèv, gen 132 granmoun ak 231 timoun ki t ap swiv pwogram nan. Anplis klas pou montre moun li ak ekri, Esperyans Mabyal la te edike moun yo sou lasante, agrikilti, atizana.[7] Lansman pwogram nan fèt sou direksyon antwopològ franse Alfred Metraux.[8] Sa ki te espesyal ankò – nan sa ki konsène nou jodi a – sèke yo te konsidere ansèyman lang franse kòm « langue auxilaire » – nou ta ka di yon lòt lang – akote kreyòl la. Se vrèman pou premye fwa kreyòl pote tit lang prensipal nan zafè ansèyman ann Ayiti[9].

Twazyèm dat nou ta ka konsidere nan peryòd nou vle kouvri a se lane 1957. Lè François Duvalier monte sou pouvwa a, tout moun konnen yo annafè ak yon nèg ki renmen vodou e ki abitye defann lang kreyòl[10]. Fòk nou sonje Duvalier te defann valè vodou ak lang kreyòl lè li te patisipe nan mouvman ane 30 yo e kòm manm biwo etnoloji. Vrèmanvre, nan premye konstitisyon ki vote sou gouvènman li a – 19 desanm 1957 – kreyòl la jwenn yon gwo plas bò kote franse. Men sa atik 35 la di : « *la loi déterminera le cas ou les conditions dans lesquelles l'usage du créole sera permis et même recommandé pour sauvegarder les intérêts matériels et moraux des citoyens qui ne connaissent pas suffisamment la langue française* ». An 1958, Duvalier fè vote yon lwa sou alfabetizasyon. Lwa sa a pa

7 UNESCO, Rapport n° SP/U-I/253, du Président de la Commission Nationale Haïtienne de l'UNESCO, Léon Laleau, au Sous-Directeur Général de l'UNESCO, Port-au-Prince, 8 septembre 1956.

8 Alfred Metraux te dirije yon ankèt sosyolojik pou UNESCO sou lavi peyizan ayisyen yo anvan li te pran tèt pwogram Mabyal la. Se divès ekeperyans sa yo an Ayiti ki pèmèt Alfred Metraux ekri kokennchenn liv ki rele *Le Vaudou haïtien*, Paris, Gallimard, 1984.

9 Achiv Ministè Zafè Etranjè Franse, pi lwen n ap ekri [AMZEF], telegram n° 21/AM, anbasadè Ludovic Chancel, « Mesures prises par les services de l'ONU et l'UNESCO pour favoriser l'enseignement du créole au détriment du français en Haïti », Port-au-Prince, 10 janvier 1951.

10 [AMZEF], telegram n° 783/AM, anbassadè Lucien Félix, « Le Président Duvalier : son investiture, son programme et ses tendances », Port-au-Prince, 26 octobre 1957.

pale nan ki lang alfabetizasyon an ap fèt, men moun ki ap swiv dosye a konprann se lang kreyòl ki ap douvan. 14 sektanm 1961, palman an vote yon dezyèm lwa ki bay plis detay sou kanpay alfabetizasyon an. Lwa sa a kreye Office National d'Education Communautaire (ONEC). E fwa sa a, li di klèman se lang kreyòl ki ap sèvi pou transmèt premye nosyon; men objektif final la se pou pèmèt moun yo rive byen konn li ak ekri nan de (2) lang yo: kreyòl ak franse.[11]

## Wòl ak pozisyon patnè entènasyonal Ayiti yo

Inisyativ ane 40-60 yo enplike twa patnè nan kominote entènasyonal la. Dabò gen Lafrans, ki se pi ansyen patnè Ayiti e ki gen anpil enterè nan wè lang li ak kilti li rete doubout nan peyi a. Annapre gen Lèzetazini, ki se patnè ki pi enfliyan ann Ayiti depi kòmansman XX^yèm^ syèk la. « Gran vwazen an », tankou yo rele li, pa gen okenn enterè pou li wè lang ak kilti Lafrans, ki chita jis an Ewòp, kontinye ap domine peyi d Ayiti. Lèfini gen Òganizasyon Nasyonzini, ki deside bay edikasyon anpil enpòtans nan kad nouvèl direksyon li vle bay lemond.

### *Patnè entènasyonal ki an favè inisyativ yo e ki pote èd*

Moun ki jwe pi gwo wòl nan dosye sa a se Lèzetazini. Menm anvan gouvènman an te panse kòmanse kanpay li yo, sektè pwotestan an – ki gen kòd lonbrit li mare ak Lèzetazini – te deja kòmanse enplike yo nan kèk aktivite ki vin bay lang kreyòl plis valè. Dabò, pwotestan yo pran abitid bati legliz menm nan tèt mòn an pwovens – sa ki vin fè yo pi pwòch popilasyon an. Nan tèt legliz sa yo, ou jwenn nenpòt pastè, dyak, osnon predikatè ki pa fòseman konn li ak ekri – sa vle di yo pa konn pale franse. Answit, pwotestan mize anpil sou evanjelizasyon, sa vin pèmèt yo oblije metrize lang pèp la. Li te nan avantaj yo tou pou sible yon piblik (ti pèp la) katolik yo konsidere kòm yon « *acquis* » men poutan ki pa konprann anyen lè yo al

11 Cf. Arthus W. W., *Les relations internationales d'Haïti 1957-1971 : la politique étrangère de François Duvalier*, thèse de doctorat, sous la direction de Robert Frank, Paris, Université Paris 1 – Sorbonne, 2011, p. 92-93.

lamès. Lòt pwen ankò, kòm chèf misyon pwotestan yo se ameriken, yo pa konn pale franse, yo plis gen tandans aprann pale kreyòl pou fasilite kontak yo ak piblik sa a. Se sa ki fè se yon pastè ameriken, Frank Laubach ansanm ak kolèg li Odmonde H. McConnell, ki vini ak premye metòd pou ekri kreyòl ki etabli sou teritwa[12].

Yon lòt bò, Lèzetazini bay gwo kout men nan diferan kanpay yo. Yo bay lajan ak materyèl, epi yo pèmèt ekspè antre ann Ayiti pou vin fòme fòmatè yo. Pa egzanp, se Ormonde Mc Connell, ki se tou yon pastè nan Legliz Metodis Wesleyèn, ki te dirije kanpay 1940 la. Kòdinasyon pwogram nan fèt dirèkteman nan sèvis kiltirèl anbasad ameriken.[13] Se Lèzetazini ki bay mwayen transpò ak pwojektè pou pase fim edikatif nan kad Esperyans Mabyal la. A pati 1952, se yon lòt espesyalis meriken, Ella Griffin, ki te dirije pwogram nan.[14] Lokal misyon pwotestan ameriken yo sèvi kòm baz pou mennen Esperyans Mabyal la paske yo pi pwòch popilasyon an deyò yo pase lokal legliz katolik yo. Epitou, pastè ameriken yo pi alèz ak kreyòl ki baze sou metòd Laubach la paske li elimine tout difikilte ki genyen nan otograf ki baze sou franse. Anfen, nan moman Esperyans Mabyal la lanse, deja gen plizyè ti tèks an kreyòl pwotestan yo pibliye sou kesyon evanjelizasyon, istwa, jeyografi, lavi peyizan ak agrikilti.

Lòt gwo sipòtè valorizasyon kreyòl la se ajans Nasyonzini yo patikilyèman UNESCO. Se li ki vrèman pran an men Esperyans Mabyal la. Nan peryòd sa, òganizasyon an tanmen yon gwo kanpay entènasyonal pou wè si li te ka aprann granmoun li ak ekri pandan l ap anseye yo plizyè lòt bagay. Ansanm ak UNESCO, lòt ajans tankou Òganizasyon Mondyal Lasante (OMS), Òganizasyon Nasyonzini pou Manje ak Agrikilti (FAO) ak Biwo Entènasyonal Travay (BIT an franse) jwe gwo wòl nan Esperyans Mabyal la – tankou nou te di, li pa t sèlman konsène aprann li ak ekri. Youn nan dokiman ki byen reprezante pwogram sa a se yon liv 32 paj UNESCO pibliye. Liv sa a rele *Ti-Sozef deside bati kay li*. Li ekri nan metòd Laubach e li

12 Holm J., *Pidgins and Creoles: Cambridge Language Surveys*, vol. II., Cambridge, Cambridge University Press, 1989, p. 384.
13 [AMZEF], telegram n° 783/AM, *op. cit.*
14 UNESCO, *Service de l'Expérience-témoin d'éducation de base de Marbial*, Rapports mensuels du directeur a.i. Emmanuel Gabriel Jean-François (dat la pa presize).

gen tout kalte enfòmasyon ladan li[15]. Nan lane 1954, UNESCO deside bridsoukou sispann finanse Esperyans Mabyal la. Rezon an? Youn nan gwo patnè Ayiti, yon lòt pwa lou nan kominote entènasyonal la, Lafrans, pa t an favè okenn jefò pou fè pwomosyon lang kreyòl.

### *Pozisyon Lafrans*

Lafrans gen pwoblèm ak kanpay yo menm. Nan yon telegram konsènan kanpay 1940 la, reprezantan Lafrans nan Pòtoprens mande si Ayiti pa gen bagay pi enpòtan pou l regle pase « *l'élévation du patois créole à la dignité de langue* ».[16] Daprè diplomat la, zafè valorizasyon lang kreyòl la se tan pèdi. Nan yon lòt telegram li voye bay Quai d'Orsay, diplomat la poze tèt li kesyon sa yo: « Imajine w yon delege ayisyen ta va pwononse yon diskou devan l'ONU, yon etidyan ta va redije yon tèz sou anatomi patolojik osnon yon etid sou Platon, oubyen yon komèsan ta va pase kòmand machandiz li yo an krèyòl? »[17]

Pou Lafrans, tout demach ki fèt pou bay lang kreyòl la valè, se demach pou kraze franse. Nan sans sa a, li voye anpil toya sou ajans ONU yo ak sou Lèzetazini. Men tit yon telegram anbasadè Ludovic Chancel voye bay Quai d'Orsay 10 janvier 1951 konsènan Esperyans Mabyal la: « *Mesures prises par les services de l'ONU et l'UNESCO pour favoriser l'enseignement du créole au détriment du français en Haïti* ». Kanta Lèzetazini, Lafrans di koutmen li ap bay nan kanpay yo pa inosan. Li konsidere yo nan kad « *action insidieuse* » Lèzetazini ap mennen pou lang ak kilti Lafrans ka pèdi pye nan avantaj kilti meriken, « *la culture anglo-saxonne* ».[18] Pou Lafrans, Lèzetazini ak UNESCO se 2 pè zo byen monte ki drese yo kont enterè franse ann Ayiti:

15 Ti liv sa gen 32 paj. Li senp, li gen imaj, li ekri an gwo karaktè, chak paj gen 16 liy, li gen enfòmasyon sou edikasyon ak sou anviwonman. Cf. St-Germain M., *La Situation linguistique en Haïti, bilan et prospective*, Montréal, Editeur officiel du Québec, 1988.
16 [AMZEF], telegram n° 21/AM, *op. cit.*
17 *Ibid.*, « Imagine-t-on en effet un délégué haïtien prononçant à l'ONU un discours, un étudiant rédigeant une thèse d'anatomie pathologique ou une étude sur Platon et un commerçant passant ses commandes en créole? »
18 *Ibid.*

« L'organisation juge « expédient » de combattre les positions françaises, en dressant contre la langue française qui demeure notre grande sauvegarde, le patois créole. Ce patois serait substitué au français dans les études de base pour que, table rase faite du français, l'anglais le supplante aisément par la suite. Jusqu'ici, bien que le créole soit la langue la plus usuelle d'Haïti, elle n'était pas une menace pour le français. Les Haïtiens se rendaient parfaitement compte que, pour leurs rapports avec le monde extérieur, un autre idiome leur était indispensable et préféraient conserver celui de leur ancienne métropole que d'être contraints d'adopter ceux d'un de leurs puissants voisins...

« En dehors de l'action des missions protestantes, chaque jour plus nombreuses et plus influentes, notre langue ne trouvait donc aucune opposition sérieuse ici jusqu'à la dangereuse offensive que, sous prétexte de lutte contre l'analphabétisme, l'UNESCO et l'ONU viennent de déchaîner...

« Une commission qui s'est réunie hier au Bureau du Travail de Port-au-Prince et que présidait le Sous-Secrétaire d'État à l'Instruction publique, M. Pradel Pompilus, et M. Wakefield, citoyen britannique, Chef des Services de l'ONU en Haïti, s'est mis d'accord sur les points suivants :

1. La lutte contre l'analphabétisme sera entreprise au moyen de la méthode Laubach corrigée ;
2. L'éducation de base sera donnée par la langue vernaculaire : le créole ;
3. L'étude du français, sans être un but, ne sera pas négligée. »[19]

Lafrans gen pwoblèm tou ak metòd ki sèvi nan diferan inisyativ yo. Menm si li ta vle reziye li pou li aksepte demach ki ap fèt pou bay kreyòl plis valè, Lafrans pa ka dijere afè metòd yo ap sèvi a plis baze sou sistèm espesyalis ameriken te tabli. Dapre anbasadè fransè a, metòd ki ap sèvi nan kanpay ane 40 yo, metòd Laubach la, baze sou prensip anglo-sakson ki ap vin bay kòm rezilta « yon kreyòl

19 *Ibid.*

anglisize ki ap elwaye dyalèk la de franse, ki a la baz li, e ki ap familyarize moun ki vin konn li ak ekri yo ak « fonetik » e « tèminoloji » anglo-sakson ».[20]

Lafrans, sou pwen sa, jwenn sipò elit yo ann Ayiti. Gen plizyè atik ki pibliye nan jounal nan Pòtoprens pou kritike metòd Laubach la UNESCO sèvi nan Esperyans Mabyal la. Sèten entèlektyèl ayisyen menm pale dirèkteman kont itilizasyon lang kreyòl kòm enstriman pou montre moun li ak ekri nan peyi a. Anbasadè fransè a apiye li sou youn nan atik ki soti nan Pòtoprens pou l prezante agiman li kont metòd Laubach la. Li voye atik la nan yon telegram li ekri *Quai d'Orsay* sou Esperyans Mabyal la, sitou konsènan metòd Laubach la :

> « La première remarque qu'impose cette méthode, c'est qu'elle constitue un aveu d'incapacité que l'éducateur haïtien s'inflige à lui-même. On a l'impression qu'elle a été conçue pour préparer les sujets de différents idiomes français à l'enseignement de l'anglais. Le « w » introduit dans l'alphabet Laubach en donne bien la conviction. Cette lettre empruntée à l'anglais et à l'allemand qui se prononce « OU » dans la première langue et « v » dans la seconde est une complication inutile imaginée à dessein. Tirée de l'allemand, elle fait double emploi, avec le « v » simple français pour prononcer les mots d'origine allemande ; tirée de l'anglais, elle s'ajoute à l'alphabet français uniquement pour prononcer les mots d'origine anglaise et hollandaise passés au français. En dehors de ces cas particulier, le « w » ne se rencontre nulle part dans la morphologie française.
>
> « Par contre, étant donné le grand nombre de mots qui renferment la syllabe OU, le w joue un rôle capital dans la terminologie Laubach. Exemple : chw = chou, mapw = mapou, rapadw = rapadou, lwgaw = lougarou, tous les mots les plus usuels en créole. La méthode Laubach a supprimé une voyelle toute française pour la remplacer par un symbole étranger qui complique la morphologie de la langue de Voltaire.

20 [AMZEF], telegram n° 475/SC, du chargé d'Affaires a.i. Sydney Watkins de la République française, « Education de base en Haïti », Port-au-Prince, 16 octobre 1952.

« L'amour de la synthèse qui parait dominer dans toute la méthode a opéré d'autres hécatombes aussi curieuses. C'est ainsi qu'il a substitué aux sons an, in, on, les lettres â, ê, ô, couvertes d'un chef. Dans le corps même de certains mots, les lettres s, c, il, (i mouillé) ont disparu. Bref, il faut avoir le tableau synthétique de la méthode devant les yeux pour avoir une idée des ravages causés à notre vieil alphabet par le raz de marée Laubach ».[21]

Nan mitan nasyonalis ayisyen yo, ki gen repitasyon kòm kwa yo pwòch enspirasyon pèp la, yo pa gen pwoblèm ak kanpay la. Pwoblèm yo se ak metòd yo sèvi a. Anpil di yo panse li t ap pi bon pou aprann analfabèt yo li ak ekri yon « kreyòl fransize » ki baze sou metòd entèlektyèl ayisyen Charles Beaulieu mete an plas. Daprè metòd sa a, moun ki ap ekri kreyòl dwe ekri li ak fonetik e tèminoloji franse. Sa ta ka pèmèt analfabèt yo tou jwenn vokabilè franse, ki a la baz kreyòl, e yo t ap tou jwenn anba men yo liv an franse ki deja disponib nan tout domèn ann Ayiti pou yo ta ka fè pratik lekti ak ekriti.[22]

## Lafrans mete presyon, Esperyans Mabyal la kanpe

Lafrans fè opozisyon li kont pwogram sa a tounen yon afè diplomatik. Reprezantan Lafrans yo nan UNESCO mande pou debat kesyon sa a nan asanble jeneral òganizasyon an. Nan yon premye tan, kòm yo pa vle parèt twò opozan, yo jis mande pou ekspè UNESCO yo aplike ann Ayiti rezilta etid ki te fèt sou *Monographie sur l'éducation de base*, yon etid ki te enprime lakay edisyon Didot an janvye 1950. Dapre etid sa a, lè yon lang matènèl pot ko janm pran fòm ekri, li ap pi bon si yo sèvi ak lang oksilyè a – dezyèm lang peyi a ki gen fòm ekri deja – kòm mwayen ansèyman. Sa ap bay de (2) avantaj : 1) li ap ede kwape difikilte pou jwenn kèk nosyon nan lang matènèl la, pa egzanp nosyon sou mekanik ; 2) lang oksilyè a ap ofri posiblite pou kominike ak tout peyi a epi ak rès mond lan. Pou rezon sa a,

21 Nan telegram li a, anbasadè a pa presize ki jounal ki pibliye atik la ni anba plim ki moun li soti. *Ibid.*
22 [AMZEF], telegram n° 21/AM, *op. cit.*

li enpòtan pou aprann moun yo pale, li ak ekri lang oksilyè a dabò, answit li ap pi fasil pou yo li ak ekri premyè lang la.[23]

Annapre, reprezantan Lafrans yo nan UNESCO kouri dèyè pwogram nan menm. Yo akize delege UNESCO yo kòmkwa yo pa respekte règ òganizasyon an, sa vle di metòd ki pibliye lakay Didot yo, ki fèt pou anpeche ajan òganizasyon an fè sa yo pi pito jan yo pi pito; tankou yo ap fè sa « ann Ayiti, yon peyi ki pale franse, kote yo anvi fè yon dyalèk ki gen de twa grenn mo, ki pa gen gramè, ki pa gen sentaks ak okenn fòm ki ta ka fè li devlope, yo anvi fè li tounen yon lang ekri ».[24] Demach Lafrans la lakòz gwo deba nan UNESCO, men òganizasyon an deside kontinye sipòte Esperyans Mabyal la.

An 1952, gouvènman ayisyen an deside bati lòt lekòl an pwovens yon mannyè pou layite Esperyans lan. Yon fwa ankò, li jwenn sipò finansye ak lojistik sèvis kiltirèl anbasad ameriken ak legliz pwotestan yo. Lafrans relanse ofansiv la nan UNESCO. Fwa sa a, li apiye l sou prezidan komisyon nasyonal UNESCO ann Ayiti a, Léon Laleau. Misye se yon pèsonalite enpòtan nan peyi a. Se li ki te siyen, nan non prezidan Sténio Vincent, akò ki te mete bout nan lokipasyon ameriken an 1934; lè sa a li te sekretè deta Relasyon Eksteryè. Nan yon telegram li voye bay *Quai d'Orsay*, chaje dafè Lafrans Sydney Watkins di kijan menm Laleau twouve moun ki ap reflechi pou Nasyonzini yo gen lespri kòde paske yo deside « pratike ansèyman kreyòl nan yon peyi kote moun yo pale franse ».[25] Chaje dafè franse a di nan telegram li a, prezidan komisyon nasyonal ayisyen UNESCO a pwomèt li ap sipòte demach Lafrans nan òganizasyon an; demach ki sipoze fòse UNESCO fè bak sou Esperyans Mabyal la.[26] Lè nou byen etidye diferan rapò li ekri sou kanpay la, nou pa rive wè okenn opozisyon prezidan komisyon nasyonal ayisyen UNESCO a genyen vre ak Esperyans lan. Okontrè, nou plis wè Léon Laleau fè anpil sijesyon pou ankouraje gouvènman an amelyore Esperyans lan. Li menm eksprime regrè li lè UNESCO dechaje li ak pwogram nan epi lage tout

---

23 Pasaj sa soti nan etid UNESCO a, *La monographie sur l'éducation de base*, ki pibliye lakay edisyon Didot, nou jwenn li nan dokiman [AMZEF], telegram n° 21/AM, *ibid.*
24 *Ibid.*
25 [AMZEF], telegram n° 475/SC, *op. cit.*
26 *Ibid.*

responsabilite sou do gouvènman Ayisyen an.[27] Sa vle di, gen yon bèl diferans ant pwomès li ta fè diplomat franse a ak sa li ekri nan rapò ofisyèl li yo. Antouka an 1954, UNESCO sispann finanse pwogram edikasyon riral yo ann Ayiti. Òganizasyon an di se akòz manke lajan. Desizyon UNESCO a reprezante yon kou di pou gouvènman ayisyen an ki pa gen ni mwayen, ni kapasite, petèt ni volonte pou pran pwogram nan an men pou kont li. Depi lè sa a, Esperyans Mabyal la pa janm rapouswiv. Kreyòl, yon fwa ankò, montre li pa ka kanpe tennfas devan franse.

Inisyativ ki pran sou prezidan François Duvalier yo gen mwens ensidans sou relasyon entènayonal Ayiti. Lèzetazini ak ajans Nasyonzini yo pa twò enplike. Duvalier, nan premye moman yo, fè kòmsi li pran yon angajman politik pou bay kreyòl la plis valè. Men alafen, li difisil pou wè avanse kesyon an. Pa vrèman gen chif ki ka pwouve rezilta inisyativ ki pran nan ane 50-60 yo. Epi sou plan konkrè, se pa t premye priyorite Duvalier e li pa janm vrèman gen tan pou konsakre sou kesyon edikasyon/alfabetizasyon. Kreyòl pa antre nan administrasyon piblik yo. E prezidan an pale kreyòl sèlman nan kèk pati nan diskou li yo, lè li bezwen fè pèp la rele anmwe[28]. Li pa ekri anyen an kreyòl e li pa ankouraje leta a aji nan sans sa a. Kanta Lafrans, li sispann kanpe an kwa devan inisyativ ki pran an favè lang kreyòl la sou Duvalier. Apati 1958, anbasad Lafrans nan Potoprens vin gen lòt priyorite : prezidan an atake seryezman enterè ekonomik franse yo e li ap mal mennen klèje katolik la ki gen majorite franse ladan l. Lòt sousi Lafrans sèke Lèzetazini ap vale teren nan tout domèn, menm nan zafè lakilti ki toujou konsidere kòm domèn rezève Lafrans ann Ayiti.

27 Nou sitou analize 2 rapò sa yo, unesco, *L'Expérience témoin d'Haïti*, Rapport final, 1956, *op. cit.*; Rapport n° SP/U-I/253, du Président de la Commission NationaleHaïtienne de l'unesco, Léon Laleau, au Sous-Directeur Général de l'UNESCO, *op. cit.*

28 Nan seksyon sa nou reprann yon atik ki deja pibliye, Arthus W. W., « Welcome OEA : Duvalier mobilise la foule pour accueillir la mission d'enquête de l'Organisation des Etats Américains en Haïti », *Hypothèses 2010. Travaux de l'École doctorale d'histoire de l'Université Paris 1 Panthéon-Sorbonne et de l'École des Chartes*, Paris, 2011.

## Konklizyon

Nou pa konnen ki konpòtman kominote entènasyonal la genyen sou deba ki anklannche sou posibilite pou mete yon akademi lang kreyòl kanpe ann Ayiti. Li ta enteresan pou nou ta jwenn kijan peyi tankou Lafrans, Lèzetazini ak enstitisyon tankou ONU, UNESCO, Legliz pwotestan ki te enplike nan esperyans 40-60 yo konprann inisyativ akademi a. Kijan yo ta reyaji lè, òganizatè yo envite yo osnon mande yo konkou ? Eske priyorite yo chanje pou peyi ak òganizasyon sa yo nan kesyon bay lang kreyòl la plis valè nan peyi a ? Se kèk kesyon, si nou jwenn repons yo, ki ta ka fè espesyalis yo konprann defi ki genyen jounen jodi a, sou plan relasyon entènasyonal Ayiti, pou mete yon akademi kreyòl kanpe.

Atik sa a montre zafè lang, menm si li gen yon pòte nasyonal, toujou gen rapò ak relasyon entènasyonal sitou nan yon peyi ki gen yon lang oksilyè ki deja byen chita nan domèn syantifik ak pwodiksyon entèlektyèl. Esperyans ane 40-60 yo montre li enposib pou panse valorizasyon lang kreyòl san peze konsekans li sou relasyon entènasyonal Ayiti. Kesyon sa a se yon kesyon politik e tout chwa politik gen avantaj ak enkonvenyan. Kesyon an pi konplike toujou paske globalizasyon an enpoze yon ti ponyen lang kòm « *langues internationales* », pami yo franse ki se youn nan lang ofisyèl Ayiti e se li ki gen fòs kote sou kreyòl la. Li t ap yon erè grav, nan mond globalize sa a, pou Ayisyen ta menm panse elimine aprantisaj ak pratik lang franse ann Ayiti. Alòs, kijan pou valorize kreyòl san franse pa tonbe nan dlo ? Sa se petèt yon kesyon espesyalis nan lang yo ka ride reponn.

# Plas literati dwe jwe nan devlòpman pèp ayisyen an

Manno Ejèn
Powèt, nouvelis
Manm Soseyete Koukouy
Chèf Redaksyon Pawòl Kreyòl, Revi literè Sosyete Koukouy
Administratè gwoup Facebook An nou Jofre
mannoejen@yahoo.ca

**Remèsiman ak prezantasyon**

Se ak respè Sosyete Koukouy pwofite okazyon an pou remèsye onè envitasyon Komite òganizatè a te fè li pou patisipe, prensipalman nan okazyon Jounen Entènasyonal Kreyòl la, nan dewoulman gwo woumble sa a sou fondasyon yon Akademi sou lang tout ayisyen pale a. Sosyete Koukouy se yon òganizasyon kiltirèl ak literè ki soti anndan Mouvman Kreyòl ayisyen an ki te fonde nan ane 1965, sou direksyon Ernst Mirvil, Henri Claude Daniel, Emil Celestin Megie, Jean-Marie Denis. Sosyete Koukouy se yon gwoup atis, ekriven, samba, aktè... ki epapiye ni ann Ayiti ni nan dyaspora ayisyen an.

Depi nan fondasyon Mouvman an, devlopman yon literati nan lang Nasyonal tout ayisyen an toujou rete yon priyorite epi yon eleman fondamantal Sosyete Koukouy. Nan tout travay nou fè deja : emisyon radyo, liv, bilten, revi, konferans, seminè, atik jounal, espektak, pyèys teyat, e latriye, depi 2009 n ape pibliye Pawol Kreyòl ki se premye Revi Literè ki ekri nan lang ayisyen an.

Lè nou te jwenn envitasyon pou patisipe nan woumble sou « Akademi ayisyen » an, nou menm nan Sosyete Koukouy, nou te panche pou nou pale pi plis sou kreyòl ak literati. Men,

lè nou konsidere tout enpòtans sijè a genyen nan deba a, pèsonnèlman mwen te prefere abòde li nan kad devlopman peyi a. Ou pito, sou plas literati kapab jwe nan devlopman kiltirèl, politik, ekonomik pèp ayisyen an.

## Ki plas yon literati dwe jwe nan devlopman pèp ayisen an ?

Anvan nou vanse pi lwen nan deba sou kesyon literati a ak wòl li dwe jwe nan devlopman Ayiti, mwen kwè li ta pi bon si nou ta di pi klè sou ki literati nou vle pale a. Eske se yon literati kreyòl oubyen yon literati kreyòl ayisyen ? Ou byen pito, éske se yon literati an ayisyen ou pito yon literati ayisyen ? Poze kesyon sa yo mete nou devan obligasyon pou nou konsidere ki sòt Akademi nou vle vrèman mete sou pye a. Paske, vle ou pa vle li marande sere sere ak lang tout ayisyen pale a. Sa ki mande pou nou klè epi sèten sou kouman nou dwe rele Lang Nasyonal nou an.

## Kouman pou nou rele Lang Nasyonal nou an

Se pa premye fwa jan diskisyon sa a ap fè pou konnen kouman nou dwe rele Lang Nasyonal nou an. Chak fwa lalin nouvèl toujou genyen youn, de oubyen twa vwa k ap klewonnen swa pou kontinye rele lang lan Kreyòl, ou pito ki prefere rele li Kreyòl ayisyen. Oswa tou, pou yon lòt gwoup, ki chwazi asosye non lang lan ak non pèp la, ak peyi a, ak Ayiti. Kifè, si nou pran tan fouye kesyon an pi fon, ale jouk nan nannan li, nou kapab remake pwoblèm nan pa pi senp jan anpil moun ta vle fè kwè li a. Tout diskisyon sa yo, sou Lang Nasyonal la, se yon siy ki moutre genyen yon jennman anbachal, yon bouskay idantite ki ap sizonnen lòlòj oubyen k ap vire bil yon bon pòsyon moun nan sosyete ayisyen an. Konsa, toutan nou pa debiske li, barik mayi a p ap fè wonn pòt.

## Lang kreyòl

Pòsyon moun ki prefere gade non tradisyonèl kreyòl la, apiye yo sou lide « se limenm majorite ayisyen konnen », plis toujou, « paske li mennen drèt nan rasin nou, epi li byen chouke nan konsyans istorik

moun k ap pale li a ».[1] Men, lè nou konsidere non Lang Kreyòl la, se kòmkidire lang nou an ta reprezante yon sèl lang, ou pito, se kòmsi mo kreyòl la ta fòme yon inite lengwistik ki idantifye tout lang kreyòl ki egziste yo. Alòs, lè nou gade tout espas peyi kreyòl yo (ak divès baz leksikal : franse, angle, panyòl, pòtigè...), nou kapab remake pa genyen yon lang kreyòl estanda ki egziste, yon kreyòl inivèsèl ki penmèt yon kominikasyon yonn ak lòt, ant tout Kreyòlofòn yo. E menmlè nou ta pran anviwon trèz peyi ki pale youn nan kreyòl ak baz leksikal franse yo, nou va remake twa pwen :

### *Popilasyon peyi sa yo pa fin Kreyòlofòn nèt*

Anwetan sit entènèt GREKA a ak sit Sosyete Koukouy la, tout lòt sit ak asosyasyon entènasyonal (tankou; *Comité International des Études Créoles* (CIEC), *Groupe d'Étude et de Recherche en Espace Créolophone de l'Université des Antilles-Guyanne, Académie Créole des Antilles* (GEREC), Bannzil Kreyòl (gwoup zile kreyòl yo), Poto Mitan, Tanbou, e latriye) k ap defann lang ak sosyete kreyòl yo, se an franse tout aktivite yo dewoule. E menm lè yo ta vle chwazi yonn nan lang sa yo, fòk tou dabò yo ta rive dakò sou yon kreyòl ki fè afè tout moun. Sa ki pi grav la, pou anpil, sa ki sou tèt tout òganizasyon sa yo se yon òganis franse k ap dirije oubyen k ap finanse yo.

### Kreyòl ayisyen

Pou yon lòt gwoup, ki sansib anpil ak kote malouk sityasyon an, pou evite tout diskisyon, li prefere limenm nonmen lang lan: Kreyòl ayisyen. Men sa ki fè, lè nou reflechi sou tit Kreyòl ayisyen an, nou twouve li mennen nou pito nan rasin, fanmi kote lang lan soti. Se yon kalifikatif ki bay lide yon mòd, yon fason, yon varyete pale. Sa ki redui Lang Nasyonal ayisyen an nan yon nivo pale rejyonal, yon patwa ki pa fè onè plis pase 9 milyon ayisyen ki wè lang lan kòm idantite yo. Se derefize bay tèt nou, bay pèp ayisyen an respè li merite.

1 Hugues St-Fort, 2009.

## Lang Ayisyen an

Mo, se pa yon eleman ki la senpman pou nonmen, pou idantifye, pou distenge yon bagay. Mo se memwa, se souvnans, se istwa yon sosyete. Yo pote ladan yo ni byensite ni malsite yon pèp, ni moman doulere tankou moman lakontantman yon sosyete, ni sitiyasyon byennere oubyen malere ki sou listwa yon popilasyon.

Se nan mo, pisans ak richès yon lang rete. Se evèlman ki kreye mo. Se listwa ki chanje sans ak siyifikasyon yon mo. Anmezi yon lang ape vini pi rich, pi klè, pi egzat nan sa ki genyen rapò ak sa nou vle bay non oubyen nonmen, nou vle montre a, oswa ak lide nou bezwen eklèsi, esplike a, se toutotan tou li va louvri, li va layite lavi nou.

Mo yo evolye tankou yo kapab vyeyi san yo pa mouri pou sa. Mo se ti landeng, se zèb ginen. Lè yo sanble depafini, sanzatann yo prente pi djanm, pi djougan ankò. Nan sans sa a, nou kapab di, lide mo kreyòl la te charye dèyè li, nan peryòd XVII^yèm^ ale XVIII^yèm^ syèk, yo evolye pou pran lòt sans, lòt siyifikasyon ankò. Pa egzanp, lè ayisyen ape chante : *Se Kreyòl nou ye* a, se pa sèlman pou nonmen oubyen pou kalifye nou kòm pèp kreyòl, mo sa a la. Men, se sitou kòm yon referans sosyal, kiltirèl, ki fè nou sa nou ye a. Se afimasyon yon lizaj keyòl ki defini yon eta mantal, yon pèsepsyon, yon vizyon, yon filozofi sou lemonn. Sa ki vle di, yon sivilizasyon panse, yon mannyè kreyòl ki depase yon senp ayisyanis twò fèmen, yon Kreyòlite twò rejyonalis, yon negritid rasis k ape chache yon rekonesans, yon afimasyon, yon non nan *La francophonie*.

Sa nou dwe raple nou, se sou lang lan kilti ayisyen an fè repozwa li. Mo repozwa a, fòk nou pa konprann li nan sans yon otèl pwovizwa ki plase sou wout yon posesyon. Non ! Men, pito, nan sans ayisyen li. Sa vle di, yon lye sakre kote lwa, kote mistè zansèt yo rete. Nan sans sa a, asosye non lang lan ak pèp ki pale li a, ak Ayiti vini yon jès lejitim ki merite yon refleksyon serye, yon konviksyon sou sa nou vle vrèman fè a : Mete sou pye yon akademi ki pote non Lang lan. Kidonk, literati nou ap pale la a, jodi a, dwe pote tou non lang lan, non pèp la, non peyi a : Ayisyen.

## Ka apa

Konsa, lè nou reflechi sou fason pale ayisyen an, nou kapab remake, genyen sèt pwen ki diferansye li ak lòt kreyòl yo ki merite pou nou konsidere. Dabò :

1. se pa fanmi kote yon lang soti ki pou sèlman detèminen ki non li dwe pote.
2. Ayiti se sèl peyi, nan konstitisyon li (Atik 5) ki deklare karebare li genyen yon sèl lang ki simante tout sitwayen li yo ansanm.
3. Ayiti se sèl peyi ki genyen yon popilasyon antyèman Kreyòlofòn. Sof 10-15 % sèlman ki bileng ayisyen / franse.
4. Ak plis pase 9 milyon abitan, Ayiti posede poukont pa li plis pase 2 tyè tout popilasyon peyi kreyòl ak baz leksikal franse yo. San konte kominote ayisyen k ap viv nan peyi etranje yo.
5. Si Revolisyon 1791 lan te limen flanbo libète nan Sendomeng, menm kote a li te lage anbago peyi kolonyal yo sou Ayiti (pandan anviwon yon syèk). Yon izolman ki te fasilite evolisyon apa nan pale ayisyen an, pandan tout lòt koloni yo te kontinye ap sibi enfliyans ansyen metwopòl yo a.
6. Kòm pwoblèm analfabetizasyon an panko janm regle ann Ayiti (malgre tout move kote li), sa te penmèt, pandan plis pase desan lane, lang lakay te rete nan yon patiraj kiliti. Sa ki te fasilite, epi ki te ranfòse pwòp evolisyon lang ayisyen an. Kidonk, lang lan te brase sèlman nan oralite tradisyon nou.
7. Nan diskisyon k ap fèt nan mitan plizyè lengwis sou ka patikilye kèk lang, Hugue St-Ford fè remake, e m ap site :

> « ... genyen sèten lengwis ki apiye yo sou yon varyete lang kreyòl ki pataje ansanm menm trè karaktè, epi yo klase kreyòl sa yo nan yon gwoup espesyal ou pito nan menm fanmi lang ».[2]

Sa ki montre, n ape asiste nan fòmasyon yon fanmi lang. Sa ki vle di, mo kreyòl la pran yon lòt sans. Li pran sans yon fanmi lang kreyòl.

2 Hugues St-Fort, 2009.

## Literati nan yon sosyete

Nou ka konsidere literati kòm yon aktivite ki nesesè pou tout sosyete. Li sèvi pou nouri epi pou devlope plis konesans ak savwa sou pwòp lang sosyete sa a pale ak sou tout lòt aspè ki genyen nan lavi ak nan anviwonnman li. Literati se yon miwadèzanj kote yon sosyete kapab gade tèt li pou li sa wè epi mezire degre devlopman ak evolisyon li. Ki sa li te fè, li pa te dwe fè ? Ki sa li pa te fè, men li dwe fè jounen jodi a pou li sa anmezi repare epi, prepare avni li, devni li ? Kòm zouti pwogrè ak devlopman, literati se yon papye tenbre ki tanpe savwa ak lakonesans ki toujou nan yon pèpetyèl evolisyon.

Sou baz filozofik, literati se fui yon panse moun ki mi sou pye. Li charye ladan yon nivo panse k ap leve yon nivo panse ki pou mennen nan lavi miyò yon sosyete. Tankou Henock Franklyn ta kapab di,

> « literati se pou fè moun pran konsyans, pou touche moun yo, pou fè yo wè nan ki eta demounal yo ye. E kouman moun kapab konprann nivo panse sa a, si li fèt nan yon lang yo pa pale, yo pa konprann » ?[3]

Sou baz etnolojik, se yon diskou reflechi yon sosyete genyen sou tèt li, sou pwòp reyalite li, sou istwa li, sou jodijou li, sou kijan pou li kanpe kilti li djanm, sou chanjman ak aganmafwezman l ap sibi. Se yon diskou idantite ki blije gwoup sa a defini, afime epi rekonnèt sa li ye. Konsa, li va jwe yon wòl enpòtan nan konstriksyon mantal idantite majorite pèp ayisyen an k ap chache dwa sitwayen li, depi plis pase desan lane.[4]

## Bilan sityasyon an

Si nou gade alantou nou jodi a, jete yon koudèy kritik sou kanpay nou yo, sou sa nou rele andeyò a epi fè yon bilan sityasyon an, nou kapab di, eksepte kèk pwodiksyon ki pibliye nan Mouvman Endijenis lan, tankou liv *Ainsi parla l'oncle, Gouverneur de la rosée...*, listwa ak reyalite sosyal, politk, ekonomik Ayiti jounen jodi

3 Henock Franklyn, 2005
4 Affia O. Laditan, 2007

a montre, an jeneral, literati tradisyonèl ayisyen an pa janm sèvi enterè devlopman pèp ayisyen an. Kondisyon mizerab peyizan nou yo ki rete bloke oubyen k ap viv toujou nan epòk kolonyal la yo, se yon egzanp ki montre literati ayisyen an nan lang fanse a pa janmen jwe wòl akonpayman li ta sipoze a. Poukisa ? Rezon an senp e nou kapab rezime li an twa pwen :

- literati tradisyonèl la te toujou fèt nan lang franse. Yon lang ki etranje pou majorite popilasyon an
- pri yon liv depase mwayen ekonomi 90 % popilasyon an, sa ki rann savwa ak lakonesans pa aksesib, ni demokratik
- anplis, se yon literati touris ki senpman la pou pran pòtre mizèrere pèp la pou ale vann nan mache *la francophonie.* Li pa reflete yon panse, yon konsyans pou chanje vivasyon pèp ayisyen.

Kidonk, nan ki sa literati sa a sèvi si li pa itil, ni nan nivo ekonomi ni nan nivo lengwistik pou pèp ayisyen an ?

## Yon pwojè literati se kisa, poukisa ak kisa, pou kilès ?

Pwojè yon literati ayisyen rive nan yon peryòd istorik, kote n ap pale sou chanjman, sou demokrasi, sou rekonstriksyon, sou rekonsilyasyon nasyonal. Kifè, lè nou di Literati Ayisyen an, se ki sa nou genyen nan tèt nou ? Se ki siyifikasyon mo literati a genyen nan lang nou an ? Se ki sans mo sa a pran oubyen se ki sa li vle di pou noumenm ayisyen ? Ou pito, se kouman sosyete ayisyen an defini oubyen konprann mo sa a ? Pi plis toujou, se ki valè nou vle bay mo literati a anndan gwo pwojè Akademi Ayisyen nou vle mete soupye a ? Kòm pozisyon jewografi ak istwa nou mete Ayiti nan anbouchi de kouran panse : angle ak franse, li bon pou nou ta konnen ki sans, ki siyifikasyon lang sa yo bay mo sa a. Nan lang angle, lè yo pale de literati, mo sa a pran de sans diferan. Yonn, se pou pale sou tout sa ki ekri sou ak pou prezante yon biten kreyòl Matinik : tèks, nòt, dokiman, e latriye. Lòt sans li genyen ankò, se pou pale sou memwa kolektif yon pèp, sou tout pwodiksyon èv ki pale sou yon epòk oubyen ki ekri sou yon epòk presi.

Nan lang franse, mo literati a, se tout èv ki ekri, men ki posede yon nivo bèlteyis ki kapab soulve diskisyon sou valè, sou fon, sou fòm ak sou nannan li. Oswa tou, sou etid gramatikal, istilistik, lengwistik ki itilize nan yon èv. Sa ki fè, fason nou konprann mo sa a, pral di ki oryantasyon nou va bay lide literati nou ap pale la a.

Kidonk, se ki sa mo literati a vle di pou noumenm ayisyen? Tou dabò, si nou pran li nan sans popilè li, nou kapab di, yo toujou asosye mo literati a kòm yon pale anpil pou pa di anyen. Yon bann radotay, rablabla entèlektyèl ki pa genyen anyen pou wè ak reyalite sosyal, ak vivasyon toulejou pèp ayisyen an. Koze a di, se pwezi, se ki literati n ap fè la a. Atitid kanpe lwen sa a, devan mo literati a, egziste akoz matlotay lang ki divize sosyete ayisyen an. Mete dozado yon majorite peyizan, pòv malere, analfabèt ki pale sèlman lang Nasyonal la epi ki andeyò tout desizyon k ap pran sou do li nan peyi a. Ak yon lòt bò, yon minorite dominan, rich, enstwi, anplis lang Ayisyen an, ki pale epi ki ekri lang franse ak divès lòt lang ankò pou sa pi kontwole epi toupizi majorite popilasyon an.

## Yon Literati Ayisyen

Tout sosyete wè tèt li nan mannyè li kòmante, li pwodui, li estoke epi li fè sikile enfòmasyon sou diskou oswa sou kalte mesay sosyete sa a pwodui sou tèt li pou li sa pwoteje epi ranfòse inite kiltirèl gwoup la. Sètadi, devlope yon relasyon espesyal e ki solid ant tout kouch sosyal yo nan tradisyon yo, ki se nannan kilti a, pou li sa kontinye grandi epi vanse kontre lavni ak asirans. Sa ki genyen rapò ak fondèt imajinasyon kolektif la. Se sou valè sa yo yon bèlteyis kiltirèl egziste.

Dayè, nou pa ka pale sou Literati Ayisyen san nou pa genyen yon diskou sou literati nou vle pwodui a. Lide yon Literati Ayisyen ape pran sans, se lè li va anmezi amonize relasyon li ak oralite a. Sètadi, nan sans antwopoloji yon atizay langaj tradisyonèl, kote fòm, koulè, sant, odè, sa ki mobil oubyen imobil, sa ki anvi ak sa ki pa anvi ap anwoule ansanm nan yon sèl ankè. Yon makonnay senbolik pou asire egzistans yon amoni sosyal. Se nan solidarite ak nan inyon

kiltirèl sa a n ap kapab sele lizaj nasyon an. Sa ki vle di, kiltive yon menm pase ak yon menm imajinè kolektif. Kidonk, yon Literati Ayisyen se tout pwodiksyon ki ekri, tout liv konesans ak savwa ki penmèt yon ayisyen konnen, konprann pase li, prezan li e ki anmezi pwojte li sou chimen pwogrè ak devlopman. Men, kounye a, kesyon nou dwe poze, èske genyen yon literati ayisyen toutbonvre ? Wi, nou kapab di genyen yon Literati ayisyen! Literati n ap pale a, li deja ap boujonnen, paske li pale yon langaj ki penmèt nou tout kapab komike ansanm. Se yon literati tout moun rekonèt men pèsonn pa konnen. Se chak jou n ap konstate tout yon kreyativite kolektif k ap manifeste ki bezwen zouti nesesè ak mwayen pwodiksyon ki manke pou yon kreyasyon literè masif ak piblikasyon nan enterè devlopman lang ayisyen an.

## Pwopozisyon

Yon Literati Ayisyen djanm, ki rele nou chèmèt chèmètrès, bezwen zouti pou li sa evolye ak pou li sa eliminen prejije ak diskriminasyon depi dikdantan yo.

Pou sa, nou ankouraje epi pwopoze :

- pou Akademi Ayisyen an vini premye pwomotè lang lan ;
- nan definisyon epi pwopoze yon politik lengwistik ;
- tabli yon dwa lengwistik ;
- tabli divès règ mòfolojik, semantik, gramatikal ak sentaksik ;
- fè epi egzije rekòmandasyon pou yon bon pale lang lan ;
- kodifye règ gramatikal yo epi modènize aplikasyon yo ;
- kreye yon gramè jeneral ;
- mete ansanm tout mo ki egziste nan lang lan ak nan divès domèn ak milye ;
- mete ansanm kreyasyon tout nouvo mo ki ajoute nan lang lan;
- konpoze oubyen kreye divès tip diksyonè lang Ayisyen an ;
- tradi an Ayisyen tout pwodiksyon literati ayisyen ki an franse yo ;
- tradi an Ayisyen tout pwodiksyon klasik lòt peyi ki ekri ou ki pale sou Ayiti ;

- tradi an Ayisyen tout pwodiksyon klasik lot peyi ki genyen yon konsekans jeneral oubyen inivèsèl ;
- defini epi tabli yon pwogram ansèyman literati nan lekòl ;
- devlope yon plan pou yon literati Ayisyen ;
- tabli yon pwogram e pran mezi pou ankouraje epi ede yon pwodiksyon literè ayisyen ;
- mete sou pye divès pri literè pou ankouraje ekriven ;
- sibvansyonnen gwoup literè ak atelye piblikasyon ;
- bay bous etid ;
- ankouraje rechèch ak etid ki ap fèt.

## Pou fini

Dapre tout sa nou soti fè remake la a, nou kapab di, yon literati ayisyen dwe repoze li sou senk faz : pwodiksyon, akseptasyon, transmisyon, konsèvasyon ak resepsyon li va genyen alavni.[5] Se pou sa, nan ven pwochen ane yo, yon gwo jefò dwe deplwaye pou rekòlte epi, mete sou papye tout richès oralite nou an (istwa, kont krik krak, kont istwa, pwovèb, chante, kantik, devinèt, priyè...) ki se yon trezò alafwa materyèl, sikolojik, espirityèl, anvan gwo mouvman mondyalizasyon an pa vini bwote yo ale. Paske, se sou yo, avèk yo tout lavi sosyete ayisyen fè kò. Se sou yo fondasyon viv ansanm ansanm repoze.

Konsa, lespwa nou va kapab plase sou yon Literati Ayisyen ki pral devlope lakay tout ayisyen yon ideyal ki pral sele lizay yon konsyans pozitif lakay tout ayisyen. Sa ki pral fasilite, yon refleksyon sou pwomosyon ak ankadreman evolisyon yon literati ayisyen ki nesesè si nou vle sènen pwoblèm liv ak anpechman kreyatè ak ekriven yo kontre. Men sitou, rezoud difikilte popilasyon an kontre pou konsome zèv ki ekri nan lang li.

## Referans

St-Fort, Hugues, *Conservons la dénomination « créole »*, 2009.
Franklyn, Henock, *Filozzofi Mounal*, 2005.
Laditan, Affia O., *Oralite*, www.erudit.org, 2007.

5 *Oralite*, www.erudit.org

# Kominote, idantite ak dwa lengwistik kolektif kreyòl

Jean-Robert Placide
Pwofesè franse, Komisyon eskolè Monreyal Kanada.
Chèchè nan Lengwistik kreyòl, Sosyete koukouy
jplacide@hotmail.com

**Rezime**

Peryòd 1804 se sèl moman nan istwa Ayiti kote deba sou dwa moun te poze avèk anpil pasyon. Sa te pèmèt sosyete ayisyen an reyalize yon gwo revolisyon ki te debouche sou Endepandans Ayiti. Depi lè sa a, deba sou dwa moun, an patiklye, deba sou dwa lengwistik pa janm rive fèt nan peyi a. Lò politisyen, ekriven, edikatè, etidyan, pwofesyonèl, entelektyèl oubyen lòt moun nan lari a abòde kesyon lengwistik Ayiti a, aspè dwa lengwistik kolektif kreyòl la souvan konn absan nan refleksyon yo.

Tèks sa a se yon revandikasyon pou dwa lengwistik kolektif kreyòl. Toudabò, nou diskite definisyon kominote lengwistik yo ki te parèt lakay plizyè lengwis. Apre, sou baz kèk kritè sosyolengwistik, nou demontre gen yon sèl kominote lengwistik Ayiti ki sou pwòp teritwa li ak tout dwa fondamantal li yo : kominote lengwistik kreyòl. Finalman, sou fondas Deklasyon inivèsèl dwa lengwistik la (DUDL), nou liste epi non sèlman nou reklame, men nou revandike plizyè dwa lengwistik kolektif kreyòl.

Mo-kle : Kominote lengwistik – dwa lengwistik – idantite lengwistik – Akademi kreyòl – gwoup lengwistik – DUDL

## Kominote, idantite ak dwa lengwistik kolektif kreyòl

Nan okazyon Jounen entènasyonal Kreyòl 2011 lan, nan Sosyete Koukouy, nou panse gen plizyè etid ki fèt sou Kreyòl la, men pa gen anpil konsiderasyon pratik pou fè kreyòl ayisyen an pran tout plas li gen dwa nan espas piblik yo. Nou konstate gen anpil bèl diskou teyorik, men pa gen deba sou dwa lengwistik kolektif kominote Kreyòlofòn nan posede. Ositou, (nan kontèks Kòlòk pou mete kanpe Akademi ayisyen an)[1], pou nou louvri epi alimante aksyon ki ap deside pou devlopman lang kreyòl ayisyen an, nou pwopoze refleksyon sa a sou kominote, idantite ak dwa lengwistik kolektif kreyòl. Objektif tèks la se distenge klèman idantite lengwistik kreyòl nou epi revandike dwa lengwistik kolektif ki ratache ak kominote lengwistik sa a.

### *Kolektivite, sosyete, kominote*

Depi nan papòt n ap di, kolektivite, sosyete, kominote, se yon pakèt mo nou ta kapab itilize pou nou nonmen gwoup sosyal ki konsènen yo parapò ak sijè nou vle abòde jodi a : kominote, idantite ak dwa lengwistik. Men, chak mo sa yo, menm si yo gen plizyè aspè ki sanble, piske yo tout gen sans rasanbleman, regwoupman, sepandan, yo genyen kèk diferans semantik. Nan divès sikonstans, nou pa toujou kapab sèvi ak yonn pou lòt.

Kolektivite se yon gwoup moun ki pa gen rapò twò sere nan mitan yo, men yo kapab gen menm enterè. Yo kapab rankontre pou fòme òganizasyon ki gen plis rapò ak aktivite politik, nan yon depatman administratif, yon lokalite, yon katye ... Egzanp : kolektivite teritoryal, kolektivite kominal.

Sosyete se plis yon gwoup moun, ki ta ka rankontre pou fòme yon enstitisyon, ki gen lwa ak regleman, yon chapant sosyal ak kilti, ak koutim. Gwoup moun sa yo kapab pi gwo, epi yo kapab gen plis branch pase yon kolektivite. Egzanp : sosyete komèsyal oubyen gwoup biznis yo rele sosyete anonim (SA), gwoup travay latè ki

1 Nou prezante tèks sa a jou 28 oktòb 2011, anndan kòlòk *Akademi kreyòl ayisyen : ki avantaj? Ki pwoblèm? Ki defi? Ki avni?* ki te fèt 26 – 29 oktòb 2011, sou lòbedyans Inivèsite Leta Ayiti (UEH).

kapab pote non konbit, kò, eskwad, ranpono. Genyen tou sosyete zobop, sosyete chanpwèl, sosyete ameriken, kanadyen, afriken, ayisyen, Sosyete koukouy, Sosyete Pawòl.

Kominote se plis yon gwoup moun, yon gwoup sosyal ki rankontre sou baz yo gen divès enterè ansanm, yo abite nan yon menm espas, yo gen yon solidarite, yon inite (nan panse, konesans, pratik yo nan lavi, dispozisyon, konpòtman, santiman ...). Egzanp: kominote sosyal, kominote relijye, kominote syantifik, kominote entènasyonal...

Pami 3 non pou moun ki regwoupe tèt yo (oubyen zòt regwoupe moun sa yo) sou baz lang yo pale, se mo kominote a ki sonnen pi byen epi ki gen plis bon sans. Lè li konekte avèk koze lang lan, nosyon kominote a mache ak konesans, panse, santiman apatenans, inite, solidarite gwoup moun sa yo devlope ansanm. Nan sans sa a, nan koze sou kesyon lang lan, nou ap plis sèvi ak espresyon kominote lengwistik la ki kapab ranmase plizyè eleman sosyolengwistik tankou lang, panse, etni, istwa, idantite.

Jiskaprezan, sosyolengwis yo gen plizyè pozisyon diferan parapò ak yon definisyon ki ta final pou koze kominote lengwistik la[2]. Pa egzanp, Bloomfield (1933) panse yon kominote lengwistik se yon gwoup moun ki ta pale menm lang lan. Men, anyen pa di sou ki degre konesans lang lan, ki degre metriz lang lan yon moun ta dwe posede pou li ka manm kominote lengwistik sa a. Labov (1976) panse yon kominote lengwistik se yon gwoup (paladò) ki ta pataje menm nòm lengwistik yo[3], sètadi, ki gen menm atitid sosyal an rapò avèk lang. Tandiske Hadjadj (1983 : 45- 47) panse gen plizyè eleman ni pozitif ni negatif pou yo ta pran an konsiderasyon pou yo ta kapab eseye defini koze kominote lengwistik la : kolektivite politik nasyonal yo, lang idantitè yo, entèkonpreyansyon, omojeneyite, entegrasyon senbolik, kominikasyon entansif, premye lang oubyen dezyèm lang, lang matènèl oswa lang segonn, *langue acquise ou langue apprise*, ...

2 Hazaël-Massieux, Marie-Christine, *Rapports entre sociétés et langues*, sou http :// creoles.free.fr/sociolinguistique/societes.htm

3 *On la [la communauté linguistique] décrit mieux comme étant un groupe qui partage les mêmes normes quant à la langue.* (Labov 1976 : 228)

### *Kominote lengwistik Ayiti*

Laguerre (1985) di, selon kèk lengwis tankou Dejean (1979), ki te parèt ak yon teyori sou kominote lengwistik Ayiti yo, Valdman (1979) ak Pompilus (1979), ki te dakò ak menm teyori sa a, sanble ta genyen 2 kominote lengwistik (speech community) ann Ayiti[4]. Yon gwo kominote (Kr) ki pale Kreyòl, epi anndan li, yon ti kominote frankofòn bileng (Fr) ki pale kreyòl ak fransè. Se yon modèl ki kòrèk, ki kòdyòm ak Bloomfield (1933). Sepandan, nou panse li ta merite yon ti pase men rafrechisman an 2011 lan, parapò ak nouvo devlopman sitiyasyon lengwistik Ayiti a.

Premyèman, vizyon sa a pa fè okenn diferans ant kominote fransè ak kominite frankofòn[5]. Paske, an 1979 oubyen an 1985, nan espresyon kominote (fr) la, se sèlman Ayisyen yo konte. Alòske, an 2011, anbasad Lafrans ekri genyen anviwon 1500 manm frankofòn kominote fransè a ki Ayiti, pafwa ki nan peyi a depi plizyè jenerasyon[6]. Reyèlman vre, nan reprezantasyon plan oubyen imaj sitiyasyon lang fransè nan peyi a, tò ou rezon, teyori sa a pa te konsidere kominote sitwayen fransè sa yo ki toujou kenbe lang matènèl yo ak kilti yo. Se yo menm ki ta sipoze yon kominote lengwistik fransè (fr) ki ta diferan ak gwoup ayisyen (bileng ou diglòt) frankofòn ki pale fransè ak kreyòl yo. Depi lè sa a, ta kapab genyen okazyon pou nou ta depareye gwoup fransè frankofòn nan (frankofòn natifnatal yo) ak gwoup ayisyen frankofòn yo (frankofòn adoptif yo). Si gen yon gwoup sosyal (presizeman etnik) pou nou ta konsidere tankou yon minorite lengwistik frankofòn (avèk privilèj pou ta gen dwa lengwistik fransè ou kreyòl) nan espas amenajman lengwistik Ayiti a, se ta pito ti kominote fransè sa a ki soti Lafrans lan, men se pa ti ponyen Ayisyen Ayiti a (dayè, ki pa yon gwoup etnik espesyal anndan peyi a), ki ta gen yon pratik itilize fransè a kòm lang matènèl oubyen ki te aprann pale fransè lekòl, men ki pale kreyòl tou.

4 Pierre Michel Laguerre, « L'enfant haïtien entre deux langues : une analyse de la situation linguistique de l'enfant immigré haïtien au Québec», *Québec français*, n° 57, 1985, p.62-69. Ale wè http://www.id.erudit.org/iderudit/47252ac

5 Nan domèn literè, literati fransè ak literati frankofòn pa menm. Literati frankofòn se pwodiksyon literè an fransè nan tout lòt peyi, eksepte Lafrans. (Ale wè : Hendrik van Gorp et al (2005), *Dictionnaire des termes littéraires*, p. 211)

6 Ale wè http://www.ambafrance-ht.org/spip.php?article348, nou te li 4 jiyè 2011

Dezyèmman, se pa paske yon Ayisyen Ayiti pale yon lang adoptif ou etranje, pa egzanp fransè, (alman, anglè, espayòl), pou di li fè pati (*speech community*) manm kominote lengwistik lang sa a, avèk dwa lengwistik konfòm ak kominote sa yo. Selon pawòl jounalis Belmondo Ndengué[7] ki fè yon repòtaj sou 3 liv Joseph-Bernard Jr yo, gen powèt ak ekriven ayisyen tankou Carl Brouard, Jules Faine ak Jacques Roumain ki te konn pale alman. San grate tèt, yo te jèmanofòn. Èske Ayisyen sa yo te manm kominote lengwistik alman (ki te sipoze ann Ayiti a) ? Repons lan se : non ! Genyen prezidan, minis, depite, majistra ak pwofesyonèl ayisyen nan divès domèn ki pale anglè, ki leve, ki fòme, ki edike ni tèt yo ni pitit yo ann anglè. San mantò, san fo mamit, yo se anglofòn. Èske ayisyen sa yo te (oubyen se) manm kominote lengwistik anglè (ki gen lekòl, inivèsite ak plizyè lòt òganis ann Ayiti a) ? Repons lan se : non ! Alò, pouki rezon Ayisyen Ayiti yo ki konn pale fransè ta manm kominote lengwistik fransè ki ann Ayiti a, avèk dwa lengwistik fransè an plis ?

Twazyèmman, anyen pa di sou ki degre konesans lang lan, ki degre metriz lang lan yon moun ta dwe posede pou li manm kominote lengwistik sa a. Anyen pa di si se lang matènèl (L1, sètadi, premye lang oubyen yonn nan premye lang manman yo ak papa yo), si se dezyèm lang (L2) oubyen si se lang etranje (L.E). Epi, pou fini, nan sitiyasyon kote se yon dezyèm lang ak si se yon lang etranje, ki degre konpetans yo ta dwe genyen nan 4 abilte lengwistik fondamantal yo ( konprann, pale, li ak ekri), nan sitiyasyon se yon dezyèm lang ak si se yon lang etranje yo.

Kwakilanswa, nan konsidere Ayisyen sèlman, teyori sa a analize 2 grenn lang, kreyòl ak fransè, men li pa pran an konsiderasyon lòt lang yo tankou anglè ak espayòl oubyen menm alman. Lontan, se te boujwa ak entelektyèl ki te konn pale fransè (ak lòt lang). Men, jounen jodiya, gen klas mwayèn nan ak moun lamas tou ak tout piti yo ki pale fransè, anglè, espayòl (ak lòt lang). Konsa, nan fè gwoup lengwistik yo sou baz lang lan, si nou pran echantiyon Ayisyen sèlman, nou ka konstate, an 2011, gen yon ti gwoup ki pale

7 « *L'étonnante histoire de la présence almande en Haïti* », nan http://lenouvelliste.com, nou te li 28 jen 2011.

anglè, epi yon ti gwoup ki pale espayòl. Nou menm tante pou nou ta ajoute lòt lang ankò. Gen yon bann Ayisyen ki te simaye ap fè pitit toupatou, ki retounen oubyen ki gen zantray yo ki vin fè nich Ayiti. Gen omwen 2 jenerasyon Ayisyen toupre nou ki pale kreyòl ak anglè sèlman, oubyen kreyòl ak espayòl sèlman. Si, jodi a, nou ta aplike modèl sa a ak prensip teyorik li a, Ayiti t ap vin eklate an miyèt kominote lengwistik. Anplis gwoup lengwistik (Kreyòlofòn) nan nou t ap genyen gwoup lengwistik (anglofòn) ki pale kreyòl ak anglè, gwoup lengwistik (ispanofòn) ki pale kreyòl ak espayòl, plis lòt yo ki pale kreyòl ak lòt lang ankò. Depi lè sa a,, lè n ap reklame dwa lengwistik, se pa ta sèlman pou gwoup (Kreyòlofòn) nan. Fò nou ta mande ni pou gwoup (anglofòn) nan, ni pou gwoup (ispanofòn) nan, ni pou tout lòt gwoup nou ta ka jwenn nan analiz n ap fè sou eta sitiyasyon lang nan peyi a. Lojik teyori lengwistik sa a ki asepte, sou baz ayisyen ki pale lòt lang yo (fransè, anglè, espayòl ...), pou yo ta fòme yon (speech community) kominote lengwistik la, li pa an favè inite nasyonal peyi Ayiti a. Se poutèt sa, nou pa fin renmen teyori lengwistik sa a twòp twòp, kòm baz nan kondisyon pou nou reklame dwa lengwistik kreyòl nou.

Se vre, modèl ki devlope pi wo a, se yon modèl enteresan paske li chita sou lang teritwa a, sou lang san pou san ayisyen pale a, kreyòl ayisyen an, pou li idantifye gwo kominote lengwistik la ki anglobe tout ayisyen. Sepandan, nan analiz nou ap fè sou kominote lengwistik ki gen dwa lengwistik sou baz lang yo pale a, baz lengwistik nou sot wè yo twò flou, yo pa fin twò estab ni solid. Yo chaje ak pwen mistè ki pa ko fin klè. Se sa lengwis fransè Louis-Jean Calvet (2001) konstate lè li di :

> Une communauté linguistique est en effet, selon les auteurs, définie comme l'ensemble des locuteurs d'une même langue (et dans ce cas un individu peut appartenir à différentes communautés s'il parle plusieurs langues) ou l'ensemble des locuteurs ayant une même première langue (ou « langue maternelle », et dans ce cas un individu ne peut appartenir qu'à une seule communauté)[8].

8 Louis-Jean Calvet, 2001, *Identité et plurilinguisme.*

Ositou, nou pito mache ak fason òganizasyon entènasyonal tankou UNESCO wè oubyen defini kominote lengwistik la. Se yon definisyon, majorite peyi ak Leta yo asepte, ki pi global, ki konsidere plizyè aspè tankou : espas teritwa, tan, istwa ak idantite, ki ranmase anpil eleman sosyolengwistik, ki kore plizyè fonksyon lengwistik kreyòl la (tankou nenpòt lang) dwe ranpli. Sou fondas ki poze nan *Déclaration universelle des droits linguistiques* la (DUDL)[9], nou pi alèz pou nou reklame tout dwa lengwistik kreyòl nou yo.

### Kominote ak dwa lengwistik Kreyòlofòn (sou baz DUDL)

*Déclaration universelle des droits de l'homme* se yon gwo zam li ye nan defann dwa moun. Plizyè peyi (Ayiti tou) aksepte, adopte deklarasyon sa a, sèvi ak li kòm baz nan konstitisyon yo. Militan politik sèvi ak li tou pou yo defann tout moun yo brimen dwa yo kòm moun.

*Déclaration universelle des droits linguistiques* se yon zouti konsa tou, pou defann dwa lengwistik ni moun, (sou baz dwa lengwistik pèsonèl, endividyèl), ni kominote lengwistik (sou baz dwa lengwistik kolektif). Divès peyi, (Ayiti tou), pran DUDL la an konsiderasyon pou yo chapante politik ak amenajman lengwistik anndan sosyete yo a, (espesyalman nan sitiyasyon konfli lengwistik). Militan kiltirèl sèvi ak li pou yo defann oubyen pwoteje lavi lang ak kominote lengwistik ki an danje. Se poutèt sa, nan kontèks Ayiti a, nou pran Deklarasyon inivèsèl dwa lengwistik la kòm temwen pou nou idantifye kominote ak gwoup lengwistik ki ta gen dwa lengwistik yo (pèsonèl ou kolektif). Epitou, anndan Deklarasyon an, nou tou al chèche dwa lengwistik kolektif Leta ayisyen dwe aplike an favè kominote lengwistik Kreyòlofòn nan, sètadi, tout Ayisyen nèt alawonnbadè.

Selon *Déclaration universelle des droits linguistiques* la (DUDL), atik 1.1 :

> La présente Déclaration entend par communauté linguistique toute société humaine qui, installée historiquement dans un

9 *Conférence mondiale des droits linguistiques : déclaration de Barcelone* (1996), sou sit entènèt UNESCO a ki se : www.unesco.org

espace territorial déterminé, reconnu ou non, s'identifie en tant que peuple et a développé une langue commune comme moyen de communication naturel et de cohésion culturelle entre ses membres. L'expression langue propre à un territoire désigne l'idiome de la communauté historiquement établie sur ce même territoire.

Kominote lengwistik, se yon sosyete ki enstale depi lontan sou yon teritwa, ki idantifye tèt li kòm pèp, epi ki devlope yon lang inite ant yo menm. Lang kominote sa a se pwòp lang teritwa a. Pou nou, nan ka Ayiti a, se sèl kominote lengwistik Kreyòlofòn nan, ki regwoupe tout Ayisyen alwonnbadè, ki idantifye pwòp tèt li kòm yon pèp, ki abite nan yon espas ki rele Ayiti depi nan ane 1500 – 1511 yo konsa, ki devlope yon lang (kreyòl ayisyen an) pou sèvi ni kòm zouti kominikasyon, ni kòm kat idantite lengwistik kolektif, sèl vrè lang teritwa a, sèl grenn lang idantitè ki ini tout Ayisyen ansanm nan. (Ale wè : Atik 5 ki nan Konstitisyon 1987 la).

Poutan, gwoup Ayisyen ki pale fransè ak kreyòl depi lè yo te timoun, ak sila yo ki te al lekòl, osnon ki te pase nan peyi etranje, epi ki pale fransè, anglè, espayòl, yo pa janm klase tèt yo ni deklare (piblikman) yo se yon lòt pèp apa ki pa Ayisyen. Menm gwoup boujwa ayisyen yo, ki gen zansèt Siryen ak zansèt Libanè yo, ki Ayiti depi 1880,[10] yo pa janm dekrete yo se yon lòt pèp ki pa ayisyen. Genyen Ayisyen nan klas mwayèn nan ki nan menm sitiyasyon sa yo tou, men ki gen zansèt Italyen, Alman[11], Polonè.[12] Malgre anpil manm nan gwoup boujwa ak klas mwayèn nan deklare yo gen 2 lang matènèl, fransè ak kreyòl, men devan Leta ayisyen an, yo pa janm reklame yo se Fransè, Alman, Polonè, Siryen, Libanè. Sou baz zansèt yo ak lang yo pale, (genyen menm ki pa pale ditou lang zansèt yo), yo pa janm demontre, devan Leta ayisyen a, yo se yon lòt etni, yon lòt pèp apa ki pa Ayisyen. (Dayè, non sèlman yo pa fè li,

10 Selon *Labelle* (1987), an 1905, te gen 10 a 15000 Siryen –Libanè nan peyi a.
11 Ale wè *Joseph-Bernard Jr* (2011)
12 An 1804, gen anpil polonè ki te nan lame fransè a, ki vin gen nasyonalite ayisyen, Nan epòk Dezyèm gè mondyal, nan ane 1934 yo, polonè ak alman ki te vin refijye, kache kò yo Ayiti pou Hitler pa te rekrite yo pou ale nan lagè. Pitit ak pitit-pitit yo toujou ap viv Ayiti kòm ayisyen, kèlkeswa gwoup sosyal yo.

men tou, se pa nan enterè politik yo pou yo ta fè deklarasyon ki ale nan sans sa nonplis. Deplis, pou ranmase avantay ekonomik, yo pito asimile tèt yo, fonn yo anndan sosyete ayisyen an).

Pakonsekan, apati remak (sosyal, politik, ekonomik, idantitè) sa yo, nan konpreyansyon pa nou, sou baz fransè a sèlman, minorite ayisyen sa yo pa fòme ni yon kominote lengwistik, ni yon gwoup lengwistik ak yon idantite lengwistik kolektif jouktan pou yo ta genyen dwa lengwistik sou baz lang sa a (ni okenn lòt lang etranje). Dayè, se kèk lengwis ayisyen ki klase yo nan gwoup lengwistik fransè olye frankofòn. Yo pa janm ditou ni deklare, ni pwoklame, ni reklame pwòp tèt yo kòm manm gwoup lengwistik fransè ann Ayiti.

Sepandan, nan sans definisyon DUDL bay pou gwoup lengwistik la, lè nou konsidere etni fransè ki sou teritwa Ayiti a, (sou ± 1500 sitwayen fransè genyen ± 1000 ekspatriye)[13], nou admèt tou gen yon gwoup lengwistik Ayiti : gwoup lengwistik fransè. Se yon fason panse ki konplètman dakò ak prensip ki nan deklarasyon inivèsèl dwa lengwistik yo. Nan sans sa, nou ta ka konsidere etni fransè a (gwoup ekspatriye ki andeyò teritwa li a) kòm gwoup lengwistik frankofòn fransè sou teritwa peyi Ayiti a (ki se pwòp teritwa gwoup kreyòlofòn nan. Men pawòl ki ekri nan atik 1.5 DUDL la :

> *La présente déclaration entend par groupe linguistique* [gwoup lengwistik fransè a] *tout groupe social [etni fransè a] partageant une même langue* [lang fransè a] *installé dans l'espace territorial* [Ayiti] *d'une autre communauté linguistique* [kominote lengwistik kreyòlofòn nan] *mais n'y ayant pas des antécédents historiques équivalents. Ce qui est le cas des immigrés, des réfugiés, des personnes déplacées ou des membres des diasporas* [ekspatriye fransè yo].

## *Dwa lengwistik kolektif kreyòl (daprè DUDL)*

Lachanm ak Leta Ayiti deja aplike plizyè dwa lengwistik kolektif ki nan DUDL la, swa pou yo respekte, swa pou yo pwoteje dwa ak idantite lengwistik kominote Kreyòlofòn nan. Men yon egzanp :

13 Anbasad Lafrans, http ://www.ambafrance-ht.org/spip.php?article348, nou te li, jou 4 jiyè 2011

Toute communauté linguistique a droit à ce que sa langue soit utilisée en tant que langue officielle sur son propre territoire (DUDL, article 15.1)

Atk 5 nan konstitisyon Ayiti a di :

« Sèl lang ki simante tout Ayisyen nèt ansanm, se kreyòl la. Kreyòl ak fransè se lang ofisyèl Repiblik Ayiti ».

Sepandan, Lachanm ansanm ak Leta ayisyen dwe pran lòt dispozisyon pou yo respekte epi fè respekte dwa ak idantite lengwistik kominote Kreyòlofòn nan ki sou pwòp teritwa li. Men yon seri atik ki kore dwa lengwistik nou revandike kòm manm (epi nan non) kominote Kreyòlofòn nan.

Toute communauté linguistique a le droit de décider quel doit être le degré de présence de sa langue, en tant que langue véhiculaire et objet d'étude, et cela à tous les niveaux de l'enseignement au sein de son territoire : préscolaire, primaire, secondaire, technique et professionnel, universitaire et formation des adultes (article 24).

Toute communauté linguistique a droit à un enseignement qui permette à tous ses membres d'acquérir une maîtrise totale de leur propre langue de façon à pouvoir l'utiliser dans tout champ d'activités, ainsi que la meilleure maîtrise possible de toute autre langue qu'ils souhaitent apprendre (article 26).

Kidonk nan Mouvman kreyòl, Sosyete Koukouy, nou egzije pou pwogram alfabetizasyon ak eskolarizasyon kominote Kreyòlofòn nan fèt an priyorite an kreyòl, avèk yon metriz posib lòt lang yo : fransè, anglè, espayòl.

Toute communauté linguistique a le droit d'exiger que les lois et les autres dispositions juridiques qui la concernent soient publiées dans la langue propre à son territoire (article 18.1).

Pakonsekan, Mouvman Kreyòl, Sosyete Koukouy, nou egzije pou *Le Moniteur* pibliye an kreyòl tou.

> Toute communauté linguistique a le droit de décider quel doit être le degré de présence de sa langue dans les médias de son territoire, et ceci qu'il s'agisse de médias locaux ou de médias d'une plus grande portée et recourant à une technique plus avancée, indépendamment du système de distribution ou du mode de transmission utilisé (article 35).

Pakonsekan, (pou kounye a), nou egzije pou kreyòl la parèt anivo 50 %, sètadi mwatye-mwatye, avèk fransè a, nan tout kominikasyon piblik ekri, kit se dokimantasyon piblik òganis Leta, oubyen òganis prive, nan jounal, nan afich piblisite, nan tout ekri piblik ki ap sikile.

> Toute personne a le droit d'utiliser la langue propre au territoire dans ses relations avec les entreprises, les établissements commerciaux et les organismes privés et d'exiger qu'il lui soit répondu dans cette langue (article 51.1).
>
> Toute personne a le droit, comme client, consommateur ou usager, d'exiger d'être informée oralement ou par écrit dans la langue propre au territoire dans les établissements ouverts au public (article 51.2).

Pakonsekan, Mouvman kreyòl, Sosyete Koukouy, nou egzije pou òganis Leta kou prive ekri nou an kreyòl, epi pou nou reponn yo an kreyòl.

N ap kanpe la, pou kounye a, paske lis dwa lengwistik kolektif kreyòl pou Lachanm ansanm ak Leta ta aplike yo twòp pou ti espas jounal la. Tout moun, ki enterese konnen plis sou dwa lengwistik kolektif kreyòl ki dwe aplike yo, ta kapab ale wè dokiman *Déclaration universelle des droits linguistiques* la sou sit entènèt UNESCO a ak lòt sit espesyalize tankou www.linguistic-declaration.org.

Mouvman kreyòl, Sosyete koukouy swete Lachanm ansanm ak Leta ayisyen an pral pran tout mwayen posib, pa egzanp : mete Akademi ayisyen kanpe (Konstitisyon 1987, atik 213), pou respekte epi fè respekte idantite ak dwa lengwistik pèp ayisyen an.

## Bibliyografi

LAGUERRE, P.-M., 1985, « L'enfant haïtien entre deux langues : une analyse de la situation linguistique de l'enfant immigré haïtien au Québec », *Québec français*, n° 57, p. 62-69. Ale wè http ://www.id.erudit.org/iderudit/47252ac

HENDRIK, van G. et al, 2005, Dictionnaire des termes littéraires.

CALVET, L.-J., 2001, « Identité et plurilinguisme », in *OIF, Trois espaces linguistiques face aux défis de la mondialisation*, Actes du Colloque international, Paris.

HADJADJ, D., 1983, *Parlers en contact aux confins de l'Auvergne et du Forez.*

LABELLE, Micheline, 1987, *Idéologie de couleur et classes sociales.*

Labov, W., 1976, *Sociolinguistique.*

HAZAËL-MASSIEUX, M.-C., *Rapports entre sociétés et langues*, sou http ://creoles.free.fr/sociolinguistique/societes.htm.

*Conférence mondiale des droits linguistiques : déclaration de Barcelone*, 1996, sou sit entènèt UNESCO a : www.unesco.org.

# Nesesite ak idantite : bezwen pou pwodiksyon ekritoryèl nan lang ayisyen

Eddy Toussaint (Tontongi)
Ekriven
tontongi@yahoo.com

## Entwodiksyon

Antan lang ki gen yon istwa delejitimasyon (pitit deyò) ak enferyorizasyon kote yo konsidere lokitè kreyòl yo kou bèbè k ap pale yon non-lang (lang ki pa lang), yon lang yo pa konsidere kou yon lang totalkapital, lang ayisyen an (yo rele jeneralman « kreyòl » oubyen « kreyòl ayisyen » avèk yon souzantandi pejoratif), ap mennen alafwa yon konba kòm ekspresyon idantitè, kòm medyòm refleksyon e afeksyon ideyèl, epi pou nou fini kòm mwayen kominikasyon an danje.

Nan esè sila a m ap chache soutni esansyèlman rapò ant nesesite pou yon reyapwopriyasyon idantite yon lang, sipoze enferyè, donk menase de meprizasyon e ostrasizasyon pèmanan, ak enpòtans pou kreyasyon ak tablisman enfrastrikti lengwistik e entelektyèl ki nesesè yo pou andjanmen lang lan.

Objektif sila a ap bezwen pou moun aji sou twa plan : 1) plan lengwistik/entelektyèl ; 2) plan politik/*praksis volontaris* ; 3) plan *enfrastriktirèl*/medyatik.

Selon nouvo done sou evolisyon ki vin bay moun, nou ka di limanite pase plizyè milyon ane anvan alfabetizasyon vin tabli kou konpleman oralite. Sa vle di, ekritoryalite (pou m anplwaye yon neyolojis Patrick Sylvain) nan limenm pa ka defini « esans » yon endividi oubyen yon pèp. Li pa ni tou pwoteje kont perisman lengwistik, si se konsa grèk ak laten pa ta konsidere jodi a kou lang mòt. Sepandan, pa p ka gen yon valorizasyon serye lang ayisyen an si administrasyon Leta yo ak lekòl kontinye ap fonksyone an fransè e si ekriven yo kontinye ap itilize lang ayisyen an kòm matyè premyè oubyen kòm talisman fòlklorik.

### Ajisman lengwistik / entelektyèl

Pou enfliyanse jan sosyete ayisyen an trete e valorize lang ayisyen an, ekriven, pwodiktè entelektyèl, syantifik ak edikatè ayisyen yo dwe ekri e pwodui zèv nan lang ayisyen. Sa nou vle di pa ajisman lengwistik / entelektyèl, se travay moun kouwè Felix Moriseau-Leroy, oswa Yves Dejean oswa Michel DeGraff pou demistifye prejije kont wòl enferyè yo bay lang kreyòl ayisyen an. Pou kontrekare tandans ak pratik sila yo, ekriven, pwodiktè entelektyèl, syantifik ayisyen yo dwe montre lang ayisyen an se yon lang totalkapital, yon lang nan li ou ka ekri, diskite e pibliye « bagay serye ».

### Ajisman politik / Praksis volontaris

Nan yon sitiyasyon diglosi oubyen nan yon rapò sosyolengwistik ant de lang kote gen yon relasyon dominasyon oubyen enferyorizasyon – kouwè relasyon lang kreyòl ayisyen an avèk lang fransè a –, yon ajisman politik oubyen praksis volontaris konsekan dwe fikse atansyon l non sèlman sou kreyasyon literè ansanm ak piblikasyon/pwodiksyon bibliyografik, men tou e sitou sou kreyasyon baz enstitisyonèl ki ka non sèlman konsolide degre prestij palan-lokitè yo bay lang yo pale a, men sitou li ka kreye yon nouvo *dinamik epistemik* valorizan kote alafwa estanda gramatikal yo bay lang lan, plas li nan sistèm valè sosyete a, e fyète idantite li fè palan-lokitè yo santi, vin kreye yon anviwònman kalitatif nan lavi yo. Fenomèn sa a te rive an Frans nan sèzyèm ak disetyèm syèk yo, kote lang franse a

soti nan sitiyasyon meprize, enferyorize, zonbifye parapò ak laten, pou l vin rive non sèlman tabli l kòm lang ki respekte tèt li e ki fè yo respekte l, men tou kòm lang dominan nan lemonn.

Natirèlman li pa nesesè pou lang ayisyen an swiv menm modèl elitis e enperyalis lang fransè a pou l vin fè yo respekte l. Men li ka aprann leson praksis volontaris entelektyèl fransè sèzyèm ak disetyèm syèk yo te deplwaye a, sipòte ak jefò Leta fransè e Kadinal Richelieu an patikilye, pou met resous Leta fransè kòm repondonng pou fè lang fransè a vanse.

Konsènan ka lang ayisyen an, fwa sa a tou se entèlektyèl, atis, pwofesyonèl, atizan, syantifik ayisyen, e latriye, ki dwe pran inisyativ konkrè pou pote jarèt bay pwomosyon/devlopman lang ayisyen an. Ann atandan Leta vin kore l avèk tout resous li.

## Ajisman enfrastriktirèl e medyatik

Kou nou konnen, sitiyasyon lang ayisyen an prezante pwoblèm alafwa nan aseptasyon li kòm lang totalkapital, donk nan konpetans li, e nan kapasite pèfòmans li (si nou kwè kèk move lang ki pa rekonèt menm potansyèl pou moun di sèten bagay ladan li). Ki donk, m ap ensiste sou enpòtans plan enfrastriktirèl/medyatik la, sètadi sou nesesite pou devlope e simaye enfrastrikti entelektyèl e enstitisyonèl yo (ekriti ann ayisyen, kreyasyon ann ayisyen, tablisman mezon edisyon pou devlopman zèv ayisyen, fondasyon yon Akademi Ayisyen, kreyasyon medya k ap fè pwomosyon lang ayisyen an kouwè radyo, televizyon, sit entènèt ann ayisyen, e latriye). Paske kouwè mwen di nan liv mwen *Critique de la francophonie haïtienne*, pawòl sèlman pa ase : « Yon kritik konsekan sou pwoblematik fransè-kreyòl oubyen anglè-kreyòl ann Ayiti ap ret kokobe si l rete sèlman sou pratik istorik ak ideyolojik ejemonis kiltirèl la. Li dwe pote atansyon l tou sou sa nou rele manman enfrastikti-sipèstrikti ki fè li fonksyone yo (*les infra-suprastructures génératrices*). Paske kilti dominan an domine non paske li pwoklame tèt li 'siperyè' ; li domine paske l gen Inivèsite, lekòl, medya kominikasyon mas yo, mezon edisyon yo, enstiti etid yo, revi syantifik yo, bibliyotèk yo, enprimri yo, sit Entènèt yo, pouvwa Leta ak mwayen Kapital

pou bay pwoklamasyon l nan repondonng. (...) Nan ka kreyòl la, li bon pou nou kontrekare patipri ideyolojik yo, pawòl abitrè yo e fo agiman swadizan syantifik yo ki jistifye dominasyon lang fransè a, men fòk nou kapab mete tou sou pye yon enfrastrikti ki ka fè fas ak li. »[1]

M ap fè tou nan esè sila a yon ti ralemennenvini sou rapò ant langaj ak idantite, nan sans Adam Schaff diskite l daprè tèz Wilhelm von Humboldt yo ki di « genyen nan chak lang yon vizyon mond lan ». (...) Men vizyon sa a vin ranfòse ak langaj, paske koulye a mo a limenm vin tounen yon objè parapò avèk nanm moun lan, e li vin pote yon patikilarite siplemantè ki distenge l de sijè a si tèlman gen twa bagay ou wè nan konsèp la : anprent objè a, fason sijè a resevwa li, e efè mo a pwodui antan son lengwistik. Efè sa a mo a pwodui a nesesèman domine nan chak lang pa yon analoji konstan; epitou kou nou konnen nan chak nasyon gen yon sijektivite omojèn ki deja ekzèse aksyon li sou lang lan, genyen donk nan chak lang yon vizyon sou mond lan (...) Divèsite ant lang yo se pa divèsite son ak siy, men yon divèsite ant diferan vizyon sou mond lan ».[2]

## Ekritoryalite ak idantite

Menmlè oralite te fason prensipal moun te kominike ak fè sikile literati kreyòl ayisyen an, eksperyans ak pratik ekriti nan kreyòl ayisyen te egziste depi sou tan lakoloni, omwen depi vè zòn mitan dizuityèm syèk nan kalandriye ewopeyen an. Yo te jwenn yon pakèt kont, powèm, pyèsteyat, lèt ak anpil lòt dokiman ki te ekri an kreyòl ayisyen byen lontan anvan Endepandans 1804 la. Anpil nan kolon yo yomenm te konn ekri an kreyòl ayisyen, kouwè Duvivier de la Mahautière, yon gwo chabrak nan Pòtoprens. Anpil mèt esklav yo, lè yo te bezwen pou esklav yo te byen konprann yo, yo te ekri diskou yo an kreyòl ayisyen, yon pratik reprezantan ofisyèl koloni fransè a kontinye fè, kou pa egzanp Léger-Félicité Sonthonax ki ekri Pwoklamasyon Esklav yo (1792) an kreyòl ayisyen, oubyen

1 Tcheke Tontongi, « Sou langaj ak idantite », nan *Critique de la froncophonie haïtienne*, ed. l'Harmattan, Pari, Lafrans, 2007.
2 Tcheke *Langage et connaissance*, pa Adam Schaff, edisyon Anthropos, Pari, Lafrans, 1969.

tou Napoleon Bonaparte ki ekri Pwoklamasyon pou l envite ansyen esklav yo pou yo byen akeyi espedisyon Leclerc a (1801). Juste Chanlatte te ekri ann ayisyen, nan ane 1818, premye chapit pyèsteyat li a, *L'Entrée du Roi dans sa capitale en janvier 1818*.

Kou nou wè, malgre lang ayisyen an te gen yon eksperyans ekritoryèl ki monte depi sou tan lakoloni, ann Ayiti, klas dominan ayisyen yo – ki deside chwa politik edikasyon kòm chwa langaj, sijè edikasyon ak lang enstriksyon –, pa t janm panse yon moun ka ekri bagay serye nan lang ayisyen an. Se konsa, akoz alafwa mepri nouvo klas dominan ayisyen yo te genyen kont lang ak kilti ayisyen an, mepri milye entelektyèl fransè yo kont lang ak kilti ayisyen an e valè entelektyèl nouvo dirijan ayisyen yo, epitou volonte nouvo klas dominan yo pou yo kenbe « gwo pèp » la a distans, nouvo dirijan yo ki pran pouvwa a apre Endepandans lan vin fè yon chwa estratejik pou yo adopte lang, edikasyon, kilti ak kanon entelektyèl franca lingua – e pita frankofoni – kou idantite lengwistik, kiltirèl e entelektyèl yo. Nou konnen rezilta ak enplikasyon chwa sila a : lang ak kilti fransè a vin tounen modèl estanda inivèsèl e konesans obligatwa nan yon kirikilòm, yon sistèm panse ak pwogram edikasyonèl ki privilejye valè kiltirèl ak lengwistik ewopeyen yo odepan de valè kiltirèl e lengwistik afrikano-ayisyen yo.

Se konsa ou ka wè yon sitiyasyon, toudabò vè ane 1804-1940 yo kote lang ak ekriti ann ayisyen an pa t gen ankenn enpòtans nan literati awetan kou atifis fòlklorik kote ekriven yo vin sèvi avè l kòm matyè premyè pou fabrikasyon bèl chelèn zèv frankofòn.

## Langaj kou afimasyon sa w ye

Lè nou konsidere wòl fondamantal langaj jwe alafwa nan konpozisyon biyolojik sèvo yon moun ak nan idantite pèsonèl li antanke yon lokitè nou ka gen yon ide sou kantite domaj represyon sou lang kreyòl ayisyen an koze nan amoupwòp yon moun.

Kèk otè nou pral site la yo ka ba ou yon pwèlyèm sou rapò ant langaj ak sa yon moun ye antanke èt imen. Gen Noam Chomsky, pa egzanp, ki di pa gen yon diferans kalite ant langaj de kretyenvivan, youn te soti mèt nan Titwou-de-Nip, ann Ayiti, e lòt la nan Katye

Sòbòn a Pari, an Frans : « Karakteristik jeneral estrikti gramatikal yo, Chomsky site Descartes, se menm nan tout lang e reflekte kèk kalite fondamantal sèvo moun. » Pliske langaj se yon resous biyolojik ine e inivèsèl, tout moun gen menm « konpetans lengwistik » depi nesans yo menm lè lang yon pèp ka diferan de lang yon lòt pèp sèlman nan yo « pèfòme » yo nan lang lan. Chomsky klè sou kesyon an, li di : « Se posib aspè jeneral nan estrikti yon lang ka reflete, pa sitèlman trajè-eksperyans you moun, men pito karaktè jeneral kapasite yon moun genyen pou l aprann. »[3]

Nan ontoloji sou moun Jean-Paul Sartre elabore nan zèv majistral li *L'Être et le Néant* (« Sa w Ye ak Anyen »), li akòde yon wòl santral ak langaj, patikilyèman ak lapawòl oubyen « nonmen », anfèt yon ekspresyon anpil moun konnen se lè li te di « nonmen yon bagay se chanje bagay la », nan sans lapawòl », sètadi ekspresyon lengwistik yon moun lanse nan bouch li (oubyen pa lòt vwa) gen yon enfliyans definitif, konsiderab, sou ajisman lòt moun. Ki jan sa fèt ? Sa rive paske jan Sartre di a lapawòl se yon aksyon ki gen siyifikasyon e ki bay siyifikasyon. Antanke otopwoklame « ajan deziye » lokitè a gen yon libète total pou l chwazi objè a jan konsyans li oubyen sèvo li byen grape sitiyasyon an :

> « Pou konprann yon fraz konpayon w lan di, anfèt konprann ki sa li "vle di", ki sa li siyifi, sètadi marye w avèk mouvman transansdans li, jete kò w ansanm avè l bò kote tout posiblite, tout finalite, e retounen ankò bò kote tout ansanm mwayen òganize yo pou w ka konprann yo apati fonksyon ak finalite yo. »[4].

Pou Georges Gusdorf, ki te enfliyanse pa konsepsyon fenomenolojik Jean-Paul Sartre yo sou lapawòl antanke libète kreyatif, lapawòl se « trezò mond moun » lan sètadi papòt ki mennen l « de animalite ak limanite ». Misye remake « lòt animal yo pa konprann siy, men sèlman siyal » e kouman ak lapawòl la li menm endispansab e fondamantalman esansyèl nan konstitisyon yon èt imen : « Chak èt

3 Cf. Noam Chomsky, *Language and Mind*, site pa Fred Dallmayr nan *Language and Politics*, UNDP près, Lond, Angletè, 1984.
4 Tcheke Jean-Paul Sartre, *L'Être et le Néant*, ed. Gallimard, Pari, Lafrans, 1943.

imen ki vin nan mond lan reprann poutèt li travay espès imen an, yon travay ki esansyèl depi kòmansman moun : vini nan lemonn se kòmanse pale (pran lapawòl) pou chanje eksperyans nan yon inivè diskou. »

Pou Gusdorf, souverènte langaj oubyen pi presizeman lapawòl « gen ladann yon pwojeksyon lemonn nan » ; ak vwa lapawòl yon priz konsyans vin antre nan moun nan, donk lapawòl « se èt yon moun ki pran konsyans de tèt li – li se ouvèti sou kote transandans la »[5].

Si nou layite sitasyon sila yo se pou nou ka tabli enpòtans langaj ak lapawòl nan kalite yon moun, epi kan lapawòl, sètadi pwodui fakilte langaj sa a, denye, alyene, meprize, denigre, enferyorize, krimininalize e zonbifye nan sosyete moun nan ap viv la, ki jan de dega emosyonèl e ekzistansyèl li ka koze ka endividi a oubyen kominote lokitè yo.

## Oralite kont ekritoryalite

Nan istwa moun genyen twa (3) sistèm ekriti yo rekonèt kòm sous orijinèl tout ekriti modèn apre yo pase nan yon pakèt seri chanjman. Twa sistèm sa yo se sistèm ekritoryèl Ejipsyen an (dekouvri vè zòn 3100 Anvan Epòk Kretyen an), sistèm Chinwa a (dekouvri vè zòn 1200 Anvan Epòk Kretyen an), e sistèm Amerik Santral la (dekouvri vè zòn 600 Anvan Epòk Kretyen an). Anpil akewològ (espesyalis ki fouye ansyen kilti) fè remonte ekriti senk mil lan anvan sa, depi envansyon « tokenn » an Mezopotani, ki te ti pyès ajil oubyen tè kuit yo te pase nan moul nan diferant fòm alepòk koumansman tan neyolitik (vè zòn 8000 Anvan Epòk Kretyen an) pou reprezante byen yo (grenn plant, manje, lwil, betay, e latriye). Li enteresan pou nou souliye sistèm ekriti ejipsyen an te enfliyanse devlopman alfabè lang ewopeyen yo kouwè grèk pa egzanp. Filozòf Tasit (Tacitus) vin rekonèt sa vè zòn premye syèk ewopeyen Apre Epòk Kretyen an. Anpil rechèch lengwistik e antwopolojik montre gen entèrelasyon ant plizyè lang azyatik, ewopeyen ak afriken yo.

5 Cf. Georges Gusdorf, *Speaking* (*La Parole*, 1953), site pa Fred Dallmayr nan *Language and Politics*, UNDP près, Lond, Angletè, 1984.

Li pa t pran lontan apre dekouvèt teknik sistèm ekriti yo – keseswa an Mezopotani, ann Ejip, an Chin oubyen ann Amerik Santral – pou pèp yo wè valè li alafwa antanke èd-memwa, grefye pou listwa, bayèdenoblès ki kapab bay prestij ak klas. Depi anvan ekriti, oralite oubyen lapawòl te gen tan genyen yon ora, yon prestij ki bay otorite ak admirasyon ak sila yo ki konn byen manipile teknik langajye yo. Dekouvèt ekriti vin kwafe yon epistèm ak paradig yerachi ki kontinye ap fonksyone jouk jounen jodi a.

Endyen Maya yo te elabore yon gran sistèm enskripsyon senbolik pou fòmalize rityèl relijye yo e fòmile chematikman demann ak aspirasyon yo. Women yo, pita, vin itilize lang laten an ansanm ak kasetèt ekriti laten an pou yo enpoze enperyalis lengwistiko-kiltirèl yo (ki se konpayèl enperyalis militè, politik e ekonomik lan). Se konsa evantyèlman lang ak kilti laten an vin tounen kanon lengwistik ak referans kiltirèl inivèsèl pou yon pakèt peyi nan plizyè kontinan.

Byenke estrikti sentaks lang ayisyen an gen plis pou li wè avèk lang afriken pase ewopeyen, li swiv pratikman menm trajè parapò ak fransè oswa fansè parapò ak laten. Eksepte jan de anbrasad jeneral fransè a vin konnen kay anpil ekriven, filozòf, atis ak syantifik fransè, ki te vin fyè de lang yo e deside fè li yon lang primòdyal pou pwodiksyon ekspresif yo, poko rive ann Ayiti. Sitiyasyon epistemik sa a poko rive ann Ayiti. Tiboujwa entelektyèl ayisyen an ki tire pwofi privilèj ak sans pouvwa pratik lang ak kilti fransè a ba li, fè tout sa li kapab pou l delejetimize lang ayisyen an, jiska fè l parèt tankou yon vyolasyon règ byenseyans pou yon moun pale kreyòl ayisyen an piblik. Yo dekonsidere itilizasyon li kou yon medyòm lengwistik enpòtan nan zafè administrasyon Leta, nan lekòl, nan inivèsite, nan sen medya yo, e menm nan relasyon pèsonèl.[6]

Iwonikman, menm diran epòk laj dò retorik ak laglwa oralite ak elokans ann Ewòp ak nan peyi Gol (Gaul oubyen ansyen Lafrans) nan katriyèm syèk Apre Epòk Kretyen an, prestij ak enfliyans tèks ekri kontinye ap jèminen. Te gen anpil demann pou tèks ekri pou ranfòse e andjanmen teknik retorik oubyen fòs diskou oral yo.

6 Natirèlman gen pwogrè ki fèt, patikilyèman nan medya oral yo, kote itilizasyon lang ayisyen an deplizanpli asepte kòm nòmal.

Fenomèn primòdyalite oralite sou ekritoryalite rive tou ann Ayiti, paske tou dabò ekritoryalite pa t janm yon opsyon pou yon mas pèp non sèlman yo kenbe analfabèt men tou yo fè yo konnen lang yo pale a pa yon lang ou ka ekri anyen serye ladann l. Malgre jefò admirab ekriven kouwè Felix Morisseau-Leroy, Frankétienne, Max Manigat, Patrick Sylvain, Michel-Ange Hyppolite oubyen otè esè sila a, pou avansman ekriti nan langay ayisyen, grann majorite ekriven ayisyen refize pwodui zèv an kreyòl ayisyen. Nou di « pwodui zèv » e non « ekri », paske anpil nan yo, kouwè Edwidge Danticat, ekri tou an kreyòl ayisyen, men yo pa pibliye yo ni ba yo enpòtans yo merite (paske epistèm entelektyèl an vigè a pa valorize ekriti an kreyòl ayisyen, ni rekonèt li kòm lang lejitim).

Pou fè fas ak pwoblèm sila yo epi rezoud yo, gen de enperatif, de ekzijans, de objektif enpòtan ki jwenn youn ak lòt : 1) Nesesite pou yon prizdekonsyans sou enpòtans rekonesans lang kreyòl ayisyen an kou lang lejitim nasyonal pèp ayisyen, ki gen dwa parite (dwa trètman egalego) avèk tout lòt lang nasyonal nan lemonn ; 2) enpòtans praksis e pratik ekritoryèl, sètadi nan ka pa nou an, pwodiksyon ekri nan lang ayisyen keseswa nan atik jounal, nan lèt pèsonèl, nan dokiman administratif, nan tèz ak rechèch inivèsite, nan liv oubyen nan ekriti elektwonik sou Entènèt.

## Lengwistik anpirik e rapò pouvwa ann Ayiti

Antan ekriven, lang oubyen langaj gen yon fasinasyon espesyal pou mwen. Ekri nan twa lang (ayisyen, fransè ak anglè) ogmante amou mwen pou lang an menmtan ak efè majik li yo. Ann Ayiti pale pa inosan e sa yo ki gen pouvwa pale toujou kontwole pouvwa politik ak pouvwa ekonomik la. Depi l te monte opouvwa an 1957 jiska ranvèsman li an 1986, rejim diktati divalyeris la toujou kontwole lapawòl, san wetire sa ki ekri. Men lapawòl te toujou domine e kontwole pa klas sosyal e politik yo ki pran pouvwa a apre Endepandans. Trajè kontwòl lapawòl pa lelit frankofonis oubyen frankolonize ann Ayiti a, selon bèl mo Idi a, pa diferan de kontwòl divalyeris la : toulède anpeche moun denonse enjistis e eksprime dwa yo. Anfèt se klas dominan yo ki trase chemen, akoz politik

lengwistik yo chwazi adopte depi okòmansman, kote yo pa pran lontan pou reyalize kontwòl lengwistik se yon bon zam pou enpoze lòd ak obeyisans – e anmenm tan an konsève grapman menmiz politiko-ekonomik lan.

Wi, lapawòl, ni ekri, pa inosan. Sa nou refere sou tèm « lengwistik anpirik » nan soutit pi wo a, se fonksyonalite nan reyalite yon langaj, kouman li sèvi oubyen pa sèvi kominote lokitè yo nan sitiyasyon anpirik y ap viv la. Parèyman ak sitiyasyon lengwistik anpil lòt peyi, men avèk yon ekzajerasyon pwononse ann Ayiti, langaj fransè a gen lòt itilizasyon ke medyòm pou kominikasyon e enfòmasyon. Li se dabò yon referan idantitè pou klasifikasyon se li ki pèmèt yo idantifye e kataloge ran sosyal palan-lokitè a. Nan echanj langajye pami lokitè yo, objektif la se pa ni konpreyansyon, ni literasyon, ni entèleksyon, ni edikasyon, ni enfòmasyon. Se yon echanj ki la inikman pou epate, pou enpresyone entèlokitè a sou fòmasyon e kapasite entelektyèl lòt entèlokitè a, montre kouman li ka itilize lang fransè a avèk tout difikilte ak pyèj gramatikal li gen ladann. Byennantandi, wòl senbolik yo bay langaj ann Ayiti pa toutafè diferan de jan li anplwaye nan lòt peyi, men nan ka itilizasyon fransè ann Ayiti a ou wè yon sistematizasyon, yon politik esklizyon, yon estrateji de bèbètizasyon ki pi pwononse e pi jeneralize.

Prejije kont ekri nan yon lang yo jije ki « enferyè » parapò ak « opsyon » pou ekri nan yon lang dominan jije « siperyè », se yon pwoblematik anpil ekriven lang vènakilè ewopeyen te konfwonte nan epòk Mwayennaj yo kote se te lang laten ak grèk ki te sèl lang « serye » e konvenab nan administrasyon Leta, nan edikasyon, nan pwodiksyon entelektyèl, e latriye. Pita, avèk konsolidasyon anpi fransè a ann Ewòp, ann Afrik e ann Amerik, lingua franca, sètadi hejemoni lang ak kilti fransè a, vin sèl kòk chante e layite (deplwaye) menm represyon kouwè laten kont lang pèp anpi fransè a te konkeri.

## Rezistans ak Praksis volontaris

Byenke diktati janklodis la, avèk refòm alfabetik an 1979 nou konnen sou non Refòm Bernard a, vin akonpli premye jefò serye Leta ayisyen nan sans respektabilite lang ayisyen an, li pa vrèman

chanje rapò inegalite politiko-lengwistik, ni rapò inegalite prestij entelektyèl ki genyen ant lang fransè ak lang ayisyen an.

Genyen anpil pwogrè ki fèt de epòk lang ayisyen an te konsidere kou yon non-lang, yon patwa enferyè ki pa t gen lavwa ochapit, ak epòk koulye a kote gen ekriven k ap ekri ladann li, lektè k ap li li (menmsi yo pa anpil) e kòlòk k ap òganize osijè l. Sepandan sa pa di aseptasyon lang ayisyen an vin inivèsalize, menmsi sa endike pwogrè nan pwosesis lejitimasyon ak valorizasyon li. Sa pa vle di sitou blòk opozisyonèl retranche, kòryas, kont lang ayisyen an pa toujou la – okontrè.

Sa sa vle di, sa li montre sèke praksis militan pou vansman lang ayisyen an koumanse ap antre nan anpil nanm epi pwosesis konsyantizasyon an ap kontinye. Konbyen tan li pral pran ankò pou Leta ayisyen an dekrete lang ayisyen kòm lang prensipal e primòdyal ? Nou pa konnen, men travay pou pwodui nan lang ayisyen an pa bezwen ret tann Leta.

Gen anpil leson valab nou ka aprann nan inisyativ volontaris tigwoup entelektyèl fransè yo nan sèzyèm ak disetyèm syèk ewopeyen an ki te ensiste ekri an fransè, ansanm ak aksyon Kadinal Richelieu a kan li te kreye « Académie Française » la, nan lespri, jan nou konnen, pou chanje estati lang fransè a, de lang enferyè parapò a lang laten an lang de prestij dominan (menmsi nan ka pa lang ayisyen an nou pap chache dominasyon).

Wi, presedan tablisman *Académie Française* gen anpil leson valab ki ka ede n nan praksis volontaris nou ka met soupye pou chanje sitiyasyon oubyen estati lang kreyòl ayisyen an, de lang domine kalifye « enferyè », ki pa gen dwa nan majistralite entelektyèl « lang serye », an lang lejitim, lang totalkapital ak kapasite egalego avèk lòt lang etabli yo.

Se vre, nan ka fransè a, otorite politik e entelektyèl fransè yo – ki vin antre an konfli avèk otorite Wòm yo e otorite lang laten an –, praksis volontaris la te detèmine pou yon grann pati gras ak pwòp objektif dominasyon Leta enperyal fransè a. Sètenman. Men leson nou ka retni an – kou nou wè nan ka retablisman lang ebre ann Izraèl –, sèke lang ak langaj yon kominote se yon kò vital, sètadi

dinamik, ki kapab anime, fonksyone, vivifye e repwodui nan tout anviwònman ki kiltive l e ankouraje l.

Yon praksis militan pou defann e andjanmen lang ak kilti ayisyen an vin ankò pi enpòtan jounen jodi a, apre dal destriksyon tranblemanntè a – pèp la batize sou tinonjwèt « goudougoudou » – vin nonsèlman nan lavi moun ak kay moun e edifis piblik yo, men tou nan patrimwàn kiltirèl pèp ak nasyon an kote ou wè anpil sèk pwotestan (anpil nan yo ki enfliyanse ak remak rasis pastè Pat Robertson yo), vin denonse e kondane relijyon vodou ayisyen an kouwè l ta reskonsab pou kalamite ayisyen yo « poutèt ak li yo, yo te angaje yon pak ak Satan lè yo te pran endepansans yo nan fen lane 1803 ».

## Akademi Ayisyen : Jefò pou yon nouvo epistèm

Yon Akademi Ayisyen, Leta ak sosyete sivil la ansanm ak gwoup aktivis kiltirèl ou sitwayen aktif pran angajman pou yo soutni, ka jwe yon wòl desizif nan jefò valorizasyon lang ayisyen an epitou nan jefò pou kreye yon nouvo epistèm ki ranvèse sistèm valorizasyon ki koumanse depi sou lakoloni an e ki benefisye sèten klas sosyal e ki ankouraje lakay pèp la jakorepetisyon, rayisman pwòp tèt yo e asimilasyon devandèyè ak yon sistèm lengwistik etranje ki zonbifye idantite palan ayisyen yo.

Se pou tout rezon sa yo, mwen rele pou tablisman yon nouvo epistèm, sètadi yon nouvo lòd valè, yon nouvo sistèm panse, sistèm kwayans e sistèm ajisman ki valorize pwodiksyon entelektyèl e atistik nan lang ayisyen. Nouvo epistèm nan ap mete aksan sou kalite estetik zèv ki ekri ann ayisyen e degre seryezite travay la. Li ap bay bèl pri ekselans, ki glorifye otè ki ekri bèl chelèn literè nan lang ayisyen, e avili sa yo ki kreten ladann e ki pa respekte règ li yo.

Gen moun ki panse paske se lang ayisyen li ye tout bagay ka pase. Sa a se ansyen epistèm. Nouvo epistèm ayisyen an ap vin adopte menm kritè otantifikasyon ak koreksyon ke tout lang etabli nan lemonn, dominan ou non, ki gen kritè ak sa ki bon eki pa bon nan itilizasyon lang lan. Tout bagay pa ka pase, paske konesans ak

kominikasyon oblije yon entelektyalite ki dwe karakterize ak nyans e sofistikasyon langaj.

Yon Akademi Ayisyen, si li pran yon praksis volontaris nan avansman lang ayisyen an (e ba li yon baz enstitisyonèl djanm), ka jwe yon wòl pozitif premye plan ki ap ede l tabli respektabilite, nòmalite, donk pwojeksyon alafwa sengilarite e inivèsalite li nan afimasyon idantite ayisyen an. Akoz de praksis volontaris pyonye kouwè Felix Morisseau-Leroy, Frankétienne ak Yves Dejean, aseptabilite lang kreyòl ayisyen an koumanse antre nan reyalite òdinè klas entelektyèl ayisyen an, menmsi gen yon rezidyèl, yon ti kras, sitou nan kan konsèvatis elitis la e pami tiboujwa entelektyèl alyene yo, ki vle lite kont travay liberasyon lengwistik la, e ki wè li kou yon menas kont kontinyasyon estatikwo (statu quo) dominasyon fransè a (ansanm ak anglè a) sou lang ayisyen an.

Kou nou di pi devan an, langaj pa inosan, nou ta ka di tou, lang, kilti ak konsepsyon yon fòs dominan pote avèk li pa inosan ; li ranfòse e konsolide tout lòt karakteristik fòs dominan an, keseswa sou plan ekonomik, militè, kiltirèl e entelektyèl.

Nou ka di tou, yon epistèm pa senpleman yon sistèm kwayans e fonksyònman sosyal e ideyolojik yon lòt ka depase, li se tou yon sistèm kwayans e fonksyònman sosyal e ideyolojik yon praksis volontaris segondè, ki si tèlman ankre nan sosyete a e nan sèvo sitwayen yo li vin otodetèmine e otokiltive jiska yon pwen ki fè l vin parèt kou yon segonn nati. Jounen jodi a pèsonn pa ta ka panse lang fransè ak kilti fransè a pa ka lang ak kilti dominan nan pwòp peyi Lafrans. Sepandan sa te rive an Frans sou tan dominasyon women.

Tablisman yon Akademi Ayisyen ap patisipe nan jefò pou kreye nouvo *epistèm* nan, nan sans sa a Konstitisyon 1987 ayisyen an te fè yon bon chwa lè li te entegre tablisman yon Akademi Kreyòl Ayisyen kou yon objektif fondamantal nan koreksyon ak respè dwa pèp ayisyen e nasyon ayisyen an – chwa sa a endike Konstitisyon an byen konprann e anbrase karakteristik lengwistik e kiltirèl pèp la yon atou idantitè ki dwe fè pèp la fyè.

Anplis, yon Akademi Ayisyen ka jwe yon wòl estimilatè konsiderab nan lefèt li demontre respè yon enstitisyon Leta

genyen pou lang lan, epitou l ka ankouraje e layite resous pou pwodiksyon entelektyèl nan lang ayisyen an, patikilyèman nan nivo ekriti ak enprimri, san wete pwodiksyon elektwonik oubyen nimerik (konmpitè).

Epitou, yon Akademi ka se yon Depozwa oubyen Ogatwa kiltirèl, kote tout laye ekspresyon kiltirèl e lengwistik pèp ayisyen, patikilyèman pwodiksyon nan lang ayisyen, ap vin jwenn refij pou branle e vivifye richès kiltirèl tout nasyon an. Yon Akademi tou, menmlè li pa ta defini estanda, sètadi nivo kalite aseptab, yon zèv entelektyèl oswa atistik (yon fonksyon ki pa nesesèman pa bon menmsi li pa endispansab), li ka sitou ede nan pwodiksyon ekritoryèl e nan valorizasyon ideyèl lang ayisyen an.

Nou vle di byen fò tablisman yon Akademi Ayisyen ann Ayiti pa dwe nesesèman imite modèl « Académie Française » la, ki li te adopte pètinamman yon apwòch elitis e enperyalis sou langaj. Fò n pa bliye tou, alepòk « Académie Française » la te vin fòme (1634), deba nan douzyèm syèk ewopeyen an pami gwoup entelektyèl ki te konn li e ekri yo – prèt, ekriven, doktè, avoka, powèt, e latriye – ant sipòte pliralis/eteodoksi ak sipòtè santralizasyon / òtodoksi te deja deside anfavè òtodoksyen-santralizasyen yo (tcheke Richard Leo Enos).

Okontrè, nan jefò k ap mennen koulye a pou alafwa estriktire e valorize lang ayisyen an, mwen sigjere pou fè lekontrè apwòch « Académie Française » la. Olyede yon apwòch esklizivis oubyen elitis kote nou seleksyone inikman travay yon ti gwoup privilejye nan klas entelektyèl la kòm sèl reprezantatif de kalite ak valè zèv Akademi Ayisyen an rekonèt, mwen prefere – e li ap pi bon – pou Akademi Ayisyen an adopte yon apwòch akimilatris oswa konplemantaris kote l ap ede chèche, idantifye e rasanble zèv ki ekri nan lang ayisyen toupatou yo pwodui yo. Sèl kritè rejeksyon ta zèv fantezis, kreten, parese ki pa respekte minimòm entegralite lang ayisyen an ansanm ak minimòm desans entelektyèl.

Yon Akademi Ayisyen se yon enstriman enstitisyonèl osèvis alafwa yon chwa ideyolojik, yon praksis volontaris ak yon angajman moral pou vansman valorizasyon ak nòmalizasyon, sètadi fonksyònman maksimòm, yon lang istorikman klas dominan ak

lelit entelektyèl yo (ki kontinye ret opouvwa jouk jounen jodi a) konsidere kou enferyè e ilejitim.

## Konklizyon

Youn nan rezilta enpòtan mwen ta renmen soti nan nannan Kòlòk la, apa tablisman yon Akademi Lang Ayisyen ann Ayiti, se yon sòt presyon, yon sòt obligasyon enperatif pou ekriven ayisyen ekri tou ann ayisyen. Pou yo pa bezwen pou yo sèvi sèlman ak lang kolon an pou yo afime yon idantite kiltirèl e fè sikile yon kominikasyon oswa refleksyon.

Nou dwe tou evite tout politik lengwistik demagojik ki ta vle fè tidifevole pou mennen yon lagè kont fransè ann Ayiti, yon pwendvi trè reduiktif ki badijonnen plis pase de syèk kilti ak literati ayisyen an lang fransè, yon eksperyans ki lese pou nou yon patrimwàn mèveye ki fè fyète Ayisyen. Okontrè yon vrè bilengwis ann Ayiti, ki respekte prensip parite, sètadi trètman egalego ant de lang ayisyen yo, ap ede tou simaye e ogmante moun ki pale e ekri fransè.

Menmlè fason yon moun itilize yon lang kondisyone ak faktè itilizab kouwè bezwen nan yon sitiyasyon anpirik, pa egzanp nesesite pou negosye yon tranzaksyon oubyen pou eksprime yon santiman, sosyete fè de lang tou lòt anplwa, kouwè pa egzanp ann Ayiti kote langaj itilize kòm enstriman pou pwoteje e kenbe yon sitiyasyon sosyo-ekonomik enjis ak yon sistèm politik opresif. Wi, langaj pa inosan.

Jounen jodi a li endispansab pou milye pwogresis ayisyen yo angaje yo nan travay pwomosyon ekriti nan lang ayisyen an. Plis yon ekriven ekri e pibliye nan lang kreyòl ayisyen a, se plis l ap valorize lang lan e se plis l ap ede l kreye yon epistèm valorizan e estandadizasyon kalitatif. Epistèm valorizan nan sans kreyòl ayisyen an vin tabli kòm referans lengwistik inivèsèl peyi d Ayiti – kouwè lang fransè vin ye nan peyi Lafrans nan disetyèm syèk ewopeyen an. Pa estandadizasyon kalitatif nou vle di nan sans respè règleman gramatikal e ekritoryèl lang ayisyen san l pa limite ni tou andikape kreyativite entelektyèl, filozofik e atistik nan lang lan.

Yon endividi, yon pèp oubyen yon nasyon pa bezwen sèlman konfò ekonomik ak lòd sosyopolitik pou li santi l atenn potansyèl

elevasyon ekzistansyèl li ; li bezwen tou atenn potansyèl ideyal li, sa l reve pou l ye e viv avèk amoupwòp pou sa li ye. Yon dominasyon politik pa konplè si li pa konplemante ak dominasyon entelektyèl ak kiltirèl. Pami fòs li te reyini pou envazyon Ejip la, Napoleon Bonaparte te met ladann anpil entelektyèl, pwofesè, filozòf ak savan, pou l te asire l konkèt la te konplè.

Si donk yon dominasyon konplè enplike yon opresyon kiltirèl, entelektyèl e lengwistik, li klè liberasyon nasyonal ayisyen an p ap konplè si li pa gen ladann liberasyon lengwistik e kiltirèl. Travay pou valorizasyon lang ayisyen an patisipe nan pwosesis liberasyon e devlopman tout peyi a.

## Bibliyografi

Andrew, R., 1995, *The Story of Writing*, Lond, Edisyon Thames and Hudson.

Barthes, R., 1984, *Le bruissement de la langue*, Pari, Edisyon Seuil.

Bourdieu, P., 1982, *Ce que parler veut dire*, Pari, Edisyon Fayard.

Chomsky, N., 1978, *Rules and Representation*, Nouyòk, Columbia University Press.

__________, 1971, *Studies on Semantics in Generative Grammar*, series Minor.

__________ 1965, *Aspects de la théorie syntaxique*; Edisyon MIT Press.

__________, 1957, *Syntactic Structures*, Hague, Edisyon Mouton.

Dallmayr, F., 1984, *Language and Politics*, Lond, UNDP près.

Dejean, Y., 2002, « Créole, école, rationalité », *Revi Chemins Critiques*, 2002 / Revi Tanbou.

Enos, R.L., *Oral and Written Communications*, Edisyon Sage Publications, Kalifòni, Etazini 1990.

Fanon, F., 1952, *Peau noire, masques blancs*, Pari, Edisyon Seuil.

Foucault, M., 1966, *Les mots et les choses*, Pari, Edisyon Gallimard.

Freire, P., 1974, *La pédagogie des opprimés, suivi de Conscientisation et révolution*, Pari, Edisyon Maspero.

Gusdorf, G., 1953, *Speaking* (*La Parole*).

HARRIS, R. and Talbot J.T., 1989, *Landmarks in Linguistic Thought,* vol. I, Lond e Nouyòk, Edisyon Routledge.

LAROCHE, M., 1981, *La littérature haïtienne,* Ottawa, Edisyon Leméac Inc.

__________, 2004, *Prensip marasa,* Kebèk, Edisyon Grelca.

SAID, E.W., 1993, *Culture and Imperialism,* Nouyòk, Edisyon Alfred Knopf.

SARTRE, J.-P. 1943, *L'Être et le Néant,* Pari, Edisyon Gallimard.

SCHAFF, A., 1969, *Langage et connaissance,* Pari, Edisyon Anthropos.

# Expériences à Cuba avec le créole haïtien

Isabel Martínez Gordo*
Lengwis, Espesyalis nan lang kreyòl ayisyen
isabel.martinez@ill.cu

**Rezime**

Kreyòl ayisyen antre Kiba nan finisman dizuityèm syèk avèk bann kolon franse, kolon kreyòl, metis, nwa lib ak esklav ki t ap kouri kite Sendomeng akòz boulvèsman sosyal ki te genyen nan koloni an avèk premye revolisyon anti esklavajis nan kontinan ameriken an. Apre Endepandans Ayiti, yon seri travayè ayisyen al chache pi bon kondisyon lavi nan peyi Kiba kote yo t al koupe kann ak plante kafe pou granmesi. Ayisyen sa yo te viv akote, poukont yo nèt, anba diskriminasyon ak rasis san limit. Sosyete a te meprize yo. Yo te rele lang yo te pale a « patwa », yon lang yo te pase nan betiz, lang « nèg nwè », « lang dejenere ». Apati premye janvye 1959, nan epòk revolisyon an, sitiyasyon diskriminasyon Ayisyen ak Kiben ki se desandan Ayisyen yo pral jwenn bout li. Yo pote kole nan travay pou mete yon nouvo lòd sosyal sou pye avèk patisipasyon tout moun, pou tout moun. Nouvo sosyete sa a pral bay tout pitit Ayiti ak tout desandan yo tout chans yo. Yon sitiyasyon tou nèf vin tabli pou lang kreyòl la, sa ki pèmèt yo kreye kondisyon pou yo etidye lang nan sou baz lasayans. Poutèt sa, nan mitan ane 1980 yo, yo kreye yon direksyon rechèch nan Enstiti Literati ak Lengwistik peyi Kiba.

## Introduction

Un des éléments d'interaction culturelle dans la Caraïbe a été et demeure la présence à Cuba d'immigrants haïtiens et de leurs descendants – cubains désormais – qui ont apporté leurs coutumes, leurs danses, leurs rites, leurs chants et leur langue créole.

La présence de cette langue créole dans l'île de Cuba date du XVIIIe siècle. Elle a traversé trois époques à travers lesquelles elle s'est maintenue et même renouvelée : l'époque coloniale, la République dite médiatisée et la période révolutionnaire.

Le panorama que nous avons l'intention d'exposer dans cette communication aborde, pour l'essentiel, les expériences avec le créole haïtien à partir des recherches que nous avons menées dans le cadre de nos activités scientifiques.

À l'époque coloniale, la date d'entrée du créole dans le territoire cubain ou français créole – suivant la dénomination de l'époque – a été la fin du XVIIIe siècle, par l'intermédiaire des vagues migratoires des colons français et des créoles, métis, noirs libres et aussi des esclaves venus de Saint-Domingue à cause de la commotion sociale produite par la première Révolution antiesclavagiste du continent américain; ce sont des raisons politiques qui ont engendré l'exil vers l'île voisine.

Cette vague introduit des transformations essentielles aussi bien dans l'économie du pays que dans les comportements de ses habitants. Un exemple des traditions culturelles apportées et transmises a été la « Tumba Francesa », manifestation culturelle qui rappelle les traditions des anciennes sociétés d'aide mutuelle et de divertissements qui réunissaient des « noirs français », appellation donnée aux esclaves qui arrivèrent avec leurs maîtres dont ils imitaient les coutumes.

Dans notre recherche, une source importante pour la connaissance de la présence du créole a été quatre cahiers où l'on a consigné les chants de ladite « tumba francesa ». L'analyse de ces chants révèle d'une part une fidélité systématique de la plus grande importance au créole haïtien, d'autre part les conséquences qu'entraînent les phénomènes d'interférence, sans que ceux-ci parviennent

à constituer un système propre à une langue nouvelle. En fait, il s'agit d'une pénétration de l'espagnol qui va de l'inclusion d'un simple vocable ou trait grammatical, dans un contexte haïtien, à des chants totalement écrits en espagnol.

Les résultats obtenus de cette première vague de migrants indiquent que le créole, bien qu'étant employé en milieu rural et urbain dans l'est de Cuba, n'a pas conduit à la création d'une variante cubaine de cette langue créole. En réalité, ces immigrants haïtiens subirent un processus d'hispanisation rendu possible par les guerres d'indépendance cubaines. Celles-ci, où la participation haïtienne fut massive, entraînèrent la décadence des maîtres français ainsi que la dispersion des Haïtiens dans les régions centrales et occidentales du pays. L'opprimé haïtien s'allia à l'opprimé cubain insurgé ou non et eut recours à la langue des patriotes cubains, à savoir l'espagnol, comme à une arme supplémentaire.

De nos jours, il demeure encore des traces linguistiques de cette première vague, nombre de termes comme « chacha », « yubá », « masón », provenant essentiellement du lexique propre aux Tumbas francesas. Il existe aussi dans le lexique espagnol de Cuba nombre de termes tels que *caró, cocoyé, congrí, griyé, prú*, pour ne citer qu'eux, qui auraient été introduits également par cette première vague d'immigrants.

Par la suite, il y a une deuxième arrivée de la langue créole pendant la première moitié du XX^e siècle, avec les vagues d'immigrants haïtiens qui se rendent à Cuba en quête de meilleures conditions de vie. Ces immigrants furent soumis à des conditions de vie vraiment infrahumaines, celles qui existaient à cette période pseudo républicaine. Seule intéressait leur main-d'œuvre à bon marché dans le cadre de la coupe de la canne et dans la culture du café. Ils furent totalement marginalisés et victimes de discrimination, ce qui empêcha leur intégration à la société cubaine. Les Haïtiens furent obligés à se concentrer dans des cases et des baraquements, ce qui favorisa chez ces populations l'utilisation exclusive du créole haïtien. Haïtien, voulait dire pour la classe dominante, noir ignorant, noir primitif, noir sorcier, bref, ce que l'espèce humaine avait produit de pire.

